В. М. ВОСКОБОЙНИКОВ

# Иртәнге чаң авазы

РОМАН-ХРОНИКА

КАЗАН
ТАТАРСТАН КИТАП НӘШРИЯТЫ
1985

ББК 84.4.Р7
В 76

Художнигы *Б. Чукомин*

УРТА ҺӘМ ОЛЫ ЯШЬТӘГЕ МӘКТӘП БАЛАЛАРЫНА

Воскобойников В. М. Утренние колокола. Роман-хроника.— Ленинград: «Детская литература», 1983.— 239 стр.

Рус теленнән *Ә. Хәсәнов* һәм *Х. Гобәйдуллин* тәрҗемәсе

**Воскобойников В. М.**

**В76** Иртәнге чаң авазы: Роман-хроника. / Рус теленнән Ә. Хәсәнов һәм Х. Гобәйдуллин тәрҗемәсе.— Казан: Тат. кит. нәшр., 1985.— 336 бит.

Бу китапта бөтендөнья хезмәт ияләренең бөек остазлары Карл Маркс һәм Фридрих Энгельсның тормышы сурәтләнә.

**В** $\frac{4803010102-226}{М 132(03)-85}$ **146—85** **ББК 84.4.Р7**



## Беренче кисәк

Әле бик иртә булуга карамастан, буш урам буйлап ике кеше бара. Берсе өлкән яшьтә, икенчесе яшүсмер. Алар бер-берләреннән канәгать түгел, шуңа йөзләре чытык.

Өлкәне белән очраган һәр кеше, эшләпәсен салып, исәнләшеп уза. Үсмеренә исә кызыксыну белән карап китәләр. Аларның исемнәре дә бер үк төрле — бу кешеләр аталы-уллы.

Шәһәрдә өлкәнен башкалар белән тиз аралашучан, булдыклы, акыллы кеше буларак ихтирам итәләр. Ун ел узар, һәм ул илнең тукыма базары диктаторларыннан берсенә әверелер. Шул ук еллар эчендә яшүсмер малай, гаилә көтелгәннән караганда, шыксыз үрдәк бәбкәсенә, уңмаган бер кешегә әйләнер.

Бары шушы кеше аркасында гына үзләренең дә исемнәре тарихка кереп калачагын башларына да китермичә, туганнары аны кызганачаклар, тормышы юкка әрәм булды дип кайгырачаклар.

* * *

Туган йортың белән хушлашу һәрчак бик күңелсез һәм шомлы.

Әле кичә генә ул Бармен кешесе иде, ә бүген исә башка шәһәргә — Эльберфельдка күчеп китә. Бу шәһәрләрнең икесе дә Вуппер елгасы ярына урнашкан. Аларны ак таштан матур итеп салынган гөмбәзле күпер тоташтыра.

Көпчәкләре белән дөбер-дөбер килеп, күпер аша крестьян товарлары төялгән арбалар үтә. Кайчакта монда мәһабәт почта дилижанслары[1] да күзгә ташлана: алдагы биек урында өстенә кызыл сюртук кигән, биленә быргы таккан, эре кыяфәтле почтальон утыра. Шәһәргә килеп җитәрәк, ул быргысын уйнатып ала. Ә ерак юлда изрәгән юлчылар, почта экипажының түгәрәк тәрәзәләренә эленгән пәрдәләр артыннан, каршыга очраган кешеләргә күз салалар.

Ләкин октябрьнең бу иртәсендә Фридрих тирә-якны күзәтеп бара алмады. Аның әтисе — өлкән Фридрих Энгельс әфәнде — бик кызу һәм нык адымнар белән йөри торган кеше. Гомумән, Энгельслар нәселенә һәр эштә җитезлек, энергия, җиңеллек һәм төгәллек хас.

Өлкән Энгельс, крестьян бабалары мирас иткән зур кулларын бутамыйча, гәүдәсен төп-төз тотып йөри. Очраган кешеләргә чак кына өстән караган кебек, башын да югары тота.

Улы аның артыннан көчкә-көчкә генә җитешә. Ул, әтисенең караңгыланып киткән йөзенә карап, аның турында уйланып бара. Бу йөз өйләрендәге музыка кичәләрендә бөтенләй башка — шат һәм шәфкатьле була бит! «Без аны шундый яратабыз! — дип уйлый яшүсмер.— Нишләп сизми соң ул моны?» Ата кеше исә бу минутларда өлкән улы, үзенең яраткан улы, өмете, Энгельслар фамилиясен йөртүчеләрнең эшен дәвам иттерәчәк улы турында уйлый. «Үсеп җиткәч аңлар әле,— дип фикер йөртә ул,— һәм аңа әлегә кирәгеннән артык булып күренгән кырыслыгымны гафу итәр».

* * *

Гимназия директоры вазифаларын башкаручы король профессоры доктор Ханчкега илле яшьләр тирәсе. Ул

[1] Дилижанс — тимер юл яисә транспортның башка төрләре үсеш алганчы почта, пассажирлар һәм багаж ташу өчен кулланылган күп урынлы, өсте ябык атлы экипаж. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

алтын пенсне киеп йөри, нык крахмалланган биек яка ярата. Хатыны үлеп, профессор яшьли тол калды, кияүгә чыкмаган карт апасы һәм Берта исемле хезмәтчесе белән гимназия күршесендәге ике катлы йортта яши. Икенче каттагы бүлмәләрнең берсендә гадәттә аның пансионындагы укучылар тора. Бүлмә әлегә буш.

Доктор Ханчке кайчандыр Фридрихның бабасы — профессор ван Хаарның шәкерте булган. Һәм менә хәзер ул, бүлмә бушагач, пансионатка элекке укытучысының оныгын алырга рәхәтләнеп риза булды.

Өлкән Фридрих әфәнде үзенең төгәллеге белән горурлана иде. Доктор Ханчке белән алдан ук сөйләшенгән вакытка ул профессор йорты янында басып тора иде инде.

Олы яшьтәге хезмәтче хатын кунаклар килгәнен хуҗасына әйтеп чыкты да аларны кабинетка алып керде.

— Сезнең улыгыз бик сөйкемле, Энгельс әфәнде! — дип, Ханчке аларны ачык чырай белән каршы алды.

— Ходай тәгалә аңа менә дигән сәләт биргән. Бу җәһәттән мин инде тыйнаклык саклап маташмаячакмын, Ханчке әфәнде,— дип җавап бирде ата.— Ләкин, кызганычка каршы, ул игътибарсыз һәм хәзергә характеры йомшак. Башбаштаклык күбрәк.

— Йә, йә, башбаштаклык ук түгелдер инде.— Доктор Ханчке ундүрт яшьлек үсмергә елмаеп карап куйды.

— Нәкъ менә шулай, профессор әфәнде,— дип, үз сүзен раслады ата.— Мин сезнең гимназиянең Пруссиядә иң яхшылардан саналуын беләм. Шуның өстенә мин, аулак тормыш улымда җитдилек тәрбияләргә ярдәм итәр, дип өметләнәм. Ә сезнең йорт кебек йортта... бу аның өчен зур хөрмәт.

— Хакы турында без соңрак та килешә алырбыз дип уйлыйм. Ә хәзер, әгәр теләсәгез, өскә менеп, улыгызның бүлмәсен карыйк.

— Әйе, әйе, әлбәттә, бүлмәне карарга кирәк, Ханчке әфәнде.

Баскыч такталары киң, нык һәм атлап менгәндә акрын гына шыгырдап куялар иде.

— Күргәнегезчә, бүлмә зур түгел, әмма уңайлы. Тәрәзәсе бакчага карый, биредә һәрвакыт тыныч.

Әти кеше бүлмәдән канәгать калды.

— Ханчке әфәнде, мин, ата буларак, сездән үтенәм, аңа җәза бирүдән тартынмагыз. Мин ышанам: без бүген балаларга карата никадәр таләпчәнрәк булсак, иртәгә алар безгә шулкадәр зуррак рәхмәт әйтерләр,— диде ул,

инде хушлашырга җыенып кулына цилиндрын алгач.— Фридрихның бер йомшак ягы бар — бернигә керәксез, мәгънәсез китаплар укырга ярата. Мин моның белән озак көрәштем, тик нәтиҗәсе булмады. Бу эштә сез күбрәк уңышка ирешерсез дип ышанасы килә.

Дәресләр иртәгәдән башланачак. Фридрихка үзенең яңа бүлмәсендә тыныч кына Рабле китабын укырга мөмкинлек туды. Кичә җәза алуына карамастан, китапны ул монда кием астына яшереп алып килгән иде.

Эңгер-меңгер төшкәч, уфылдый-уфылдый хезмәтче хатын Берта баскычтан менеп шәмнәр кабызды.

Аннары аны кичке ашка чакырдылар. Зур озынча түгәрәк өстәл артына профессор үзе, аның апасы утырган, профессорның сул ягында Фридрихка дигән биек артлы урындык буш тора иде.

Фридрихның энеләре һәм сеңелләре күп булганлыктан, аларның Бармендагы йортларында һәрвакыт кем дә булса сөйләшә, көлә, елый. Биредә исә гадәти булмаган тантаналы тынлыкта аңа ничектер уңайсыз иде.

Профессор аягүрә басты, пышылдап кына диярлек дога укыды, аннары барысы да яңадан урыннарына утырып ашарга керештеләр.

— Син караңгыдан курыкмыйсыңмы, Фридрих? — дип сорап куйды кинәт кенә доктор Ханчке.

— Син нәрсә, зур малай ич инде ул,— дип сүзгә катнашты апасы.

— Әгәр курыксаң йә начар төш күрсәң, кыңгырау как. Ул караватың янындагы өстәл өстендә тора.

— Рәхмәт сезгә, доктор Ханчке, миңа куркыныч булмас.

— Йә, йә,— дип елмайды профессор,— алай артык батырайма.

Караңгы бүлмәдә бөтен нәрсә үзгә, сәер тоела.

Урын-җир дә гадәти түгел, кирәгеннән артык киң иде. Баскыч басмалары шыгырдаганын тыңлап яткангамы, үз өйләрендәге кичәге кич исенә төшкәнгәме, аны бик озак йокы алмады. Өйләрендә Фридрихның икенче каттагы үз бүлмәсе ишеге өстенә элеп куелган шикелле алла сурәтенә хәзер соры ай яктысы төшкән.

Кичә кичен аста, кунак бүлмәсендә, алар әнисе, унике яшьлек энесе Герман, ун яшьлек сеңелесе Мария белән бер уен уйнадылар. Аларның һәркайсы бакчага чыгып, берәр әкият яисә хикәя герое булып, кире керергә тиеш иде. Бүлмәдәгеләр аның кемне сурәтләвен әйтеп бирергә тиешләр иде.

Иң әүвәл Мария чыгып керде. Ул бүлмә уртасына килеп туктады да көлкеле кыяфәттә битләрен кабартты һәм сөңге ыргыткандай хәрәкәт ясады. Аннары бик зур таш ыргытып, шуның артыннан ук үзе дә сикергән һәм ташын куып җитеп, узып киткән булып кыланды.

— Брунхильда! Брунхильда! — диде Фридрих шатланып һәм үзе яраткан «Нибелунглар турында җыр»дан шигырь юллары укыды.

Ван Хаар бабалары килгән саен алар аңардан бу борынгы поэманы укуын үтенәләр иде. Һәм ул баһадир геройларның батырлыклары турындагы борынгы шигырьләрне сузып-сузып укый иде.

— Фред, хәзер инде синең чират! — диде Мария шатланып.

Һәм шунда ук аның йөзе җитдиләнеп китте, чөнки ул Фридрих табышмагын чишү җиңел булмаячагын белә иде.

Башта Фридрих Ахиллесны йә булмаса Гераклны сурәтләргә теләгән иде. Әмма көтмәгәндә башка нәрсә уйлап тапты. Бакча беседкасы янындагы күчерелмә фонарьны алды да бүлмәгә кулына шуны тотып килеп керде.

— Кеше эзлим! — диде ул, бүлмәдәгеләрнең барысына берьюлы мөрәҗәгать итеп.— Кеше эзлим!

— Бу кайдан? — дип сорады Мария әнисеннән акрын гына. Әнисе аңа яшертен генә ярдәм итәр дип ышана иде ул.

Әниләре, әлбәттә, Фредның борынгы грек философы Диогенны сурәтләвен шунда ук төшенде, тик моны Мариягә әйтмәде.

— Кеше эзлим! — дип кабатлады Фред тагын да ныграк кычкырып.

Шул чак кабинетыннан әтиләре килеп чыкты. Әмма Фред аны күрми калды. Ул креслода утыручы әнисе, сеңелесе һәм энесе тирәсеннән тагын бер тапкыр әйләнеп чыкты да:

— Кеше эзлим! — дип кабатлады.

— Уенга бирелеп, вакытыңны бушка уздырганчы, тәртибең турында уйласаң, әйбәтрәк булыр иде! — Әтиләренең тавышы көтмәгәндә яңгырады һәм шуңа күрә тагын да кискенрәк булып ишетелде.

Уен бозылды.

— Фонарь үз урынында эленеп торса, чыннан да, яхшырак булыр.— Әниләре ата сүзен йомшартырга теләде. Фридрих эндәшми-нитми генә бакчага чыгып китте.

Моннан бер сәгать элек этиләре Фридрих бүлмәсенә менгәч, пилигримнар[1] турында язылган маҗаралы роман күреп, җирәнеп, чыраен сыткан иде.

— Бир әле монда шул җирәнгеч нәрсәне. Якшәмбе вәгазендә пастор Круммахер шундый әшәке китап укучыларның алла каршында кичергесез зур гөнаһ ясауларын әйтмәдемени?

— Кызыклы китап ич ул! — Фридрих бәхәсләшеп китәргә теләгән иде дә, тик дулкынланудан аның иреннәре калтырый башлады.

— Кичке аштан соң йокларга ятканчы, тезләнеп, ходайдан ярлыкавын үтенерсең. Менә бу сурәт алдында! — Этисе ишек өстендәге алла сурәтенә күрсәтте.

«Менә гел шулай,— дип уйлап куйды өлкән Фридрих, агач баскычтан төшә-төшә,— аны ачуланып ташлыйм да соңыннан үзем үк озак вакытлар тынычлана алмый йөрим».

Кичке аштан соң этиләре фаготта үзенең яраткан көйләрен уйнады.

Бераздан ул ял итәргә туктады һәм кача-поса гына гына баскыч буйлап өскә күтәрелде. Өлкән улының бүлмә ишеге ябылып бетмәгән, караңгы коридор идәненә эчке яктан нур көлтәсе төшеп тора иде.

«Әллә тагын берәр чүп-чар китап укый инде?» — дип уйлады ата һәм ишек төбенә килеп басты. Улы, этисенең әмеренә буйсынып, тәңрегә мөрәҗәгать сүзләрен акрын гына кабатлый-кабатлый, сурәт алдында дога кыла иде.

— ...Һәм этиемне дә миңа карата булган гаделсез кырыслыгы өчен гафу ит. Усаллыктан түгел, синә ни кирәген аңламаганга шулай эшли ул. Мин гафу иткән кебек, син дә аны кичер һәм аның гөнаһларын ярлыка!

«Бичара улым минем! — Ата аяк очларына басып кына яңадан үз бүлмәсенә төшеп китте.— Аңа шулкадәр таләпчән булып дөрес эшлимме икән мин? — дип уйлап алды ул. Һәм шунда ук үзе җавап та бирде:— Дөрес».

Бары тик таләпчәнлек белән генә хөрмәткә лаеклы кеше тәрбияләп була — һәрбер гаиләдә, мәктәпләрдә, чиркәүдә укыла торган вәгазьләр шулай өйрәтә.

Этисе үзе динне файдалы, зарури нәрсә дип саный иде.

Фанатикларга, изгеләргә ул сагаеп, могҗизаларга шикләнеп карады, ләкин аллага ышанмасаң тәртип бул-

---

[1] Пилигрим — дәрвиш. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

маячагына нык инана иде. Инде тугыз ел буена ул чиркәү якшәмбе мәктәпләренең попечителе булып тора, һәм нәкъ менә хәзер, аңа реформат общинасында чиркәү старостасы булырга да вакыт инде, дигән сүзләр йөри иде.

Үз балаларын тәрбияләү өчен ул һәр Бармен һәм Эльберфельд гаиләсендә кулланыла торган бер генә алым — катгый прусс-христиан, пиетика[1] алымын гына яраклы дип саный иде. Ләкин улы белән җитди сөйләшүдән соң аның еш кына куллары калтырый, ул озак вакыт тынычлана алмый, чөнки ул аны бик-бик ярата иде! Вакыт-вакыт үзенең бу йомшаклыгыннан оялып, аны сиздермәскә тырыша иде.

Өлкән Фридрих шундый кеше иде инде ул. Ә кече Фридрих башкачарак булып үсте.

* * *

Кече Фридрихның дөньяга килүен барлык туган-тумача көтте.

Алтмыш җиде яшьлек бабай Каспар Энгельс фирма эшләре бөтенләй таркалмасын өчен икенче онык тууын бик теләде. Хәзер инде тынычлап үләргә дә була иде.

Егерме дүрт яшьлек ата исә, өч катлы йорты һәм хөрмәтле атасы фирмасында үз өлеше булган һәр ир кебек, ир бала тусын иде дип хыялланды. Фирма эшләренә карата үз планнары булганга, егерме дүрт ел элек үзенә нинди исем кушсалар, эшен дәвам иттерәчәк улын да нәкъ шулай — Фридрих дип атауны мәгъкуль күрде.

Гимназия ректоры алтмыш яшьлек Бернхард ван Хаарның шатлыгы бөтенләй башка иде. Яраткан кызы Элизаның баладан исән-сау котылуына, көр тавышлы сабыйның таза булуына, димәк, берничә елдан баланы аңа, бабасына тәрбиягә бирәчәкләренә шатлана иде ул. Һәм ул инде мавыктыргыч вакыйгалар, халык җырлары һәм гаиләдә ир бала тәрбияләү турында үзенең педагогик карашларын чагылдырган берничә битлек трактат та язерләп куйды.

Хәлсез ана, күрше бүлмәдә үзенең әле генә туган сабыеның елаган тавышын ишетеп, тыныч кына елмаеп

[1] Пиетизм — а) лютеран динендә XVII гасыр ахырында туган яңа агым. Ул көндәлек тормышта кырыс тәкъвалек һәм суфыйлык таләп иткән; б) диндарлык, катгый динилек яисә шундый булып кылану, икейөзлеләнү. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

ята. Әлбәттә, Фридрих белән алар балалары әле моннан соң да булыр дип уйлыйлар иде. Ләкин менә хәзер аңа, ундүрт елдан сезнең сигез балагыз булачак, дисәләр, ул моңа ышанып җитмәс иде, мөгаен.

1820 елның 28 ноябрендә, кичке сәгать тугызда, кунак бүлмәсенә җыелган өлкән яшьтәге туган-тумача яңа туган баланың беренче авазын ишетеп берничә минут узуга, кендек әбисе кечкенә җан иясен бүлмәдән баскычка алып чыкты һәм, кулларын сузып, аны һәммәсенә дә күрсәтте.

Тышта караңгы иде, түбәннән генә йөзгән болытлардан карлы-бозлы чиркандыргыч яңгыр коя, әмма мичләргә яккан булганга, өйдә җылы иде. Бүлмәләргә шәмнәрдән яктылык сибелә. Олы вакыйга уңае белән ирләр берничә шешә әйбәт рейнвейн эчтеләр һәм бу аларны тагын да җылытып җибәрде.

Фридрихны 1821 елның 18 гыйнваренда Түбән Бармен чиркәве попы чукындырды. Бу йоланы башкарганда Каспар бабай һәм гимназия ректорының хатыны — Франциска Христина ван Хаар ханым шаһитлар булып языл дылар.

Чынында, ул әле менә хәзер генә Фридрих булды. Әгәр яшь ата-ана бер көн, хәтта бер сәгать элек кенә кире уйлаган булсалар, ул бөтенләй башка исем йөртер иде.

Ләкин аның әтисе, уеннан тайпылмас кеше буларак, үзенең баштагы карарын үзгәртмәде. Ул беренче бәбиләре нәкъ менә ир бала була дип белә иде һәм ялгышмады. Беренче баласына ул үз исемен кушарга теләде. Һәм бу шулай эшләнде дә.

Ә берничә айдан Бармен һәм күрше Эльберфельд шәһәренең мөхтәрәм кешеләре өч ир туган янына тирән кайгы уртаклашырга килделәр: аларның булдыклы көндәшләре һәм хезмәттәшләре — «Каспар Энгельс һәм уллары» дигән бик зур туку фирмасының хуҗасы үлеп китте.

Бу кайгылы көннәрдә картлар мәрхүмнең әтисен, шат күңелле, оста куллы крестьян малае җирән Иоганны да искә төшерделәр. Барменга ул тишек кесәсендә бер гульден акчасы белән килеп керә, ә гомере азагында инде мастерской һәм кибет хуҗасы була.

Картлар Каспар Энгельс турында, ул әтисе характерының патриархаль гадилеген, шат күңеллелеген һәм ихтыяр көчен мирас итеп алган иде, дип сөйлиләр. Ул мастерскойны фабрикага, кибетне конторага, аннары

фирмага әйләндерә. Фабрикада аның бер станогы була. Каспар Энгельс картайгач та ара-тирә шул станок янына барып баса. Ул Германиядә беренче булып шәһәрдәге эшчеләрнең балалары өчен түләүсез училище ача, ә иген уңмау аркасында туган коточкыч ачлык вакытында ачларга ярдәм союзы оештыра, үзе дә моңа шактый акча иганә итә.

Картны соңгы юлга озатканнан соң, аның шәфәкъ нурларына күмелгән бүлмәсендә нотариус мәрхүмнең васыятен игълан итте. Мәрхүмнең өч улы, өч яшь әфәнде бу минутны яшертен дулкынлану белән көтеп алдылар. Бигрәк тә өлкән Фридрих әфәнде борчылды. Эшне алга таба тагын да үстереп җибәрү өчен аның төгәл һәм анык планы бар иде. Вакытында үзенең планнары белән ул этисен дә таныштырып караган иде, ләкин ата, көлемсерәп, сүзне шаяруга бора килде. Әйе, фирма чәчәк атуында дәвам итте. Ул прусс тукыма базары хорында күренекле солист булып җитеште, тик егерме дүрт яшьлек өлкән Фридрихка ул гына аз иде. Ул, Англиягә барып, Манчестер фабрикаларында булып кайтты һәм Вуппертальдагы иң бай сәүдәгәрнең дә андагы фабрикантлар белән чагыштырганда вак кибетче булып күренгәнлеген тойды. Аның туганнарыннан башка гына эш итәсе килә иде, һәм менә шул момент килеп җитте. Фирма вәкиллекләре барлык континентларны колачласын өчен нәрсә эшләргә кирәклеген ул инде төгәл белә иде.

Нотариус пичәтләп ябыштырылган пакетны кыштырдатып, ачып азапланган арада өлкән Фридрих, дулкынлануын туганнарына сиздермәс өчен, тәрәзәгә борылды.

Васыять бик кыска язылган булып чыкты. Анда, өч туганның өчесе дә фабрика һәм сәүдә фирмасының тигез хокуклы хуҗасы булып кала, диелгән иде. Әтиләре аларга бердәм, тату яшәргә боерган иде.

Туганнар ясалма елмаештылар.

— Ярар соң, тату яшәп карыйк,— диде өлкән Фридрих.

Баштагы елларда кечкенә Фридрих күбрәк әнисе һәм бабасы белән булды. Клавесинда күңелле көйләр уйнап, әнисе аның белән бергәләп гади халык җырларын җырларга ярата иде.

Бервакыт пастор Круммахер өлкән Фридрих кабинетында чиркәү общинасындагы хәлләр турында сөйләшеп утырды.

Өске каттан җиңелчә көйләр яңгыравын ошатмыйча, ул чыраен сытты. Ниһаять, түземлеген җуеп:

— Энгельс әфәнде, хатыныгызның дөньяви музыка белән кирәгеннән артык мавыгуы сезне куркытмыймы? — дип сорады.

— Нинди дөньяви музыка булсын бу? Борынгы халык җыры ич ул,— дип гаҗәпләнде өлкән Фридрих.

— Халыкның күпчелеге һәрвакыт гөнаһлы булган, Энгельс әфәнде.

Пастор кафедрада да, өйдә дә фәлсәфә сатарга бик ярата иде.

— Юк, бу көй чын христиан колагына ятышлы түгел,— диде ул, ошатмыйча, өске каттан яңгыраган музыкага колак салып.— Аның баланы рухи яктан тәрбияләүгә начар йогынты ясавы, аңарда гөнаһлы дөньяви шатлыклар белән артык мавыгып китү теләге тудыруы бар. Шәһәрдә, кешеләр сезгә җыелып, музыка концертлары оештыралар, дип сөйлиләр.

— Әмма бу миңа начар йогынты ясаган дип әйтә алмыйсыздыр бит?.. Минем әтием дә, әнием дә музыка ярата иде,— дип каршы төште өлкән Фридрих, сабырлыгын җуеп.

— Музыка белән музыка арасында аерма бар, Энгельс әфәнде. Шайтан да Тәураттан өзекләр китерә...— Пастор бәхәсне артык дәвам иттерергә кыймады, чөнки мәрхүм Каспар Энгельс общинага нигез салучыларның берсе иде. Әмма хушлашканда, ишек янында бер генә секундка тукталып, барыбер:

— Ә шулай да баланы ходайга ешрак дога кылырга өйрәтергә вакыт,— дип куйды.

— Сезгә яшерми әйтәм, без гел шулай итәбез дә, пастор әфәнде. Мин дә, хатыным да, фрау Элизаның этисе ван Хаар әфәнде дә.

Пастор, аңлашылды дигәндәй, баш какты. Энгельс әфәнде әле генә община казнасына шактый акча бирергә вәгъдә иткән иде.

* * *

Руда казучы кеше улы, хәрбиләрчә ыспай кыяфәтле, нык гәүдәле, кызыл куллы Лютер исемле ир-атның Тәуратны немец теленә тәрҗемә кылып, христиан дине һәм әхлак сафлыгы өчен протестантлар хәрәкәтенә җитәкчелек итә башлавына өч йөз ел тулды. Аның белән бер үк вакытта диярлек сабакташлары тарафыннан бала чагында ук «Төшем килеш» кушаматы тагылган Жан Кальвин ныклы әхлакка, Рим католик чиркәве белән

бәйләнешне өзәргә әнди башлый. Караңгы чырайлы, кырыс табигатьле Кальвин бөтен кешене гөнаһлы дип саный. Ә үзенә каршы чыккан Сервет исемле галимне, уйлап та тормыйча, инквизиция учагында яндыра.

Лютер белән Кальвин Европаның күп халыкларын католиклар хакимлегеннән азат итеп, чиркәүдә гыйбадәт кылуны гадиләштерәләр.

Ә аннары Франкфуртта яшәүче дин белгече Шпенер, Лютердан соң йөз ел узгач, протестантизм тәгълиматының яңа агымына нигез сала. Аны пиетизм дип атыйлар. Ул агым театрны, музыканы, әдәбият һәм сынлы сәнгатьне — дөньяви шатлыкларның барысын да гөнаһ дип игълан итә.

Кеше җигелеп эшләргә һәм илһамланып гыйбадәт кылырга тиеш. Кечләрен үзләренең барлы-юклы табышларын саный-саный, гаиләләрен һәм үзләрен ачлыкка дучар итү бәрабәренә булса да хәлле кешеләр сафына аяк басарга ант иткән вак һөнәрчеләр һәм кибетчеләр өчен пиетизм тормыш таянычына әверелә. Байлык туплауга, гаилә мастерскоен кечкенә фабрикага, кечкенә фабриканы эре производствога әйләндерүгә комачау иткән һәр нәрсә гөнаһ санала башлый. Вуппер елгасы үзәнлегенә урнашкан Вуппертальда яшәүче барменлыларга һәм эльберфельдлыларга пиетистлар дине аеруча кирәкле була. Чөнки нәкъ менә алар, крестьян оныклары, үз гаиләләренең җеп эрләү, тукыма туку һәм агарту мастерскойларын фабрикаларга һәм сәүдә фирмаларына әйләндерергә омтылалар.

Пиетистлар өчен ата сүзе закон, ә пастор сүзе, изге дини китап сүзе кебек үк, кире кагылгысыз хакыйкать иде.

Көндез ван Хаар бабай килде. Бүлмәгә килеп кергәч, ул, гадәттәгечә, кулларын як-якка җәеп җибәрде, һәм Фридрих йөгереп килеп аның муенына сарылды.

Бабайның уллары булмады. Һәм Вуппертальга килгән көннәрдә ул бертуктаусыз оныгы белән кайнаша, аңа куркусыз Зигфрид, антик заманнарның күркәм батырлары турында әллә кайчангы риваятьләрне сөйли торган иде.

Өлкән Фридрих кунак бүлмәсе ишеген ачса, камин янында креслода утыручы бабай белән аның оныгын күрер һәм шигырь ишетер иде:

Килер бер көн, һәм һәлак булыр бөек Троя,
Һәлак булыр борынгы Приам һәм соңгече Приам халкы!

Бабай илһамланып укый, аның тавышы кыю һәм көр яңгырый.

Өлкән Фридрих күптән түгел фирма эшләре белән чит илләрдә йөреп кайткан иде, ректор ван Хаарга Париж турында сокланып сөйләде.

— Ә театрда Мольерны, Мольерны карадыңмы соң? — дип төпченде бабай.

— Менә инде! Ул кичтәге шикелле миңем күптәннән инде шаркылдап көлгәнем юк иде. Бу гөнаһымны пастор белә калса...

— Театрга йөрү сезнең үзәндә генә дингә каршы җинаять белән бер рәткә куела,— дип елмайды бабай.

— Соң бит без үзебезнең үзәндә яшибез...

Әтисе Фридрихка бик күп рәсемле, тире белән тышланган калын китап алып кайтты.

— Бу китап сиңа ходайга ешрак гыйбадәт кылырга булышыр,— диде ул мәгънәле итеп. Ата алла турында улы белән гел шулай мәгънәле итеп сөйләшергә тырыша иде.— Шул чагында аллаһе тәгалә сине рәхмәтеннән ташламас.

Кичен ата улының бабасы белән сөйләшүен ишетте.

— Алла усал картмы ул? — дип төпченде Фридрих.— Ул кешеләрдән һаман үзенә комплимент әйтүне таләп итә. Комплимент әйтмәүчеләрне ул тәмугка хөкем итәме?

— Алладан куркырга кирәкми, улым,— дип, бабасы аны тынычландырырга кереште.

— Алла пастор Круммахер куркытканча ук шәфкатьсез түгел. Ул миһербанлы, матурлыкны һәм яхшылыкны ярата. Сүз тыңлаучан акыллы малайларны бигрәк тә якын күрә.

Ата аларның әңгәмәсенә катнашып тормады.

«Миңа да Фредны чынлап тәрбияли башларга вакыттыр»,— дип уйлап алды ул.

Һәр тәрбияли башлады.

Иртән малайны әйбәтрәк итеп киендерделәр дә этисе аны, кулыннан җитәкләп, конторага алып китте. Әле Каспар бабайда ук эшләгән өлкән конторчы утыз яшьлек хуҗа белән олылап сөйләште.

Ул бик кызып фирманың уңышка юлыгуын сөйләп бирде — фирма Америкадан арзан бәягә күп итеп мамык сатып алган икән. Якын көннәрдә Бременга шул мамыкны төягән судно килергә тиеш. Товарның бер өлешен хәзер үк тота башларга, ә бер өлешен язга кадәр складта сакларга була. Әлбәттә, хәзергә мамык бәя-

се арзанрак, аның каравы май-июнь айларында ул яңадан күтәреләчәк. Мамыкны шул чакта сатып җибәрсәң, шактый төшем алырга мөмкин. Болар барысы да — Фридрих әфәнденең фабрика каршында тагын бер склад төзеттерүе нәтиҗәсе. Тик мамыкка бәйле бу операциябе яшертен эшләргә кирәк, көндәшләр сизәрлек булмасын.

Ата, башын бераз кырын сала төшеп, олы яшьтәге конторчыны тыңлады, бер үк вакытта күз кырые белән генә улын күзәтте. Ара-тирә, кискен хәрәкәтләр белән конторчының сүзен бүлеп, кыска гына күрсәтмәләр дә бирде: «Алай түгел, Зигфрид! Башкача эшләгез, Зигфрид». Үзенең нинди таләпчән кеше һәм акыллы хуҗа булуын улының күреп торуы утыз яшьлек Энгельска бик ошый иде.

Аннары алар фабрикага юл тоттылар. Анда тузан һәм тавыш иде. Кызгылт кирпечтән салынган бинада әле Каспар бабай яшь чагында ук сатып алган станокларда төрле яшьтәге мастеровойлар эшли, алар арасында яше дә, карты да бар. Арада Фридрихтан чак кына олырак, 7—8 яшьлек балалар да күренә. Кайберләре калдык-постык мамык кисәкләрен, җеп тотамнарын җыеп, аларны арбаларга төйи һәм зур фанер әрҗәләргә илтеп сала.

— Сәүдә эшендә капитал җыярга да, оттырып, бер тиенсез калырга да мөмкин,— дип кычкырды ата малаеның колагына, чөнки станоклар гөрелтесе эчендә монда башкача сөйләшеп булмый иде.— Ә менә фабрикаң булса, курыкмыйча яшәргә мөмкин.

Ата бүгенге экскурсиядән канәгать калды. «Бәлки, малай әлегә барысын да аңлап җиткермидер, тик моның куркынычы юк,— дип уйлады ул.— Малай боларны хәтеренә сеңдерер, һәм бүген чәчкән орлыклар берничә елдан соң шытым бирер. Акрынлап аны эшкә өйрәтергә вакыт».

Калдык-постык җыеп йөрүче сигез яшьлек малайларның берсе кинәт йөткерә башлады. Хуҗаның күз карашыннан куркып, ул бер генә минутка станок артына кереп китте. Анда кергәч, малай идәнгә куе кызыл төкерек төкерде. Йөткерү беразга гына басылып торды, ә аннары малай яңадан буылып-буылып йөткерергә тотынды.

— Ни булды? — Өлкән Фридрих кәефсезләнеп чыраен сытты. Малаена ул инглиз проекты белән шәп итеп салынган тукыма ману цехын күрсәтергә теләгән иде.

— Нәрсә булды? Малай авырумы әллә? — дип кабатлап сорады хуҗа, зәһәр исле пар бөркеп торган чаннар

арасыннан озын агач таяклар тотып үтеп баручы олы яшьтәге ике эшчегә мөрәҗәгать итеп.

— Күкрәк хастасы бар аның. Мондагы һава ярамый аңа,— дип җавап бирде аларны озатып йөрүче мастер, уңайсызланып.

— Башкасын алыгыз.

— Әтисе үлде аның, эниләре ике бәләкәй баласы белән өйдә эшсез утыра... Мин шуңа күрә... уйлаган идем... Тик монда җиңелрәк эш юк шул.

Өлкән Фридрих, канәгатьсезлек белдереп, эндәшми торды.

— Сезнең әтиегез ул малайның атасын ихтирам итә иде... Әтиегезнең станокта эшлисе килгәндә алар бергә, янәшә басалар иде.

— Минем әтинең буш вакыты күп, ә көндәшләре аз булган... Хәзер заманы башка. Бу малай мәсьәләсен хәл итегез. Монда... йөткермәсен...

«Куркырлык берни дә юк,— дип уйлады өлкән Фридрих,— бусы да сабак булыр. Тормыш катлаулы һәм, ул сине басмасын өчен, балаларны хатын-кыз тәрбиясендә калдырмаска кирәк. Китапта гына була торган матурлыклар хатын-кызлар белән картларга гына ярый,— дип уйлады ул,— чөнки алар өчен мал-мөлкәтне без — эшлекле кешеләр табабыз». Киләчәк тормышта кирәге чыгар, хәзердән үк белеп торсын дип, өлкән Фридрих бала аңларлык тел белән моның барысын да улына кичекмәстән төшендереп бирүне кирәк санады.

Алар цехтан урамга, саф һавага чыктылар. Артларыннан аларны шунда ук теге йөткергән малай куып җитте.

— Хуҗа әфәнде, хуҗа әфәнде! Зинһар, куып чыгармагыз мине! — дип кычкырды ул йөгереп килешли үк.— Хуҗа әфәнде, мин ялварып сорыйм сездән. Мин бүтән йөткермәм! Мин сәламәт, мин башкаларга караганда калдык-постыкны күбрәк ташыйм.

— Яхшы, мин уйлап карармын,— дип җавап бирде хуҗа һәм улын тиз-тиз генә капкага таба алып китте.

* * *

Берничә атна узгач, Фридрих дус малайлары белән урамда уйнап йөргәндә, алар яныннан табут салган арба узып китте. Арба артыннан боек кына бер хатын, берничә бала һәм фабрикада очраган теге ике эшче атлый иде. Ә розмарин ботагы белән бизәлгән арзанлы табутта, эштән кумагыз, дип ялварган теге малай ята иде.

* * *

Якшәмбе көнне Фридрих, кирхада әнисе белән янәшә утырып, пастор Круммахер вәгазен тыңлый иде. Гадәти якшәмбе вәгазен, әле бала гына булса да, Фридрихка инде күп мәртәбәләр тыңларга туры килде.

Пастор матур итеп һәм кычкырып сөйли. Хискә бирелеп, кулларын мәхәллә кешеләренә, аннары күккә суза. Әйтерсең лә үзе сөйләгән сүзләрне алладан раслатырга тели. Вәгазендә ул кешеләрнең бүгенге тормышын, үзенең яшь, студент чагындагы гөнаһларын искә ала.

Элегрәк вәгазь тыңлаганда Фридрих, еш кына үз уйларына бирелеп, күңелле вакыйгаларны хәтеренә төшерә һәм пастор сүзләрен ишетми иде. Бүген исә беренче тапкыр аның сүзләренә колак салды.

— Шуңа күрә хак тәгалә игътибарына лаек кеше изге кеше була. Ә ходай игътибарыннан мәхрүм калганнар мәңгелек газапка дучар ителә,— дип аңлатты пастор.

Кичке ашка утырыр алдыннан Фридрих әтисеннән:

— Ә теге малайны, үлгән эшче малайны, ходай үзенең игътибарыннан читтә калдырдымы икәнни? — дип сорады.— Алла каршында гаебе булдымы икәнни аның? Ул намус белән эшләргә теләмәдеме икәнни?

Бу уйлар Фридрихны көн буе газаплады. Ходай берәүләргә шәфкать күрсәтеп, икенчеләрен ярдәменнән ташлагач, ул ничек гадел була ала икән соң?

Ә әтисен башка уйлар, үз уйлары борчыганын ул сизмәде.

Өлкән Фридрих исә, камин каршындагы креслога утырып, ике туганын фабриканы зурайтырга ничек күндерергә икән дип баш вата иде.

— Алла үз эшләренә тыкшынганны яратмый, дип минем сиңа инде ничә тапкыр әйткәнем бар. Без, кешеләр, югары гаделлекне һәрвакытта да аңлап бетермибез,— диде ата, уйларыннан арынып. Аннары тагын элеккеге уйларына бирелде.

Урыннар җәелеп, йокы алдыннан дога кылганда Фридрих, салкын идәнгә тезләнеп, ходайдан хатасын төзәтүен үтенде.

Әгәр инде аллаһе тәгалә эшче малайның гомерен саклап кала алмаган икән, ичмаса, аның энеләре һәм энисе сәламәт булсыннар, тормышта алар уңышка ирешсеннәр.

Ә беричә көннән соң ул эшче малайның әнисе дә үлгәнен белде. Ходай тәгаләнең мондый карары аңа бөтенләй дә аңлашылмый иде.

Кичләрен бакчага чыкканда Фридрих югарыга, караңгы, биек күккә карый. Анда якты нокталар булып йолдызлар җемелди. Һәм шунда, күктә, алла яши.

— Барлык кешеләргә дә гадел бул! — дип ялвара аңарга Фридрих.— Моның өчен сине тагын да ныграк яратырлар.

Бер ай узгач, ван Хаар бабай аларга тагын килде. Фридрих аңа шул ук сорауны бирде:

— Ни өчен алла гадел түгел? Нишләп ул эшче малайны үлемгә хөкем итте? Ул малай әнисен һәм энеләрен туендырыр өчен намус белән эшли иде бит.

— Алла һәрвакытта да гадел,— диде бабасы ягымлы гына, аны алдына утыртып.— Малайны кызганган ул һәм үз янына алган. Үзең уйлап кара, аның тормышы һәм фабрикадагы хезмәте тәмуг газабыннан җиңелрәк булганмы әллә? Ә хәзер тегендә рәхәт аңа.

Бабасы аны тагын тынычландырды. Һәм тагын ике алла барлыкка килгән кебек булды. Пастор Круммахер белән әтисенең алласы — вак-төяк нәрсә өчен дә җәза бирүче усал һәм үзсүзле алла, ә бабасының алласы — яхшы күңелле, игелекле алла.

*
* *

Ә шулай да, кырыс холыклы булуына да карамастан, иң көчле, иң акыллы әтиең, иң шәфкатьле, матур һәм шат күңелле әниең булганда нинди яхшы!

Якшәмбе көннәрендә Түбән Барменда иске чиркәү чаңы яңгырый. Чаңны кояр өчен акчаны Каспар бабай Энгельс биргән. Шуңа күрә аның исеме белән атап, чиркәү чаңын Каспар дип йөртәләр.

Чаң тирә-якта яшәүчеләрне гыйбадәткә чакыра. Мәхәллә кешеләре болай диләр:

— Карт Каспар чакыра, чиркәүгә барырга вакыт.

Алар, затлы киемнәрен киеп, бергәләшеп якшәмбе гыйбадәтенә барырга җыеналар. Фридрих инде күптән киенеп өлгергән.

— Кечкенә паж диярсең! — Хезмәтче хатын, сокланып, шулай ди.

Малайның башында әтисенеке кебек үк, тик бераз кечкенәрәк цилиндр. Аның әтисе инде берничә мәртәбә Англиядә булып кайтты. Ул Лондон модасы белән кие-

иергә ярата, әйтик, берәр төрле төсе уңган ниндидер редингот[1] беркайчан әйләнеп тә караячак түгел.

Урамга чыгар алдыннан ана үзен, ирен, балаларын соңгы кат күздән кичерә. Һәм менә алар ата, ана, балалар — бөтен гаилә белән витриналар, кибетләр, конторалар яныннан чиркәүгә таба атлыйлар. Урамда нәкъ шундый ук башка гаиләләр. Шундый ук та, бер үк вакытта шундый ук та түгел, чөнки өлкән Фридрих белән барысы да беренче булып исәнләшәләр. Энгельс әфәнде җавап йөзеннән эре генә кыяфәт белән цилиндрын күтәреп куя, ә фрау Элиза аларга шатланып елмая, аның күзләрендә нур уйный. Елмайганда ул һәрвакыт шулай яктырып китә. Кечкенә Фридрих бала гына әле, шуңа күрә кайберәүләр белән, бигрәк тә этисенең хөрмәтле танышлары белән, этисе кебек үк, цилиндрын күтәрә төшеп, беренче булып сәламләшә.

Чиркәүдә аларның үзләренең гаилә утыргычлары бар. Фридрих инде укый белә һәм килгән саен псаломнар китабының кирәкле битен этисе алдында үзе ачып бирергә ашыга. Аннары ул тагын икенче бер йомыш үти — тимер кружкага вак акча илтеп сала.

Янәшәдә этисенең туганнарының утыргычлары. Ләкин бүген этисе алар белән теләр-теләмәс кенә исәнләшә.

Аларның өч кешелек союздан торган фирмалары көчкә-көчкә генә эшли. Сәбәпләре билгеле: өлкәне фирманың сәүдә эшләрен киңәйтергә тели, шуңа күрә фабрикага игътибар итми. Кечесенә үгез үлсә — ит, арба ватылса — утын, акча гына килеп торсын, бары уртанчысы гына техник прогресс чоры җиткәнне яхшы аңлый. Аның өчен иң мөһиме — сәүдә спекуляциясе түгел, ә фабрика. «Бабайдан калган акрын ходлы машиналарны яңа, хәзерге заман инглиз машиналары белән алыштырсак, без җитештерүне күп мәртәбәләр арттырачакбыз. Тик авыз ачып калмаска, форсатны кулдан ычкындырмаска тырышырга кирәк!» Кичә өч туган кунак бүлмәсендә сигара тарта-тарта сыра эчеп утырганда шулай дип ул абыйсын һәм энесен үз тәкъдименә күндерергә тырышты. Әмма туганнары аның сүзләренә көлеп кенә карадылар һәм фабриканы яңартуга риза булмадылар.

Шуңа күрә бүген өлкән Фридрих алар белән теләр-теләмәс кенә исәнләште дә.

---

[1] Редингот — ирләр өчен махсус фасон белән тегелгән, ике якка да төймәләнә торган озын чабулы, билле кием. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

* * *

Бармен шәһәр училищесына Фридрихны беренче мәртәбә әнисе һәм хезмәтче хатын озата барды.

Училищега шул ук төп урам буйлап, чиркәү, сәүдә конторалары һәм кибетләр яныннан барасы иде.

Педагогларны күргәч, Фридрих гаҗәпсенә калды. «Бирегә нишләп шул кадәр пастор җыелган икән?» — дип уйлады ул.

Педагоглар озын итәкле кара сюртук кигәннәр иде. Чыннан да, алар еш кына очракларда пастор булып китәләр яисә, киресенчә, училищега пасторлыктан киләләр иде.

— Иртәгә синең тормышыңда яңа юл башлана, Фридрих,— диде кичен әтисе, аны үзе каршына креслога утыртып. Аның тавышы тантаналы һәм кырыс иде.— Син ялкаулыгыңны акрынлап җиңә барырсың, дип уйлыйм, чөнки ялкаулыкны алла яратмый. Тиздән син дуслар табарсың. Киләчәктә бер-берегезгә ышанычлы таяныч булу өчен аларны син лаеклы гаиләдән сайларга тырыш. Башкаларны ихтирам ит, ләкин үзеңне дә ихтирам иттерт, улым.

Бу сүзләр, бәлки, дөрестер дә, тик туктаусыз арлы-бирле йөгерүче, шаркылдап көлеп, бер-берсен төрткәләүче яшүсмерләр төркеменә карата кулланып кара син бу киңәшне. Монда, башкаларга кушылмыйча, бер-берсенә охшаш ике малай гына бер читтәрәк тыйнак һәм тыныч кына басып тора. Фридрихның әнисе аларның әнисе белән исәнләште.

— Икесен дә китердем әле, Энгельс ханым,— диде тегесе.

— Бу пастор Гребер хатыны, улым, аның өлкән улы Эльберфельдта инде гимназия бетерә,— дип аңлатып бирде әнисе.— Игътибар ит, Фридрих, нинди яхшы, сүз тыңлаучан малайлар.

Көтмәгәндә ниндидер бер малай, йөгереп килеп, Фридрихны этеп җибәрде, аннары башкаларны төрткәләргә тотынды. Шул чак ябык йөзле, өстенә пасторлар кия торган озын итәкле сюртук кигән укытучы Рипе әфәнде күренде.

Класста карага буялган парталар тезелеп тора, кара такта, аның янәшәсендә бик зур тәре астында укытучы кафедрасы. Такта турысында стенага прусс короле портреты эленгән. Түшәмнән газ лампасы асылынып тора.

Менә укытучы Рипе аны кабызып җибәрде, һәм лампа кайнап торган чәйнек кебек гөжли башлады.

Ишек төбенә агач белән киездән эшләнгән карачкы куелган. Аңа рыцарь киеме кидергәннәр, әмма ул киемнәр астыннан барыбер киез сәләмәләре тырпаеп тора.

Укытучы иң шаян һәм кыбырсык ике укучыга күрсәткеч таяк белән төртте дә аларны шунда ук рыцарь белән янәшә тезләндереп куйды.

Дәрес башланды.

Тезләнеп торучы малайларның берсе белән Фридрих инде танышып өлгергән иде. Ул Бармен сәүдәгәре малае Вильгельм Бланк иде. Мәктәп алдындагы мәйданчыкта бөтен кешене төрткәләп йөрүче малай шул иде инде. Соңыннан алар коридор буйлап бергә бардылар, берберләренең исемнәрен сораштылар.

* * *

Училищега укырга кергәнче, Фридрих үз өйләрендә һәм үз бакчаларында гына уйный, өлкәннәрдән башка бер ялгызы урамга чыкмый иде.

Хәзер тормыш иркенәебрәк китте. Аңа укучы иптәшләре — абыйлы-энеле Греберлар, Бланк янына барырга рөхсәт итә башладылар. Көннәрнең берендә Фридрих бертуган Греберлар белән бергә таныш булмаган урам буйлап китте. Карап йөрер өчен бу урамга алар махсус килделәр. Читтәге тар урамнарда нәрсә бар икәнен беләселәре килде. Алар үзләрен дошман җирендәге разведчиклар дип хис иттеләр.

Көтмәгәндә аларны малайлар төркеме камап алды да коймага кысты.

— Монда йөрергә сезгә кем рөхсәт бирде? — дип сорады ябык, зәгыйфь кенә гәүдәле бер малай, мыскыллы елмаеп. Сорады да озын буйлы малайга карап алды.

— Әйе шул, кем? — дип кабатлады озын буйлысы.

— Белмибез... Без үзебез...— дип, Вильгельм Гребер кыяр-кыймас кына сөйләшүләр алып барырга кереште.

Урам малайлары, тоташ стенадай басып, аларга күзләрен текәп карап торуларын дәвам иттеләр.

— Безнең урамнан узган өчен налог түләргә кирәк,— диде, ниһаять, ябык малай.— Кесәләрегезне әйләндереп күрсәтегез. Карап карыйк: этиләрегез күпме акча бирде икән?

— Мин сезне әтигә әйтәм,— дип куркытырга теләп карады кечкенә Гребер.

— Дөрес,— дип ризалашты озын буйлы малай,— хәзер үк әйтергә киңәш бирәм. Ул ишетми калмас, аның да колаклары синеке шикелле үк зурдыр.

— Безнең акча юк,— диде кызарып һәм бераз тотлыгып Фридрих.

— Ай-яй, нинди тәрбияле кешеләр, ә үзләре акчасыз йөриләр. Алайса без сезне кыйнаячакбыз.— Ябык малай иптәшләренә карап алды.— Иң элек без сине тотып кыйныйбыз.— Ул өлкән Греберга төртеп күрсәтте.

— Аны кыйнарга ярамый, ул бүген кичен чиркәү хорында җырларга тиеш.

— Әйе, әйе, аңа сугышырга ярамый,— дип раслады Фриц.— Миңа да ярамый. Мин дә җырлыйм.

— Алайса, сез берүзегез калдыгыз. Сезне мин гадел көрәшкә чакырам,— дип, озын буйлы малай Фридрихны этеп җибәрде.

Фридрих чайкалып китте, әмма егылмый калды һәм алга атлады. Ул ахырга кадәр сугышырга әзер иде. Үзен һәм иптәшләрен яклап. Шул чак урамда олы яшьтәге бер ир кеше күренде. Ул бөтен компанияне күздән кичерде дә, көлемсерәп:

— Сез бит барыгыз да яхшы кеше балалары. Менә син, Петер. Мин синең әтиеңне беләм. Ул колбаса кибетендә сату итә. Сине дә беләм, Артур. Әтиләрегез күрсә, моның өчен ни диярләр иде икән! Җибәрегез малайларны! — диде.

Абыйлы-энеле Греберлар һәм Фридрих читкә тайпылган дошманнары арасыннан үтеп киттеләр. Тегеләр эндәшмәде, бары тик озын буйлы малай гына Фридрихка сизелер-сизелмәс төртеп калды һәм акрын гына:

— Без синең белән очрашырбыз әле,— дип куйды.

— Мин әзер,— диде Фридрих.

Ә шулай да бу урамга алар озак вакытлар якын да килмәделәр. Училищеның соңгы классында укыганда Фридрих ул урамнан берүзе узарга батырчылык итсә дә, барыбер үзендә ниндидер киеренкелек сизде. Әйтерсең лә һәр өй почмагында аны дошман сагалап тора иде.

Бертуган Греберлар урамда булган бу хәлне бераз күпертебрәк сөйләгәннәр булса кирәк, Фридрихны курку белмәс ярсу Зигфрид белән чагыштыра башладылар.

Ә берничә көннән соң әтисе Фридрихны креслога утыртып сорау алырга кереште:

— Теге вакытта урамда ниндидер Артур исемле малай да булган. Фрау Гребер шулай ди. Хәтереңә төшер әле, ул үз фамилиясен атамадымы?

— Хәтерләмим,— дип җавап бирде Фридрих.

Аны бу турыда сөйләшү туйдырган иде инде.

— Юк, син шулай да исеңә төшереп кара әле. Аның фамилиясе Зильбер түгелме? Моны белү миңа бик кирәк. Аның кыяфәте ниндирәк иде?

— Башкаларныкы шикелле үк.— Фридрих хәтта теге өлкән ир кешенең кемгә Артур дип дәшүен дә хәтерләми иде.

— Син аңа сукмадыңмы? Кыерсытмадыңмы? Хәтерен калдырмадыңмы? Дөресен әйт.

— Юк...

— Мин компаньон булып кушылырга теләгән кеше Зильбер фамилияле. Аның Артур исемле малае бар. Әгәр син аның белән сугышкан булсаң, бу минем эшкә зыян китерәчәк. Эшнең бар нәрсәдән дә мөһимрәк икәнлеген син үзең аңлыйсың.

Дүрт елдан соң да агалы-энеле Греберлар һәм Вильгельм Бланк Фридрихның дуслары булып калдылар.

Вуппер яры буйлап алар бергәләп йөриләр иде. Елга ярларының буеннан-буена тукыма агарту мастерскойларының яшел чирәмлекләре җәелеп ята, ману урынnарыннан коңгырт сулы гөрләвекләр агып төшә. Елганың чиста суы кызыл кан төсенә керә. Кайвакыт малайлар, кырыс пиетизм динен тотучы шәһәр халкы тарафыннан читкә куылып чыгарылгандай, еракта берьялгызы торган католиклар чиркәвенә кадәр үк барып җитәләр иде. Ул чиркәүне кайчандыр бик яхшы проект буенча бик начар архитектор төзегән, дип шаярта иде Фридрих. Алар урамнар буйлап йөрергә һәм үзләренең әчпошыргыч укытучылары Рипенең күңеленә барып кадалырлык шуклыклар уйлап чыгарырга яраталар иде.

Хәзер Рипе аларны бик тырышып хат язу осталыгына өйрәтә иде.

— Кемгә язылуына карап, һәрбер хатта беренче сүзләреннән үк олы ихтирам яисә илтифатлы кимсетү төсмере чагылырга тиеш,— дип аңлата иде ул укучыларына.

«Иң хөрмәтле әфәнде», «чын күңелдән әйтелгән ихлас сәламнәр», «зур ихтирам» кебек сүзләрне ул, үҗәтләнеп, күңелдән өйрәнергә мәҗбүр итә иде. Махсус ранглар та-

беле[1] төзеп, Рипе укучыларыннан, җәмгыятьтә тоткан урынына бәйле рәвештә, һәр кешегә төгәл мөрәҗәгать итүне таләп итте.

— Хат үрнәкләре җыентыгыннан башка үз гомерендә ул бер генә китап та укып карамаган! — диде иптәшләренә Бланк.— Киләсе дәрестә Гёте турында сорыйк әле менә, ул андый язучыны белмим дип әйтәчәк.

Тел-әдәбият укытучысы була торып аның бөтен Германиянең бөек язучысын белмәвенә Фридрихның ышанасы килмәде! Ярый, алар үзләре дә Гёте әсәрләрен әле аз укыганнар ди. Шуның өстенә пастор Круммахер вәгазьләрендә Гётены берничә мәртәбә сүгеп телгә алган иде. Әмма, ни генә әйтмә, тел-әдәбият укытучысы — тел-әдәбият укытучысы бит инде, пастор түгел. Моннан ике ел элек, ван Хаар бабай үзен әле яхшы хис иткәндә, кичләрен Гёте әсәрләреннән нәрсә булса да укырга ярата иде.

— Ышанмыйсызмы? Ярар, аның Гётены белмәвен мин сезгә исбат итәчәкмен,— диде Бланк.

Иртәгәсен дәрес вакытында ул кинәт кенә кул күтәрде.

— Укытучы әфәнде, Гёте кем ул? — Сорау биргәндә Бланк үзенең хәйләсен мөмкин кадәр сиздермәскә тырышты.

— Гёте? — дип гаҗәпләнде укытучы.— Ул сиңа нәрсәгә кирәк булды соң әле?

— Минем абыем аның китабын сатып алырга җыена.

— Гёте — алласыз бер бәндә.

— Ә минем абый аны шагыйрь ди.

— Синең абыең кызганыч миңа. Минем ул Гёте дигәнегезнең китабын беркайчан да укыганым булмады. Сезгә дә киңәш итмим, чөнки аның гөнаһлы әсәрләрен уку сезне изге чиркәүдән биздерер дип куркам.

— Йә, ышандыңмы инде? — дип сорады Бланк Фридрихтан, дүртәүләп өйгә кайтып барганда.— Ышандыңмы инде?

— Ә бәлки, ул хаклыдыр? — дип сорап куйды сак холыклы Вильгельм Гребер.— Минем өлкән абый да Гёте китапларын хупламый.

— Карале, Фред! — диде көлеп Бланк.— Вильгельм филистерлыкка[2] языла түгелме?

---

[1] Ранглар табеле — гаскәри һәм гаскәри булмаган чиннар системасы. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

[2] Филистер — тар карашлы, сай белемле һәм икейөзле кеше. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

Ул чакта алар филистерларны бик дошман итәләр, күралмыйлар, яратмыйлар иде!

Училищеның соңгы классында укыганда аларның әңгәмәләрендә филистер сүзе модага кереп китте. Иң беренче филистер, әлбәттә, Рипе иде. Алар аның чинаугa охшаган тавышын тыңлый, сыланып торган чәчле, тар маңгайлы, пеләшләнеп беткән эчпошыргыч саргылт башына карый алмый башлаганнар иде.

Аның дәресләрендә герман әдәбияты күңелсез һәм гөнаһлы нәрсә булып күренә иде.

Әле ярый, училищеда табигать фәннәре — химия, математика, физика нигезләрен өйрәтәләр. Реформат дине җәмгыяте бу фәннәр укытучыларын да үз динендәге кешеләр арасыннан сайлап ала. Алар, ичмаса, һич югында практик кешеләр. Фридрих аларның дәресләрендә рәхәтләнеп тәҗрибәләр ясады. Бу укытучылар фәлсәфи чытырманлыкларга керергә яратмадылар.

...Арада тагын бер филистер бар. Ул — Вуппертальда яшәүче барлык кешеләрнең баш филистеры пастор Круммахер.

Телгә осталыгын күр әле син аның! Мәхәллә кешеләренең игътибарын үзенә җәлеп итү сәләте тагын! Вәгазь сөйләгәндә ул, кулларын күкрәгенә куеп кафедрадан кешеләр янына йөгереп төшә, аннары яңадан менә, алла сурәтенә карап елап та җибәрә.

Һәм, аңа кушылып, бөтен чиркәү халкы елый-елый дога укый. Аның һәр сүзе Тәүратныкы кебек үк изге тоела иде.

Әмма аның китапларны сүгүе, община членнарын романнар укудан тыюы белән Фридрих һич килешмәде.

— Христиан романы бит бу,— диде беркөнне кечкенә гәүдәле кибетче Эдвард.

— Барыбер! Ул — роман! — дип җавап кайтарды пастор нәфрәтләнеп.— Шайтан уйлап тапкан нәрсә. Әгәр сезнең андый нәрсә укуыгызны күрсәләр, Эдвард әфәнде, кибетегез юлын чүп үләне басачак.

Бу инде җитди янау иде. Кибет юлын чүп үләне басса, кешеләр алар кибетенә йөрмәячәк, керем булмаячак бит. Һәм кечкенә буйлы Эдвард, куркып, кыяр-кыймас кына гафу үтенде. Храмны ремонтлар өчен акча алып килергә вәгъдә итте.

Беркөнне Бланк:

— Әйдә, пастор урындыгына яшертен генә китап салып куйыйк,— дигән тәкъдим ясады.

Өйдәге китапханәләреннән ул хәтта этисе дә булмәсенә бикләнеп кенә укый торган бер китап алып килде. Вәгазьдән соң бүтәннәр өйләренә тарала башлагач, Бланк белән Фридрих шул китапны гадәттә Рипе утыра торган урындыкка илтеп куйдылар.

Аннары алар чиркәү хезмәтчесенең укытучы артыннан торып йөгергәнен көлә-көлә карап тордылар. Әле берни дә аңламаган һәм аптырап калган укытучы чиркәүгә кире борылып килде. Ярсыган пастор, китапны укытучының борыны төбендә селки-селки, аны эт итеп сүкте. Рипе, китапка күз салырга да куркып, калтыранган хәлсез тавыш белән акланып маташты.

Шул көннән башлап чиркәүгә вәгазьгә китаплар алып килеп, аларны шәһәрнең иң әчпошыргыч, иң тәкәббер түрәләре утыра торган урыннарга салып кую күңел ачу чарасына әйләнде.

Ә аларның үзләренең китап уку белән мавыгып китүләренә инде ике ел тулды. Шәһәр китапханәсендәге мажаралы китапларны алар йотлыгып, сабырсызланып укыдылар.

Вильгельм Бланкның этисе китап укуны өнәп бетерми иде. Фридрихның этисе исә моның өчен улын көн саен җәзага тартты. Аңа улының кирелеге аңлашылмый иде. Беркөнне улы, аның кабинетына кереп:

— Эти, миңа бер сәгать буе тезләнеп торырга рөхсәт итегез, ә аннары мин атаклы юлбасар сәяхәте турында китап укыячакмын. Чөнки аны миңа бер генә көнгә биреп тордылар,— дигәч, ул аеруча гаҗәпләнде.

Ата тезләнеп торырга рөхсәт бирде, ә китапны улының кулыннан тартып алды. Ләкин икенче көнне үк улы этисенең сүзен тагын тыңламады.

— Мин улыбыз өчен борчылам,— диде өлкән Фридрих фрау Элизага.— Фред ул үзе бик сәләтле бала, ләкин аны урам юлдан яздыра. Доктор Ханчке йортындагы аулак тормыш аңа, һичшиксез, файдалы булачак. Әлбәттә, моның өчен акча тотмый булмас. Җитмәсә, хәзер бигрәк тә кыен чак, чөнки мин мөстәкыйль эш башлап җибәрү өчен бөтен көчемне җигәм.

— Кадерлем минем, Фред бит ир бала, аңа төрле уеннар кирәк. Китапларга килгәндә, аларны мин дә кызыксынып укыйм һәм аларда берниндн начарлык та тапмыйм, киресенчә, алар яхшы сыйфатлар тәрбияли.

— Яхшы сыйфатлар инглиз королевасына тәхет нотыгы сөйләгәндә кирәк,— дип җавап бирде ата, гадәттәгечә, һәр сүзенә басым ясап.— Ә безгә, сәүдәгәр һәм

фабрикантларга, намуслы эшлеклелек һәм тормышны менә шушылай эләктереп ала белү кирәк.— Өлкән Фридрих крестьян ата-бабаларыннан мирас булып калган зур кулларын йомарлап күрсәтте.

— Ә син үзең яхшы сыйфатларга ия түгелмени соң, бәгырькәем? Син дә бит музыка яратасың. Чит илгә чыккач, театрларга барасың. Әле кичә генә Шиллер китабын укыдың. Аңардан бик озак аерыла алмый утырганыңны мин үзем күрдем.

— Нәкъ әнә шуңа күрә борчылам да мин малаебыз өчен. Мин үзем кечкенә чагымнан ук әткәм конторасында тәрбияләндем. Ә Фридрихка барысы да бик җиңел бирелә. Бу китаплар аны юлдан бик җиңел яздырырга мөмкин. Бигрәк тә хәзер, теләсә нинди зарарлы фикерләрне ачыктан-ачык нәшир иткәндә...

Гасыр идеяләре турында беренче мәртәбә Фридрих ун яшендә чагында укыды. Гасырның төп идеясе, әлбәттә, ирек турындагы идея иде.

Гаҗәп бит бу! Корольләргә властьны алла биргән, дөньяда бөтен нәрсә нык һәм мәңгелек, дип уйлый иде бит ул.

Һәм көтмәгәндә Франциядә — революция! Әтисе Париждан газета яздырып алдыра иде. Фридрих аны француз телендә күнекмә алу өчен укып барды. Париждагы хәлләрне ул газета аша белде дә инде.

Император Наполеон турында аның инде өйләрендә элек тә күп мәртәбәләр ишеткәне бар иде.

— Безнең гимназияне Наполеон үзе карап йөрде һәм шул чакта ул минем карьераны дөрес сайлавыма шик белдерде,— дип сөйли торган иде бабай.— Күз алдына китерәсезме, ул миңа болай диде: «Галим була алмавыма мин еш үкенәм. Ләкин дөнья таләп итә икән, кайчакта император булырга да туры килә».

— Наполеон Англиягә сугыш игълан иткәч, без чак кына банкротлыкка чыкмый калдык,— ди иде Фридрихның әтисе.

— Аның каравы сез аңа кодекс өчен рәхмәт әйтергә тиешсез. Сыйнфый катламнарны ул бетерде бит. Һәм сезгә сәүдә итәргә ирек бирде.

— Кодекс өчен рәхмәт аңа.

Үлгән императорларның гайбәтен сатарга мөмкин. Аларны аз-маз гына сүгәргә дә рөхсәт ителә.

Баксаң, исән корольләргә каршы да баш күтәреп була икән ләбаса!

Фридрих газетаны беренче булып укыды. Аннары аны

этисенә илтеп бирде дә ни әйтер икән дип сүзсез генә көтеп торды.

— Ахыры яхшы бетмәс моның.— Әтисе газетаны читкә этәреп куйды.— Һәр революция хаоска һәм ачлыкка алып бара. Аллага шөкер, безнең Пруссиядә власть нык. Аннан соң без үзебез дә акыллырак һәм зарарлы идеяләргә бирешмәячәкбез.

Шәһәр училищесыннан соң Эльберфельд гимназиясенә күчүчеләр әллә ни күп булмаганга әтисе бераз икеләнеп торды.

— Каспар Энгельс гади кеше иде. Гимназияләр бетермәсә дә, мал-мөлкәтен дүрт мәртәбә арттырды. Һәм аны шәһәрдә һәрбер кеше ихтирам итә иде,— ди иде өлкән Фридрих фрау Элизага, ярым шаяртып.

Тик әнисе шаяртуны кабул итми иде.

— Кадерлем, аның чоры шундый булган. Ә хәзер хәтта Бланклар да улларын гимназиягә бирәләр.

— Андый гимназиянең директоры булу турында мин үзем дә хыялланып йөрдем,— ди торган иде бабалары.— Ни генә әйтмә, Пруссиядә иң яхшы гимназия ул.

Ниһаять, мәсьәлә хәл ителде: Фридрих гимназиягә күчә, кайтып-килеп йөрергә ерак булганлыктан, директор вазифаларын үтәүче доктор Ханчкеның үзендә пансионда тора.

Гимназиядәге беренче дәрес үк гаҗәеп булды.

Башта барысы да гадәти кебек күренгән иде. Актлар залына элеккеге һәм яңа кабул ителгән укучылар җыелды, профессор Ханчке речь сөйләде.

Фридрих, бертуган Греберлар һәм Бланк бергәрәк булырга тырыштылар. Аларның классындагы укучыларның яртысыннан артыгы Эльберфельдныкы булганга, боларга таныш түгел иде. Бармен малайлары монда үзләрен бөтенләй чит кеше кебек хис иттеләр.

Ханчке бик тыныч сөйләде. Аның рече: «мин өмет баглыйм», «киләчәктә дә сез шундый ук тырыш булырсыз» шикелле тапталып беткән сүзләрдән тора иде. Бу речь шома һәм шактый кызыксыз булып тоелды.

Фридрих беренче дәрестә үк күңелсез булыр дип көткән иде. Тик аларның утырулары булды, каты шыгырдап ишек ачылып китте һәм, кызу-кызу атлап, класска тел-әдәбият укытучысы Клаузен килеп керде.

— Утырыгыз, утырыгыз тизрәк, әфәнделәр,— диде ул, укучыларның сәламләүләренә артык игътибар итмичә.— Мин сезне бик кызыклы бер китап белән таныштырырга телим.— Ул калын гына бер китапны өскә кү-

тәрде.— Минем кулымда профессорлар Якоб һәм Вильгельм Гриммнарның «Балалар һәм гаилә экиятләре» исемле китабының беренче томы. Аның белән кайсыгыз таныш, әфәнделәр?

Ван Хаар бабасының бу китаптан Фридрихка экиятләр укыганы бар иде. Китап белән тагын ике малай таныш булып чыкты.

— Бик яхшы! — диде шатланып Клаузен һәм «Великаннар уенчыклары» дигән экиятне укый башлады. Аны тып-тын калып тыңладылар. Дәрестә экият укыганны әле берсенең дә күргәне юк иде. Клаузен, ләззәтләнеп, әле великан, әле аның кызы һәм крестьяннар булып, кычкырып укыды.

Экият укылып беткәч, китапны ябып куйды.

— Бертуган Якоб һәм Вильгельм Гриммнар — герман халыклары культурасында гүзәл күренеш. Хәзер мин сезгә «Гильдебрант турында җыр»дан бер өзек укыйм. Герман героик дастанының иң борынгы әсәре бу. Аны да профессор Гриммнар эзләп тапкан.

Һәм Клаузен борынгы шигырьләрне яттан укый башлады.

— Кайберәүләр Ватанга мәхәббәт корольгә бил бөгүдән башлана дип уйлыйлар. Юк, әфәнделәр. Һәр кеше үз дәүләтенең законлы властен хөрмәт итәргә тиеш булса да, Ватанга мәхәббәт ул үз халкыңның тарихын һәм культурасын белүдән башлана.

Дәрес бик тиз бетте. Клаузен укучылар белән хушлашты һәм кергәндәге кебек үк тиз-тиз атлап чыгып китте. Ә гимназистлар тын гына утыра бирделәр. Бармен училищесында Фридрихның моңа охшашлы берни дә ишеткәне юк иде.

Тагын яңа көн килде. Тагын Клаузенның яңа дәресе булды.

Клаузен элеккечә үк класска җәһәт атлап килеп керде. Ул коридорда да, башын югары тотып, йөгереп диярлек йөри иде.

— Әфәнделәр, мин сезне олы шагыйрь туу белән котлыйм! — диде ул ишектән керер-кермәс үк.— Аның исемен хәтерегездән чыгармагыз: Фердинанд Фрейлиграт. Берничә көн элек мин аны үзем ачтым. Хәзергә аның әле аерым китабы юк һәм ул альманахларда, журналларда басыла. Ләкин мин ышанам, ул безнең шигъриятебезнең киләчәк даны.— Һәм Клаузен көйләп Фрейлиграт шигырьләрен укырга кереште. Шигырь юлларының музыкасына үзе үк колак салып, ул салмак кына «Чәчәкләр

үче», «Негрлар юлбашчысы», «Лачын» һәм «Принц Евгений» дигән шигырьләрне укыды.

Класс аның укуын сокланып, тын да алмый тыңлап утырды.

Бу моментта Фридрихның йөзендә ниндидер аерым бер хис балкыгандыр, күрәсең, чөнки Клаузен аның янына килде:

— Телисезме, «Принц Евгений»ны яңадан укыйм?

Фридрих бер генә секундка югалып калды, аннары:

— Әлбәттә! — диде.

Һәм Клаузен яңадан укый башлады:

Отряд ялда. Дунай тып-тын,
Палаткалар караңгы төн
Пәрдәсенә төренгән.
Үзәнлектә ял итүче
Юртакларның ияренә
Карабиннар эленгән.

Фридрихның моңа кадәр Фердинанд Фрейлиграт дигән исемне хәтта ишеткәне дә юк иде. «Хәер, каян ишетәсең,— дип уйлады ул,— бабай авыру, ә эти белән сәүдә эшләре турында гына сөйләшеп була».

Укып бетергәч, Клаузен тынып калды, аннары акрын гына өстәп куйды:

— Әфәнделәр, соңгы елларда мин укыган шигырьләрнең иң яхшылары бу. Мин аларны аерым кәгазьгә язып алдым. Әгәр арагыздан кем дә булса аларны ятларга теләсә, мин бик шат булыр идем.

Шигырьләрне барысы да диярлек ятларга теләк белдерделәр, тәнәфестә аларны дәфтәрләренә күчереп алдылар.

* * *

Һәм шул көннән алып Фридрих белән укытучы Клаузен арасында үзенә бертөрле мөнәсәбәт урнашты.

Дәрес вакытында Фридрих еш кына Клаузенның карашын тоя башлады: әйтерсең лә укытучы мавыгып бары тик аның өчен генә сөйли иде. Ә бәлки, Клаузенга чыннан да укучысының йөзенә карау кирәк булгандыр, чөнки Фридрихның йөзе, кайтаваз кебек, укытучының үз күңелендә кабынып киткән бөтен хис төсмерләрен чагылдыра иде.

* * *

Беркөнне тәнәфес вакытында укучылар, шаулашып, бер-берләре белән әүмәкләшеп уйнаганда, Фридрих янына һич искәрмәстән Клаузен килеп туктады. Бу вакытта Фридрихның өстендә, кулларын болгый-болгый, Бланк утыра иде. Клаузен, берни дә булмагандай, аларга тыныч кына карап торды.

— Энгельс әфәнде, дәрестән соң мин сезнең белән сөйләшеп алырга теләр идем.— Клаузенның тавышында Фридрихка елмаю ноталары ишетелгәндәй булды.

— Мин әзер,— дип мыгырдады Фридрих, уңайсызланып, иңнәрендә әле һаман Бланк утырган килеш.

Клаузен баш какты да үз классына юнәлде. Ул һәрвакыттагыча нык басып, гәүдәсен туры, башын югары тотып атлый, гүя парадта катнаша иде.

Малайлар, шаулашып, тагын уйнарга тотындылар. Бланк та Фридрихны куалый башлаган иде дә, Фридрихның бүтән уйныйсы килмәде. Ул, Бланкны иңеннән төшереп, бер читкә китте.

Укытучы нәрсәгә чакырды икән һәм ни өчен нәкъ менә аны? Бу аңлашылмый иде.

Бәлки, бер-бер гаебе бардыр? Гаепсез укучы буламыни?

— Ә, Энгельс! Мин сезне көтә идем. Мине өйгә чаклы озатып куегыз әле. Дәфтәрләрне күтәреп кайтырга ярдәм итәрсез.— Клаузен моны ничектер күңелле итеп әйтте. Өлкән классларда укучыларның бик сирәге генә Клаузенны өенә кадәр озата бара һәм аның дәфтәрләрен күтәреп кайта иде. Андый укучыларны һәркем белә иде. Фридрих алардан хәтта көнләшергә дә куркып йөрде. Кая инде аңа! Үзең ирешә һәм үти алырлык нәрсәгә генә көнләшеп була. Ә укытучы белән бергә атлау аның өчен менә шушы минутка кадәр ирешә алмаслык бәхет иде.

Инде менә ул Клаузен белән бергә урам буйлап атлый, башын күтәреп, аның йөзенә карый, укытучы сораганда ниндидер җавап та бирә, ә үзе беркатлыларча һаман елмаеп бара. Моның урынсыз, мәгънәсез икәнлеген ул үзе дә сизә, тик туктый гына алмый.

Клаузен кечерәк кенә бер йортның икенче катында яши икән. Иң озын бер бүлмәне ул үзенә кабинет иткән.

— Дәфтәрләрне менә монда куегыз, чишенегез, түргә узыгыз, креслога утырыгыз. Хәзер Герда безгә булка белән чәй кертер. Ул гаҗәп тәмле булкалар пешерә

белә! — Клаузен Фридрихны көчләп диярлек креслога утыртты да берничә минутка кабинеттан чыгып китте.

Хуҗа кергәнне көтеп, Фридрих, сокланып, бүлмәне күздән кичерде. Бөтен җирдә — пыялалы авыр шкафларда, ачык киштәләрдә — китап. Бу кадәр күп китап хәтта ван Хаар бабай өендә дә юк иде.

— Миңа укып чыгасы иде шуларны! — дип уйлап алды Фридрих, карашын тышлыкларына исемнәре латин хәрефләре белән язылган китапларның берсеннән икенчесенә күчереп.

Клаузен борылып керде һәм гадәттәгечә ишек катыннан ук сүз башлады:

— Әйтегез әле, Энгельс, герман халыклары тормышында моннан егерме җиде ел элек гүзәл бер вакыйга булып узганны сез беләсезме? Сез, әлбәттә, мин берәр күренекле сугыш вакыйгасы турында әйтәм дип уйлап алдыгыз, шулаймы? — Клаузен көлеп җибәрде.— Юк, мин бөтенләй башка нәрсә, Иоахим Арним һәм Клеменс Брентаноның бик яхшы итеп чыгарылган менә бу китабы турында әйтәм.— Шулай дип, Клаузен кулына матур итеп тышланган бер китап алды.

Фридрих аны шунда ук таныды, шатлыгы йөзенә бәреп чыкты:

— «Малайның сихерле мөгезе»?

— Нәкъ үзе. Халык балладалары һәм җырлары җыентыгы. Аны белүегез мактауга лаек. Балладаларның күбесе беренче тапкыр шушы китапта дөнья күрде. Алар аркасында халык иҗатының моңарчы билгесез байлыклары ачылды һәм аларның барысы да әдәбиятка килеп кушылды.

— Кайбер балладаларны мин күңелдән беләм,— диде Фридрих.

— Шулаймыни? — дип, тагын да шатлана төште Клаузен.— Бик шәп бит бу! Бик шәп! Әйтик, «Күсе тотучы»ны менә хәзер сөйли алыр идеңме? Оялма, үзеңне класс алдында басып торган кебек хис ит.

Фридрих урыныннан торды, тирән итеп тын алды һәм кычкырып сөйли башлады:

Кем ул йөри чуар плащлы,
Үткен күзле, үткен карашлы?
Сызгыртырга курай алганмы?
Хода, коткар минем баламны.

— Яхшы,— диде Клаузен.

Шул чак хезмәтче хатын килеп керде. Аның кулында кофе һәм булкалар куелган поднос иде. Ул ишек янын-

да туктап калды һәм Фридрихның Гамельн магистратыннан хезмәт хакын ала алмаган һәм шуның өчен шәһәрнең бөтен балаларын Везер елгасына ияртеп алып киткән тылсымчы турындагы атаклы легенданы сөйләвен тыңлый башлады.

Балладаны укыганда Фридрих шулкадәр дулкынланды ки, соңгы юлларны тәмамлаганда аның йөрәге дөпдөп тибә, хәтта куллары да бераз калтырый иде.

— Бик яхшы! — дип мактады Клаузен.— Ә иң мөһиме шул — тирән хис белән сөйләдегез. Герда, ә сез ни әйтерсез, сезгә ошадымы?

Тегесе, канәгатьлеген белдереп, елмаеп баш какты.

— Тиздән безнең гимназиядә кичә булачак. Анда гадәттә өлкән класс укучылары чыгыш ясый. Ләкин мин синең дә чыгыш ясавыңны үтенер идем.

Ул Фридрихка үз дустына эндәшкән кебек «син» дип дәште. Шуңа күрә Фридрихка тагын да күңеллерәк булып китте.

— Бәлки, син анда берничә баллада укырсың? Башта халыкныкын, аннары Бюргерныкын? Шагыйрьләрдән беренче булып ул бит баллада язган. Син ул балладаны беләсең, әлбәттә, «Ленора» дип атала ул.

— Беләм,— дип раслады Фридрих.

— Белмини! Менә шулай, Гёте да, Шамиссо да балладалар белән Бюргердан соң мавыгып китәләр. Кичәдә аларның да балладаларын укысаң начар булмас иде. Йә, ничек, ризамы?

— Риза,— дип пышылдады Фридрих.

— Гимназия өчен мөһим кичә бу. Тыңлаучыларны син иң яхшы шагыйрьләр иҗат иткән балладалар белән таныштырачаксың... Ә хәзер тамак ялгап алыйк.— Һәм Клаузен елмаеп куйды.

Тиздән Фридрихның йөрешенә хәтле үзгәрде. Ул башын Клаузен кебек үк югары күтәреп, тиз-тиз һәм туптуры басып йөри торган булып китте.

Борынгы заман тарихы дәфтәрләренә ул рәсемнәрне шулкадәр тырышып ясый башлады ки, Клаузен берчак аның Хеопс пирамидасы рәсеме ясаган дәфтәрен башка укытучыларга да күрсәтер өчен үзе белән алды.

— Клаузен килеп кергәндә аның хәтта йөзе үзгәрә,— диде Бланк Греберларга,— күз салыгыз әле менә, шунда ук яктырып китә.

Бу чыннан да шулай иде.

Фридрих Клаузенны өенә кадәр еш озата барды. Клаузен аңа укырга үзенең китапларын биреп торды.

Юлда алар бер-берсен ихтирам итүләрен яшерми торган ике классташ дус, ике тиңдәш кебек сөйләшеп кайталар иде. Кайвакытта шигырьләр дә укыштырдылар. Клаузен Шамиссоның «Карт эт өчен өч талер штраф!» дигән шигырен, ә Фридрих Гётеның «Прометеен» сөйләп җибәрә:

— «Бу дөньяда сездән дә түбәнрәк беркем юк, аллалар!»

— Акрынрак, акрынрак,— дип, көлә-көлә тынычландыра аны Клаузен.— Сезнең бу шигырьләрегез барлык филистерларны аякка бастыруы ихтимал. Ул чагында миңа синең укытучың, ә сиңа — минем укучым булырга туры килмәс.

Тел һәм тарих укытучысы аркасында Фридрих ул елны бик күп китап укыды.

Бу дуслыкка доктор Ханчке каршы килмәде. Алар Клаузен белән дуслашып кына килгән көннәрнең берсендә, кичке ашка җыелгач, ул:

— Фридрих, мин күрәм, безнең Эльберфельд Зигфриды сезне дә әсир итте, ә? — дип сорады.— Ел саен кемне дә булса үзенә җәлеп итми калмый ул.

— Клаузен хезмәттәшем — укытучыларның иң эшлеклесе һәм ихтирамга лаеклы кеше, дип сез үзегез әйттегез ич.

— Әйттем әйтүен,— дип ризалашты доктор Ханчке һәм, сүзне дәвам иттерергәме-юкмы дигәндәй, икеләнеп Фридрихка карап куйды.— Ләкин Клаузен хезмәттәш, кызганычка каршы, кирәгеннән артык мавыгучан кеше. Кайвакыт ул тик кенә торасы урында да телен тыймый. Мин аның дәресенә пастор Круммахерның керүен теләмәс идем...

Бланкка латин теле авыр бирелә иде. Доктор Ханчке аны җавап бирергә чакырган саен Бланкның йөзенә газап билгеләре чыга. Әйтерсең лә ул такта янына түгел, ә соңгы юлга — үлемгә бара.

Бланк бутала-бутала фигыль төрләндергәндә барысына да күңелсез була. Һәркем үзенә нинди дә булса берәр шөгыль таба.

Бервакыт Фридрих латин теле дәресендә Бланкның газаплы йөзен кәгазьгә ясап куйды һәм шаржны Греберларга бирде. Тегеләр, рәсем астына «бөек газап чигүче» дип язып, аны башкаларга җибәрделәр. Ул шулай, кулдан-кулга күчеп, Плюмахерга барып җитте.

— Плюмахер әфәнде, сезнең күңелегез күтәрелеп киткән. Нәрсә карыйсыз сез анда? — дип сорады

Ханчке көтмәгәндә.— Рәхим итеп, кәгазегезне миңа бирегез әле.

Плюмахер, куркудан башын түбән иеп, кәгазьне кафедра янына алып китте.

Ханчке рәсемне күзләренә якын китерде, иснәгәндәй диярлек карап чыкты, аннары, канәгатьсезлеген белдереп, башын чайкады.

— Әйтәсе дә юк, бик тапкыр бу! Иптәшегезгә бөек латин телен өйрәнергә ярдәм итәсе урында, сез менә нәрсә белән шөгыльләнәсез! Кондуитыгызга шелтә язам!

Уңайсыз хәлгә эләгүенә Плюмахер, әлбәттә, үзе гаепле иде. Шелтә алуның да әллә ни куркынычы юк. Әтисе бирәр җәза бирсә бирер инде. Әтиләрдән кемгә генә эләкми!

Ә шулай да шаржны Фридрих ясады бит. Фридрихка хәзер, нидер көтеп, барысы да аңа карыйлар кебек тоелды.

Ул кулын күтәрде:

— Ханчке әфәнде, минем гаеп бу, чөнки рәсемне мин ясадым.

Ханчке сәерсенеп аңа текәлде. Укучының, мәҗбүр итмичә, үз гаебен үзе тануы — сирәк була торган хәл иде.

— Гаебеңне тану — мактауга лаек, Фридрих.— Ханчке аны өйдәгечә атавын үзе дә сизми калды.— Әмма бу очракта мин сезгә дә шелтә белдерергә тиеш. Кондуитыгызны рәхим итегез.

Фридрих моңа шат кына иде. Аның ректор пансионатында яшәвен бөтенесе белә. Аңа шелтә бирелмәсә, башкаларның, ректор Фридрихны яклый, дип уйлаулары бар иде.

Дәрес тәмамланырга берничә минут калгач, Ханчке рәсемне яңадан искә алды.

— Әйтергә тиешмен, автор иптәшенең тышкы кыяфәтен һәм характерының төп чалымнарын дөрес чагылдырган. Тиздән гимназиядә кичә була. Әгәр сез, Фридрих, бер-ике дистә шундый шарж ясасагыз, без аларны стенага элеп куяр идек.

Үзеннән-үзе шулай килеп чыкты, кичәдә, башка вакыттагыча, өлкән класс укучысы түгел, ә моңарчы әле беркемгә дә билгеле булмаган укучы көн героена әйләнде. Моны беркем дә көтмәгән иде. Башта барысы да аның шаржларын карадылар, аннары ул үзе үк балладалар укыды.

* * *

Элегрәк алар кулларына нинди китап килеп эләксә, шуны укыйлар иде. Тик ул китаплар мажаралы гына булсыннар. Хәзер исә рыцарьлар турындагы романнар белән мавыгып киттеләр.

Моңа, бәлки, «Нибелунглар»ны уку сәбәп булгандыр. Ә бәлки, яшьлек үзенекен иткәндер.

Андый романнарның һәркайсында куркусыз герой исемен йөрәгендә саклап йөрткән гүзәл туташ хакына зур каһарманлыклар күрсәтә.

— Тагын шул ук җирәнгеч юк-бар нәрсә! — дип инде ничәнче кат ярсый иде Фридрихның әтисе, якшәмбегә өйләренә кайткан улының кулыннан чираттагы китапны тартып алып.— Син бит олы кешегә әйләнеп барасың. Элеккечә сине тагын җәзага тартырга кирәкмени инде?

Бер ел эчендә Фридрих бик нык үсте. Бабалары үлем түшәгендә ятканга, әнисе аның янына Хаммега китте. Әтисе, сабырлыгын җуеп, аңа хат язып салды. Хатта уллары турында мондый юллар бар иде: «Тышкы яктан караганда ул әдәплерәк хәзер, ләкин, элеккеге катгый шелтәләргә дә карамастан, хәтта җәзадан куркып кына булса да, берсүзсез буйсынырга өйрәнмәгән. Мин бүген, кызганычка каршы, аның шкафыннан китапханә китабын — унөченче гасыр рыцарьларының тормышы турындагы роман табып алдым. Аның мондый китапларны үз шкафында гамьсез калдыруы минем исемне китәрә. Ходай аның җанын сакласын. Гомумән алганда, менә дигән яшүсмер егет булса да, мин аның өчен еш кына куркып калам».

* * *

Һәм кинәт кенә барысы да үзеннән-үзе үзгәрде дә куйды.

Әти-әнисе белән чиркәүгә барганда ул һәрвакыт: «Ходаем, яраткан әтиемнең миңа карата кырыслыгын бетерү өчен берәр нәрсә кылсаң иде»,— дип тели иде.

Соңгы якшәмбе көнне әтисе Фридрих кулыннан Аристофан пьесаларын тартып алды. Фридрих, тыела алмыйча:

— Йә инде, әти, алар грек телендә язылган ич! — диде.

— Грек телен өйрәнү өчен «Илиада»ны уку кирәк!

Әтисе «Илиада»ны тел өйрәнү, тел күнекмәләрен ны-

гыту өчен генә кирәк дип уйлый икән ләбаса. Чиркәүдә гөнаһларын ярлыкавын сорап гыйбадәт кылганнан соң арзанлы прусс аракысы сатыла торган кабакка юл тоткан филистерларның диндарлыгыннан ничәмә-ничә мәртәбә көлгәне бар иде Фридрихның.

Һәм кинәт ул аларга караганда да тырышыбрак гыйбадәт кыла, бертуктаусыз алла турында уйлый һәм сөйли башлады.

Моның кайчан башланганын, ни булганын ул үзе дә белми иде.

Соңгы айларда аны һаман бер үк фикерләр борчыды, алар хәтта төннәрен дә тынгылык бирмәделәр. Андый төннәрнең исәбе-саны юк иде. Тәрәзә пәрдәләре аша үтеп кергән ай нурлары яшүсмер егетнең, үз көчсезлегеннән нишләргә белмичә, йодрыкларын йомарлап ятуына ничәмә-ничә мәртәбә шаһит булды! Бик күп сораулар җанын телгәләде, шул сорауларга җавап табасы килде аның. Ә җавап юк, шуңа күрә аны көчсезлек интектерә иде.

Элегрәк барысы да гап-гади булып күренгән икән: менә әни, әти, энеләре, сеңелләре, башка туганнары, таныш һәм таныш түгел кешеләр. Алар яшәгән кебек яшәргә кирәк. Ә алар алла кушканча һәм чиркәүдәге пастор өйрәткәнчә яшиләр. Артык уйланып торма, яши бир, чөнки шикләнү-шөбһәләнүләр гөнаһ ул, шуңа күрә шикләнүләр җаныңа үтеп керә алмасын.

Әгәр уйлана калсаң, үзеңне сораулар ирегенә куйсаң, куркыныч булып китә. Һәм Фридрихка менә хәзер бу халәттә куркыныч иде.

«Мин кем? Мин нигә кирәк? Минем яшәвемнең мәгънәсе бармы? Ә этием тормышының? Ә башка кешеләр — алар ник яши? Ничек кирәк алай тереклек итәр өчен, көчкә-көчкә тормыш итәр өчен гомернең төп өлешен гыйбадәткә багышлап, аннары үләр өчен туалармы икәнни?» Кайвакыт аңа янәшәсендә яшерен сер бар кебек тоела иде. Бу серне бөтен кеше дә беләдер, шуңа күрә алар тыныч яшиләрдер, бары тик Фридрих өчен генә ул яшерен булып каладыр. Ул сер менә-менә аның өчен дә ачылып китәр. Яшүсмер бу ачышын, хакыйкатьне томанлы булса да тоя, ул да түгел, яңадан стенага барып бәрелгәндәй була иде. Җавап таба алмыйча, төннәрен ул күз яшьләре түгә, аннары тынычсыз йокыга тала иде.

Көндезләрен ул онытыла, Греберлар һәм Бланк белән иншәә барганда рәхәтләнеп шаяра. Тик көтмәгәндә теге

уйлар, борчулы хисләр сискәндереп җибәрә, миен бораулый башлый. Һәм яшүсмер тынып кала, үзе дуслары белән бергә булса да, күңеле белән алардан еракта, аңлаешсыз һәм сәер бер дөньяда йөри.

Менә шул вакытта ул алла турында ешрак уйлый башлады да инде. Чөнки бу әлеге халәттән коткаручы бердәнбер юл, чөнки алла гына барысына да тулы җавап бирә ала иде.

«Әйе, кеше үзенең бөтен бөек эшләрен һәм уйларын аңа, ходайга, багышлый»,— дигән хакыйкатьне аңлады Фридрих һәм кинәт кенә ачылып киткән яңалыктан рәхәт дулкынлану кичерде.

Бу уй гадәти уй иде, аны бертуктаусыз әтисе дә, пастор да кабатлый иде, ә менә хәзер ул аны үзе ачты. Ул аның үз мөлкәте кебек бер яшертен нәрсәгә, тирән сергә әйләнде, ә серенне иң якын дуслар белән генә урталашып була.

Хәтта пастор балалары Греберлар да аның кинәт кенә диндар булып китүенә аптырадылар.

— Дингә шикнең һәркемдә дә уянуы мөмкин,— диде бервакыт Греберларның өлкәне Вильгельм, Вуппер яры буйлап һава сулап йөргәндә.

Февраль азаклары иде. Күңелсез, яңгырлы көннәрдән соң җылы, кояшлы көннәр килде. Кояш битләрне иркәләп җылыта. Яшүсмерләр, күзләрен кыса төшеп, алга атлыйлар, тормыш турында гәпләшәләр.

— Дингә шикнең һәркемдә дә уянуы мөмкин. Һәркемнең дингә ышанмаган чаклары була,— дип кабатлады Вильгельм.

— Дин — йөрәк эше. Йөрәге булган кеше динле була ала,— дип җавап бирде Фридрих, дулкынланып.— Әгәр динилегең гакылда тамырланса, бу динилек түгел, ә нинди булса да исәп-хисапка корылган астыртын максатка омтылу.

— Алайса дин турындагы фән нәрсә була инде, синеңчә?

— Чын динилек өчен гакыл тапкан дәлилләр ят нәрсә, ул йөрәк хисе белән азыклана,— дип җавап бирде Энгельс. Бертуганнар хәтта бер-берсенә карашып куйдылар.

— Син урта гасыр догматигы кебек сөйлисең,— диде өлкән Гребер.— Хәзерге заман фән казанышлары дин кануннарының хакыйкыйлыгын раслыйлар, шуңа күрә генә алар файдалы да.

— Ә ихтыяр ирке белән нишләргә? — дип сорады

Бланк урынлы-урынсыз. Соңгы вакытта ул ирек турында сөйләргә ярата торган булып китте.

— Ходай үзе булдырган җан иясенә ихтыяр ирке, юл сайлау ирке биргән,— диде Фридрих.— Кайсы юлны сайлау кешенең үз ихтыярында. Ходайны яратуыбыз аркасында без бу иректән явыз нийт белән файдаланмыйбыз. Чын динилек менә шунда инде ул.

Моңа охшаш әңгәмәләр алар арасында еш була иде.

Хәтта туганнары белән тарткалашудан арып беткән әтисе дә, ниһаять, улындагы сәер үзгәрешләрне күреп гаҗәпләнде.

— Миңа тәкъва пастор түгел, ә компаньон, эшемне дәвам иттерүче кирәк,— диде ул фрау Элизага, кирхадан якшәмбе гыйбадәтеннән кайткач. Сүзләре олы улына ишетелсен өчен, ул юри кычкырып сөйләде. Улы исә ходайга багышлап шигырьләр язды, ә конфирмация[1] көнендә бөтен педагогларны һәм укучы иптәшләрен үзенең тирән дулкынлануы белән гаҗәпләндерде.

Конфирмациядә чиркәү фатихасы вакытында аңа: «Үткәнне онытып, алга карап максатыма, Иисус Христос өммәтенең югары хөрмәтенә омтылам» дигән хикмәтле сүз бирелде. Апостол Павел филиппиецларга мөрәҗәгатендә шулай яза, һәм бүгеннән алып бу сүзләр Фридрихның әйдәп баручы яшәү кагыйдәсенә әверелергә тиеш иде.

Һәм Фридрих мөрәҗәгатьнең өченче кисәген кабат-кабат укыды. Аңа «явызлык кылучылардан сакланыгыз», «үзем өчен өстенлек булган нәрсәне мин Христос өчен файдасыз әйбер дип санадым», «Христос өчен... мин бөтен нәрсәдән ваз кичтем» кебек сүзләр бигрәк тә якын тоелды.

«Мин дә шулай,— дип уйлады Фридрих ул атналарда.— Гыйбадәт кылу бәхетенә ирешү өчен мин үземнең иң кыйммәт нәрсәләремне корбан итәргә, иң зур шатлыкларым дип санаган бар нәрсәдән ваз кичәргә тиеш».

Һәм үзеннән-үзе шулай килеп чыкты: ул Клаузен белән аралашмый башлады, аңардан китаплар алып торудан да туктады.

Яраткан укучысының читләшүен Клаузен үзе дә сизде. Ул хәтта Фридрих янына үзе килде, аны читкәрәк алып китте, кулын иңнәренә куеп, үз итеп сорады:

---

[1] К о н ф и р м а ц и я — протестант динен тотучыларның 14—16 яшьлек малайларны һәм кызларны чиркәүгә тарту йоласы. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

— Фридрих, кадерлем, сездә гадәттән тыш үзгәреш барганын күрәм, тик нинди үзгәреш? Анысын белмим.

Фридрих, укытучының күзләренә туры карап, бәхетле елмаеп җавап бирде:

— Мин ходайга якыная төштем, шул гына, Клаузен әфәнде.

— Сезнең яшьтә мавыгучан, ихлас күңелле кешеләр белән була торган хәл бу,— дип, Клаузен тынычланып көрсенеп куйды.— Ләкин күпләрдә бик тиз генә узып та китә ул.

Дөрестән дә, догалар, дини татлы тойгылар белән ләззәтләнү сирәгәя, акрынлап басыла, сүнә барды. Фридрих үзе моны чиркәүдә пастор вәгазьләре яңадан ачуын китерә башлагач кына сизде.

Сизде дә коты алынды. Кичләрен озаграк дога кылырга ниятләде, ләкин арыганлыгын, эче пошканлыгын тойды һәм йокларга ятты.

Соңгы ел, чыгарылыш елы килде.

Элегрәк, хәтта моннан әле ярты ел гына алдарак, киләчәк томанлы һәм ерак кебек күренә иде. Хәзер исә класста киләчәк турында фикер алышуга күнегеп киттеләр.

Университетларның төрле-төрле өстенлекләре турында сөйләшү, бәхәсләшү рәхәт иде. Бонида — чын ирек, кайнап торган күңелле тормыш, студентлар өчен сыра заллары, дуэльләр. Берлинда — тормыш җитдирәк, кысрак, ләкин анда белемне тирәнрәк бирәләр, анда Гегель философиясе мәктәбе, аның каравы табигать ярлырак. Үзеңне хәзердән үк ирекле студент, күңел ачучы, дуэльче, хәтәр мәҗлесләрдә катнашучы дип хис итү тагын да рәхәтрәк иде.

Фридрих, Берлинга барып, хокук фәннәрен өйрәнергә ниятләде. Үзенең киләчәк тормышын күз алдына китерсә, шатлыктан аның башы әйләнеп китә иде.

Киләчәктә университетка керү турында ул әнисе, доктор Ханчке белән дә киңәште.

— Башкача булуы да мөмкин түгел,— диделәр алар,— әлбәттә, хокук белеменә ия булу кирәк. Университет бер үк вакытта Фридрихның күңеле тартылган филологик белемнәр дә бирәчәк, тормыш өчен ныклы таяныч та булачак.

Сентябрьнең беренче көннәре. Әтиләре июльдә Англиягә киткән иде, әле дә кайтканы юк. Барысы да гимназиядә уздырылган кичәгә әзерләнү белән мәшгуль, ә Фридрих исә күптән әзер иде инде. Гекзаметр белән ул

борынгы грек телендә «Этеоклның Полиник белән сугышуы» дигән озын гына бер шигырь язды.

Клаузен да, доктор Ханчке да, бу шигырь астына борынгы заманның барлык атаклы шагыйрьләре үз имзаларын куярга оялмаслар иде, диделәр.

Соңгы айларда гимназистлардан әдәби түгәрәк оешты. Анда, Фридрихтан башка, шул ук Греберлар, Бланк һәм тагын алты кеше бар иде. Еш кына алар, бигрәк тә әти-әниләре өйдә юкта, Греберларга җыелдылар. Өлкәннәрчә креслоларга утырып, юан сигаралар кабызып, сыра чөмерә-чөмерә, бер-берләренә үзләренең шигырьләрен укыдылар. Фридрих аларга клавесинда күптән түгел язылган кечкенә пьеса һәм җырлар уйный, ә дуслары аларны күмәк рәвештә күтәреп алалар иде. Кайчакта алар бергәләп нәни Мари, шат күңелле Вирджиния турындагы атаклы бурш җырларын җырладылар. Вупперталь газеталарында ара-тирә имзасыз басыла торган карикатураларны Фридрих ясаганын түгәрәк членнары гына белә иде.

Гимназия кичәсе менә дигән үтте. Фридрихка барыннан да күбрәк кул чаптылар.

— Сез — шагыйрь! Сезнең зур шигъри талантыгыз бар,— диде әсәрләнеп Клаузен, шигырьләр укылып беткәч.— Мин моны сезгә ышанычым зур булган өчен әйтәм.— Конфирмациядән соң Клаузен Фридрих белән яңадан «сез» дип сөйләшә башлады.— Һәм мин сездән талантыгызны алга таба тагын да үстерүегезне үтенәм, Фридрих. Ышаныгыз, Германиядә сәүдәгәрләр һәм адвокатлар шагыйрьләргә караганда күбрәк. Мин сезне беренчеләре арасында күрергә теләмәс идем! Хәер, Фрейлиграт тәҗрибәсе яхшы конторчының да талантлы шагыйрь була алуын күрсәтә... Сез беләсезме, Фрейлиграт Барменга күчкән бит! Мин бүген генә аның белән танышу бәхетенә ирештем. Бөтен яктан да сөйкемле кеше.

Кичәдән соң Ханчке йортына кайтып килүче Фридрих күңелсез уйларга бирелгән иде.

Ул беренче кичәне искә төшерде. Түбән класс укучысы балладалар сөйли. Дулкынланудан аның тавышы калтырап чыга, әмма укучы куркуын җиңә һәм сөйләвен дәвам иттерә... Инде менә бер генә ел калып бара, ә аннары башка, билгесез бүтән тормыш.

Менә ул кайтып та җитте, йортның тәрәзәләре карацгы, өлкән яшьтәге хезмәтче хатын Берта бүлмәсендә генә ут яна.

Аңа ишек ачучы да Берта булды. Тыштан кергән җил шәмне сүндерә язды.

— Сезгә әтиегездән язу бар, Фридрих. Ул сезнең бик тиз, иртәгә иртүк өйгә кайтуыгызны үтенде.

Язу кыска гына, әйтерсең лә әтисе берничә ай читтә йөреп кайтмаган, алар гүя моннан бер сәгать элек кенә аерылганнар.

— Кызык, нишләп алай ашыгыч икән? Аның кайтуын ишетү белән үк мин үзем дә өйгә йөгерә-йөгерә кайтып китәр идем,— дип уйлады Фридрих.

* * *

Егерме җиде яшьлек вак сәүдә хезмәткәре Фердинанд Фрейлиграт почта дилижансына утырып Вуппертальга якынлаша. Ул Германияне яулап алырга килә.

Кызгылт йөзле кучер алда, үзенең бик биек, каты урынында утыра, чыбыркысын каты гына шартлатып, атларны куалый. Шәһәргә килеп җитәрәк, ул, тирә-юньне яңгыратып, быргысын да кычкыртып алды.

Ярым караңгы киң купедагы пассажирлар, эсселектән гаҗиз булып, цилиндрларын җилпеп баралар. Ниндидер контора хезмәткәренең борчылу-дулкынлануларында аларның бер гаме дә юк.

Фердинанд Фрейлиграт үз эшен күралмый иде.

Ул сигез яшеннән шигырь яза башлады һәм гомере буе шагыйрь булу турында хыялланды. Аның әтисе, ярлы гына укытучы, улының шигырьләрен горурлык белән дусларына күрсәтә иде. Дуслары шигырьләрне бердәм рәвештә мактыйлар иде.

Ә аннары вафат булган әнисенең абыйсы табылды. Ул, дөнья буйлап озак кына каңгырып йөргәннән соң, бераз акча туплаган һәм Шотландия башкаласы Эдинбургта коммерция [1] конторасы ачып җибәргән икән. Үзенең белеме чамалы гына булганга, аңа яшь һәм ышанычлы компаньон кирәк икән. Балалары да юк, һәм ул Фердинандның әтисенә яхшы тәкъдим әйтә. Фердинанд сәүдә эшенә укый, ә белем алгач, тигез хокуклы компаньонга һәм аның байлыгының бердәнбер варисына әйләнә.

---

[1] Коммерция — сәүдә. Киңрәк мәгънәдә бу сүз капиталистик җәмгыятьтә төшем алуга юнәлдерелгән эшчәнлекне аңлата. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

Фердинандка әле унбиш кенә яшь иде, ул, дөньясын онытып, йотылып, Вальтер Скотт әсәрләрен укый, томанлы тау болыннарында, намуслы шотланд геройлары арасында йөрергә хыяллана иде.

— Ә баеп алгач, укуыңны син теләсәң кайчан дәвам иттерә аласың,— дип, үзен дә, улын да ышандырырга тырышты әтисе.

Фердинанд, гимназиянең соңгы классын ташлап, Зост дигән шәһәргә күчеп китте, анда сәүдә фирмасына өйрәнчек булып урнашты. Җиде ел буе контора эшләрен алып барды, ә кичләрен чит телләр өйрәнде, тарихчылар һәм сәяхәтчеләрнең китапларын укыды, таныш булмаган ерак җирләргә сәяхәт ясау турында уйланды һәм шигырьләр язды.

Ул инглиз шагыйрьләренә гашыйк булды, өлкәннәренең дә, яшьләренең дә әсәрләрен немец теленә тәрҗемә итте һәм тәрҗемәләрен Вестфаль журналларында бастырып чыгарды.

Ул вакытта абыйсы, тәҗрибәле компаньонны көтәкөтә, банкротлыкка чыкты. Һәм Фердинандка ялыктыргыч контора хезмәтеннән һәм шигырьләр язылган калын-калын дәфтәрләр бәйләменнән башка берни дә калмады.

Эштән соң ул мавыгып Байрон әсәрләрен укыды, сәяхәтләр турында хыялланды, ә көндезләрен счетлар тикшерде, аларны күчереп язды һәм тузанлы тәрәзәдән кечкенә шәһәрнең буш урамнарын күзәтеп утырды.

Ләкин ул бирешмәде. «Эшне көйләп җибәрү өчен башта бер зур портка күчәргә кирәк. Бәлки, анда берәр җилкәнле судногa эшкә урнашып, дөнья гизәргә чыгып китеп булыр»,— дип карар кылды Фрейлиграт.

Ул Голландиянең Амстердам шәһәренә китте һәм бай сәүдә йортына хезмәткәр булып керде.

Көндезләрен ул нәрсә әйтсәләр, шуны үтәп, тырышып эшләде, кичләрен диңгез ярында йөрде һәм, ярга бәреп уйнаучы күбекле дулкыннар шавын тыңлап, ерак илләр турында шигырьләр чыгарды. Аның һәр шигырендә тормышка ашмаган хыяллар, үтәлми калган теләкләр гәүдәләнә иде.

Бу еллар Европа илләренең ерактагы континентларны үзләштерү еллары иде. Ул заманда Германиянең кайсы гына фабриканты, сәүдәгәре үз фирмасы филиалын ерак, серле Африкада, матур киләчәк вәгъдә иткән Америкада оештыру турында хыялланмады икән?

Фрейлиграт шигырьләрен бик теләп баса башладылар. Көтмәгәндә аларга Шамиссо үзе, ә аннары Гётеның дусты Иммерман игътибар итте.

Тиздән аның шигырьләре иң күренекле немец альманахларында урын алды, үзләренең рецензияләрендә аларны атаклы язучылар мактап чыкты.

Дан шулай килде.

Фрейлиграт турында бай гаиләләрдә сөйли башладылар, гимназистлар аның шигырьләрен ятладылар, ләкин сәүдәгәр Сигристның Амстердамдагы сәүдә фирмасында шагыйрьнең шатлыгын да, уңышын да уртаклашырлык кешесе юк иде. Төгәл, пөхтә, сүз тыңлаучан Фрейлигратның атаклы шагыйрь икәнен белсәләр, фирмада бары тик көләрләр генә иде.

Ул үз ватанына, Германиягә кайтырга ниятләде. Бармендагы «Эйнер һәм уллары» сәүдә фирмасы аңа конторчы урынын тәкъдим итте, ә Иммерман һәм Шамиссо аның беренче шигырьләр китабын бастырып чыгаруда ярдәм күрсәтергә вәгъдә бирделәр.

* * *

Иртән Фридрих өйләренә кайтканда бик борчылган иде. Алай бик ашыгыч кирәге чыккач, бер-бер хәл булдымы икән әллә?

Иң элек ул әтисен күрде. Өлкән Фридрих көр тавыш белән хәрби марш көенә җырлап, кунак бүлмәсендә йөренә иде.

— Ә менә ул үзе дә кайтып җитте! Менә үзе дә кайтты! — диде әтисе шатланып.— Элиза, карагыз әле, тиздән аңа кырына башларга да вакыт җитә. Менә дигән мөстәкыйль яшь егет!

Фридрих аптырап ишек төбендә туктап калды.

— Әле яңа гына фрау Гребер кереп чыккан иде. Ул кичәге бәйрәмдә сине бик яхшы кабул итүләрен әйтте, Фред,— диде әнисе елмаеп. Ләкин әтисе канәгатьсезлек белән аның сүзен бүлдерде:

— Әйе, улым, андый бәйрәмнәрне ташларга кирәк. Ташларга һәм мәңгегә онытырга. Сиңа инде чын ир-ат булырга вакыт. Иртәгесе көннән башлап син сәүдәгәргә, «Эрмен һәм Энгельс» фирмасы вәкиленә эвереләсең.

— Нинди фирманың? — дип сорады чиктән тыш аптыраган Фридрих.

— Элиза, ул иң мөһимен белми бит әле! Грек геройларының ата-бабаларына кадәр белсә дә. Әйе, әйе —

«Этеокл һәм Полиник». Ә үз этисенең эшләреннән аның хәбәре юк. Менә нәрсә, улым, бүген син елмая һәм шатланып җырлый аласың. Берничә ай элек без үрелеп карарга да куркыныч төпсез упкын алдында тора идек. Абыем да, энем дә уртак эштән аерылып чыгарга ашкындылар. Төп капиталны өчкә бүлгәннән соң һәркайсыбызның өч мәртәбә ярлырак булачагын алар һич аңларга теләмәделәр. Ләкин ходай миңа көч җыярга ярдәм итте, һәм хәзер безнең гаилә — этисе Фридрихка, үзенә һәм эниләренә күрсәтте — Энгельскирхендагы өр-яңа фабрика хуҗаларының берсе. Ә якын елларда без Манчестерда, Барменда филиал ачачакбыз. Аннары, кадерле өлкән улкаем, без синең белән Һиндстанга, Америка Штатларына карап йөзәрбез. Һәм анда да безнең контора булыр. Ә теге минем ике юләр туганым бездән ялварып гафу үтенерләр.

— Ә гимназия? Бер елдан бит...

— Шул-шул менә, әле бер ел. Ә минем көтәргә вакытым юк. Мин бик зур кредит алдым, миңа процентлар түләргә кирәк. Һәр тиен исәптә. Миңа фирма хезмәткәре Фридрих кирәк, ә гимназист, адвокат, пастор яисә башка бер Фридрих түгел. Иртәгәдән моңарчы сиңа гимназия биргәннәрнең һәммәсен онытa аласың. Аның каравы, рәхим итеп, үзе хәйләкәр, үзе гади сәүдә законнарын яттан өйрән.

Фридрих үз бүлмәсенә күтәрелде, секретер янына килеп утырды. Аның куллары дерелди иде. Ул ни әйтергә дә, ни эшләргә дә белмәде. Өйдәге тынлыкны этисенең тавышы гына боза иде.

Доктор Ханчкеның кәефе кырылды, ул да аптырашта калды.

— Мин сезнең этиегезне күндерергә тырышып карадым, ләкин моңа ирешү минем көчемнән килерлек түгел икән,— диде ул әйберләрен алырга килгән Фридрихка.— Мондый хәл килеп чыккач, үтми калган фәннәрне сез үзлегегездән өйрәнә алырсыз дип өметләнергә генә кала. Берта сезнең әйберләрегезне җыеп, әзерләп куйды инде. Йөкче белән килешенгән. Сандыгыгызны алырга ул бер сәгатьтән киләчәк... Ә хәзер тын гына утырыгыз, мин сезнең чыгарылыш таныклыгыгызны язып бетерим.

Һәм дистәләрчә еллар буе үзенең горурлыгы булган, Цицерон телендә күп мәкаләләр язган матур, нәфис почеркы белән доктор Ханчке гербле кәгазь битенә пөхтә итеп язарга кереште:

«Өлкән класста укыганда **үз-үзен бик яхшы тотышы** белән аерылып торды. Тыйнак, эчкерсез һәм йомшак күңелле булуы өстенә сәләтлелеге, мөмкин кадәр күбрәк фәнни белем алырга мактаулы **омтылышы** белән укытучыларының игътибарын үзенә җәлеп итте...»

Ханчке үзенең элекке укучысын һәм пансионерын мактап тагын берничә юл язды да, бераз уйланып торгач, көрсенеп, мондый документларга бөтенләй хас булмаган тагын берничә сүз өстәде:

«Түбәндә кул куючы кеше — гаилә мөнәсәбәтләре аркасында үзенә аеруча якын булган һәм диндарлыгы, йөрәгенең сафлыгы, әдәплелеге һәм башка әйбәт сыйфатлары белән аерылып торырга тырышкан, алдан планлаштырылган дәресләр урынына уку елы ахырында сәүдә эшен һөнәр итеп сайларга мәҗбүр булган сөекле укучысы белән аерылышканда иң яхшы теләкләр теләп калучы — Д-р И.-К.-Л. Ханчке». Һәм имзасын куйды.

Элегрәк, коммерция конторапарына кергәндә, Фридрихның аларны яхшылап караганы да булмады.

Бу аңа чит һәм ерак дөнья иде. Коммерция белән аның этисе шөгыльләнде. Ә Фридрих, Греберлар һәм Бланк компаниясе өчен бу хурлыклы эш саналды. Аларны җан азыгы кызыксындырды. Алар Гораций шигъриятенең гүзәллеге, Вергилий «Энеидасы»ның озынга киткән урыннары турында бәхәсләшергә яраттылар. Барыр юллары да ачык иде инде аларның: гимназия, университет, хокук фәннәре, әдәбият, сәнгать, һич югында, дини фәннәр белән шөгыльләнү. Алар вак-төяк файда исәпләп утырган филистерлар гадәтеннән ачы көләләр иде.

Ә хәзер күпме мамык сатып алынуын, эрләнгән җеп метрларын исәпләү, керем-чыгым акчасын санау аның көндәлек эшенә әйләнде.

Үзенең беренче эш көнендә ул йокыдан этисе белән бер үк вакытта, җиденче яртыда, торды. Әле яктырып кына килә иде. Сәгать җидедә алар сохари белән кофе эчтеләр. Сигезенче яртыда эшкә чыгып киттеләр.

Кайчандыр, егерме биш еллар чамасы элек, Фридрихның бабасы Каспар да улын беренче мәртәбә эшкә шулай алып киткән.

— Эшкә һәр көнне бер үк вакытта, төгәл чыгарга, урамның бер үк ягыннан йөрергә кирәк. Шушы үзе генә дә сиңа карата шәһәр кешеләренең ихтирамын укта-

чак,— дип өйрәткән кайчандыр Каспар бабай. Хәзер инде әтисе Фридрихны шулай өйрәтә.

Алар перчаткалар кибете яныннан уздылар. Сатучы ярдәмчесе зур швабра белән кибет каршындагы тротуарны юа иде. Аннары тагын берничә кибет һәм банк бүлеге кырыннан үтеп, ниһаять, конторага килеп җиттеләр.

— Каршыңа очраган һәм исәнләшкән, син үзең дә сәламләгән кешеләр шул ук җирдә сиңа һәр көнне очраячаклар. Бертөрлелек яшь чакта гына куркыта, ә олыгайгач кеше вакыйгаларның төгәл тәртибенә шатлана гына,— диде әтисе юлда барганда.

Сигез туларга биш минут кала алар инде конторада иде.

— Син дә эшкә һәр көн нәкъ шушы вакытка килеп җитәргә тиешсең.

Күңелсез бүлмәдә ике өстәл артында «контора күселәре» каләм кыштырдата. Тәрәзәгә якынрак, ә мичтән читкәрәк куелган өченче өстәл янына шундый ук «контора күсесе» — Фридрих кереп утырды.

Эшкә ялланган ике кеше тәрәзә өстенә фирманың яңа вывескасын кагып маташа иде.

— Син беренче айда хат язышу эшенә өйрәнерсең,— диде әтисе.— Сигездән уникегә кадәр зәңгәр тышлы дәфтәргә безгә килгән хатларны күчереп язарсың.

Уникедә шәһәрдәге бөтен «контора күселәре»нә аркаларын турайтырга вакыт җитә — өйләренә төшке ашка кайтып китәләр.

Сәгать икедән алар яңадан каләм кыштырдата башлыйлар.

— Сәгать алтыга кадәр син яшел тышлы дәфтәргә бездән китә торган хатларны күчереп язарсың. Әлегә шул җитеп торыр.

— Ә аннары? — дип сорады Фридрих.

— Ә аннары теләгеңә ирешерсең — үз иркеңдә булырсың. Күпме телисең, шулкадәр укы, йокың килмәсә, фәннәрең белән шөгыльлән. Мин сиңа да акча түләячәкмен. Нәкъ конторчы өйрәнчеге алган кадәр. Синең дә бит вак-төяк чыгымнарың булачак...

Өстәл артында утырган Фридрих аптырашта калган кешене хәтерләтә иде.

«Зарар юк,— дип уйлады әтисе,— почта белән танышыр, безнең эшнең киң колачлы булуын төшенер һәм үзеннән-үзе мавыгып китәр әле».

* * *

Яшел сукно җәелгән өстәл өстендә хатлардан, ике контора китабыннан, аккургаштан ясалган кара савыты һәм берничә каләмнән башка берни дә юк. Эш һәр көнне бер үк төрле, туйдыра, бердәнбер юаныч — узган-барганнарны тәрәзәдән карап утыру.

Мичкә якынрак урында өлкән конторчы Зигфрид утыра. Бу бүлмәдә ул инде утыз елдан артык эшли.

«Йа хода, малай чагымда килгәндә үк күрә идем бит мин аны. Шул чакта ук ул миңа олы яшьтәге кеше булып күренгән иде,— дип уйлап алды Фридрих.— Ничек итеп филистерга әйләнмисең ди монда?»

«Зигфрид» исеме аңа мыскыл итеп бирелгән диярсең. Менә утыз ел инде ул көн саен бер үк вакытта конторага килә. Юлда ул гел бер үк җирдә шул ук кешеләрне — яшь укытучыны, пасторны, көч-хәл белән кеше арасына керә алган башмакчы Римерны, үзе кебек конторчыларны очрата. Акрынлап картая барып, иртәләрен алар бер-берсе белән баш иеп исәнләшәләр, ә кичләрен, өйләренә кайтканда, яңадан очрашалар.

Тормыш тәртипкә салынган, тотрыклы. Революцияләр дә, гасыр идеяләре бәрелеше дә, башка төрле тышкы үзгәрешләр дә бу тормышны үзгәртә алмый.

Зигфридны хәтта хуҗа малаеның эшкә килүе дә гаҗәпләндермәде. Ул үз эшен, чумадан да, инфлюэнцадан [1] да курыкмыйча, теләсә кайсы көнне гел әйбәт, тел-теш тидермәслек итеп башкара. Аның Роберт исемле хезмәттәше бик еш кына томау төшү белән изалана. Бу хәл хуҗа малаена ошамас, дип ул кинәт куркуга төште. Әнә хәзер дә, туктаусыз борынын тартып, вакыт-вакыт кызыл җепләр белән чигелгән вензельле [2] зур кулъяулыгына сеңгерә-сеңгерә эшләп утыра.

— Хәзер яхшы, эшләргә җиңеләйде,— диде Зигфрид Фридрихка, аңа конторага чыннан да тизрәк ияләшергә ярдәм итү йөзеннән.— Каурый каләмнәрне очлап интегәсе юк. Узган ел корыч каләмнәрне әтиегез Англиядән алып кайткан иде, ә хәзер аларны безнең кибеттә дә саталар. Шәм кабызам дисәң, рәхим ит, шырпы уйлап таптылар. Ә менә элек!..

— Ә элек ничек иде? — дип сорады Фридрих.

---

[1] Инфлюэнца — грипп авыруы. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

[2] Вензель — исем-фамилиянең яки ике исемнең бер-берсенә матур итеп чорналып язылган баш хәрефләре. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

Зигфрид беразга уйга калды.

— Элек хуҗа яңа елга бүләкләр бирә иде,— дип куйды Роберт урынлы-урынсыз һәм кулъяулыгын алырга дип кесәсенә тыгылды.

— Элек тә әйбәт иде,— диде Зигфрид.— Хәзер дә начар түгел, ник зарланырга? Ә иң мөһиме — контора этиегезгә эләккән, башка туганнарына түгел. Сезнең этиегезнең чын хуҗа икәнлеге әллә каян сизелеп тора. Һәм мин аңа ияләштем дә инде.

Беренче көнне үк алар янына икенче бер фирма конторчысы килеп керде. Ул бөтенесенә дә елмаюлы караш ташлады. Фред шунда ук аның йөзенең гадәттән тыш җанлы, хәрәкәтчән булуын күреп алды. Аксыл голланд сакаллы конторчыга, Фридрих уенча, егерме җиде, утыз яшьләр бар иде.

Алар Зигфрид белән акрын гына сөйләшеп алгач, конторчы чыгып китте. Урамда, тәрәзә каршында ук, ул ике яшь сәүдәгәр белән очрашты.

— О, Фрейлиграт әфәнде, нинди көтелмәгән очрашу,— диделәр шатланып сәүдәгәрләр.— Сезнең шәраб бик шәп. Без әле менә шул турыда сөйләшә идек. Ә бүген әдәби биттә сезнең шигырьләр басылган дип сөйлиләр. Без бүген кич, һичшиксез, сезгә керәчәкбез. Карта уйнарбыз һәм бу юлы инде дуслык тосты күтәрербез.

— Әйе, әйе, әфәнделәр, бик күңелле булыр. Тик бүген түгел, әфәнделәр. Бүген минем эшем бар. Соңрак, башка вакытта,— дип җавап бирде конторчы.

— Эйнер карт бу Фрейлиграт белән читен хәлдә калды. Эшкә яллаганда аның барлык газеталарда шигырь бастырганын ул каян белсен,— диде Зигфрид.— Хәзер, кызыксынып, Эйнерны адым саен туктаталар. Ләкин Фрейлиграт гаҗәп дәрәҗәдә пөхтә хезмәткәр. Бу яктан картның аңа дәгъвасы юк.

«Димәк, Фердинанд Фрейлиграт шушы икән! — дип уйлады Фридрих.— Гап-гади бер хезмәткәр кебек безнең конторага Фрейлиграт үзе керде! Әгәр ул коммерция белән шигъриятне бергә кушып алып бара ала икән, моны мин дә эшли алам ич».

* * *

Шигырьләр көн саен языла торды. Аннары хикәяләр языла башлады. Беренчесе — «Диңгез юлбасарлары турында хикәя» төрек басып алучыларына каршы көрәшкән грек-корсарларга багышланган иде. Ул вакытта әле

һаман газеталар христиан грекларның азатлык өчен мөселман төрекләр белән көрәше турында язалар иде.

Һәм «ирек», «азатык» сүзләре бертуган Греберлар түгәрәгендә һаман ешрак яңгырады.

Греберлар пастор булырга, ләкин томана, надан Круммахердан аермалы буларак, белемле пастор булырга карар кылдылар.

Фридрих, узган елдагы кебек үк, кичләрен аларга бара иде. Бланк та еш кына шунда була иде. Фридрих аларга шигырьләрен укый, аннары арадан берәрсе клавесинда уйный. Барысы да узган елдагыча, ә менә бер ел эчендә никадәр үсүләрен, алга китүләрен алар үзләре дә сизмәделәр. Әңгәмәләрдә политика турында һаман күбрәк сүз чыга иде.

— Ничек, сез Геттингенда нәрсә булганын ишетмәдегезмени? — дип гаҗәпләнә Бланк.— Хәзер бу турыда бөтен Берлин газеталары яза ич.

Һәм Бланк сөйләргә тотына:

— Король Вильгельм моннан дүрт ел элек Ганновер дәүләтенә конституция кертә. Һәм бөтен гражданнар аңа турылыклы булырга ант итәләр. Июньдә ул үлә, һәм аның урынына тәхеткә туганы Эрнест-Август менеп утыра. Ул бер атнадан ук конституцияне гамәлдән чыгара, гражданнарны яңадан подданный дип атый башлый. Бөтенесенең дә ничек тетрәнгәнен күз алдына китерәсезме? — дип сорый Бланк бертуган Греберлардан һәм Фридрихтан.— Якоб Гримм, без белгән теге Гриммнарның өлкәне (алар икесе дә Геттинген университетының профессорлары булалар бит) корольдән: «Кешеләр аллага биргән антны король юкка чыгара аламыни?» — дип сорый. Менә ул, газетаның менә бу төшендә.

Егетләр, газетаны Бланк кулыннан йолкып диярлек алып, Якоб Гриммның алга таба тагынниләр әйткәнлеген укырга керешәләр.

— Шулай шул. Хәзер студентларым күзенә туры карый алмыйм,— дигән.

— Әйе, конституцияне гамәлдән чыгаруга каршы барлык студентлар да протест белдерәләр,— ди башка газеталарны да укыган Бланк.— Бертуган Гриммнарга тагын биш профессор кушылган. Һәм алар корольгә протест язалар.— Бланк тагын бер газета ала һәм укый башлый: «Дәүләтнең төп законына бирелгән антка киләчәктә дә турылыклы калуыгызны халык алдында әйтү — сезнең бурычыгыз».

— Король кадәр корольгә шулай әйтергә ярыймы икәнни? — дип гаҗәпкә калалар Греберлар.

— Яравын ярый. Ләкин Эрнст-Август тоткан да аларны эшләреннән куган. Ә Якоб Гриммны хәтта илдән сөргән.

— Ә безнең король? Бәлки, Гриммнарны Берлинга чакырырлар? — дип сорыйлар өмет белән Греберлар.— Ни әйтсәң дә, иң зур галимнәр бит алар, Германия тарихы буенча күпме фәнни хезмәтләре бар!

— Безнең король Эрнст-Августның туганы. Сез ничек уйлыйсыз, ул ниндидер профессорлар аркасында туганлык мөнәсәбәтләрен бозарга теләрме? — дип аңлата Бланк.— «Яшь Германия» демагогларын ул үзе эзәрлекли бит.

— Ә кемнәр соң алар? — Бусын инде Фридрих сорады.

— Мин төгәл генә белмим. Кичә кемдер әти белән сөйләшкәндә, король аларның яшерен оешмасын тыйган, дип ишеттем.

Шулай итеп, көз, кыш, яз да узып китте. Фридрих инде контора китабына килгән-киткән хатларны күчереп кенә утырмый. Карт Зигфрид аны кайбер катлаулырак бухгалтер эшләренә дә өйрәтте.

Ә шулай да Зигфрид өлкән Фридрихка, улыгызның тырышлыгы юк, дип зарланган, күрәсең. Дөрес, Фридрих хатларны бик тиз күчереп язарга өйрәнде өйрәнүен. Почеркы да бозылмыйча калды. Буш вакытларында ул үзе белән алып килгән китапларны укый иде, бу исә теләсә нинди контора өчен дә гадәттән тыш хәл иде.

Өлкән Фридрих улының бик күп коммерсантларны мавыктыра торган эшләрне теләр-теләмәс кенә башкарганын үзе дә сизде.

Башкалар счетларны зур кызыксыну белән тикшерәләр, кат-кат саныйлар, ә Фридрих исә, бу эшне аңа кушканда, пөхтә, ләкин күңел бирмичә генә эшли. Әтисенең кунак бүлмәсендә карта уйнаганда була торган әңгәмәләргә катнашуны, үзләренең шунда чакырылуларын башкалар зур бәхеткә санарлар иде. Ни дисәң дә, аның әтисе янына шәһәрнең күренекле кешеләре җыела. Ләкин Фридрих алар белән ихтирамсыз сөйләшә. Моның исә җайга салынган танышлык элемтәләрен бозып куюы бар. Яисә ул көтмәгәндә алар алдында Шиллер, Байрон турында сүз кузгата. Ә тегеләр аларны укымаганнар, чөнки, пастер Круммахер шикелле үк, дөньяви әдәбият укуны алар алла каршында гөнаһ дип саныйлар.

Эш урынында китап укуы белән Фридрих конторада күптән урнашкан тәртипне бозды. Инде Роберт та төшке аштан соң газета укыштыргалый башлады. Бусы бөтенләй артык иде инде.

Җәй урталарында өлкән Фридрих башка чара кулланып карарга булды.

Әлбәттә, Вупперталь — ифрат та күңелсез урын, моны ул үзе дә аңлый. Яшь кешегә, бигрәк тә Фридрих кебек сәләтле кешегә, биредә кысан һәм тынчу. Ул киңлек тели. Әйтик, портлы шәһәрдә, Бременда, һичшиксез, кызыграк.

Бременда этисенең дусты — Саксония консулы Лейпольд яши. Ул экспортка эшли торган фирма хуҗасы, һәм заманында аның өлкән Фридрих белән азмы-күпме уртак эшләре дә булган. Аның фирмасы Силезия тукымасын Америкага сата. Тукымага өстәп башка товарлар да сатыла.

«Фридрихны Лейпольд эшенең колачы кызыксындырырга тиеш»,— дип уйлады атасы һәм Саксония консулына тиешле хат та язып салды.

Көндезге сәгать уникедә Бремен шәһәренең собор мәйданына тынлы оркестр килде. Музыкантлар егерме бишләп кеше. Алар арасында үтә озын мыеклары белән барабанчы аерылып тора. Алар барысы да ачык төстәге гвардияче формасы кигәннәр.

Менә оркестр марш уйнап җибәрде һәм ян-як урамнан тигез хәрби адымнар белән, офицер җитәкчелегендә, әле мыек та үстермәгән япь-яшь кырык солдат килеп чыкты. Мәйдан уртасына килеп җиткәч, алар соборга карап борылдылар да катып калдылар.

Шул ук минутта, урам ташларын дөбердәтеп, мәйданга почта дилижансы килеп керде.

— Эти, карагыз әле, безне бөек ганз армиясе каршылый,— диде Фридрих, көлеп. Ул, тәрәзәгә башын тыгып:— Вольно, солдат әфәнделәр! Без килеп җиттек, таралсагыз да була,— дип кычкырды.

— Тәрәзәне яп, шаяруыңны ташла,— дип җавап бирде этисе.— Көн саен була торган парад ул. Хәзер син әйберләрне кунып чыгу йортына илткәнне күзәт, ә мин консул Лейпольдны күреп килим.

Ниһаять, ул irектә. Шымчылардан, астыртын күзәтүләрдән котылып, үзе теләгәнчә яши ала.

Этисе, консул Лейпольд киңәше белән, Фридрихны пастор Тревиранус йортына, беренче каттагы бүлмәгә урнаштырды.

Төннәр эссе, тәрәзәләрне япмыйлар, шәм уты урамнан кергән аз гына җилдән дә тирбәлеп тора. Фридрих үз бүлмәсендә ачык тәрәзә янында утыра, иректә булуына шатланып бетә алмый. Ул кулына эләккән һәр китапны укып бара. Әдәбият белән җитди шөгыльләнер өчен дөньяда ниләр барын, олы фикер ияләренең үз газеталарында нәрсәләр турында сүз көрәштерүләрен белергә кирәк.

Ә Фридрих чын-чынлап шагыйрь булырга карар итте. Фрейлиграт кебек.

Аларның тормышлары да охшаш. Икесе дә гимназиянең чыгарылыш классын тәмамлый алмый калган, икесе дә коммерция белән теләмичә шөгыльләнергә мәҗбүр.

Клаузен Фридрихка Фрейлиграт турында бик күп сөйләде, хәтта аларны бер-берсе белән таныштырды да. Ләкин каушавыннан Фридрихның теле әйләнмәде. Очрашу вакытында ул көч-хәл белән генә бер-ике сүз әйтә алды. Соңыннан аның башына тапкыр фикерләр дә килде, мәзәк сүзләр дә табылды. Алар шагыйрьгә, һичшиксез, ошаган булырлар иде. Тик урамда очрашкан чакларда Фрейлиграт аңа сүз катмады, әдәпле итеп исәнләшеп кенә узды. Аның яңа шигырьләре турында Фридрих газеталардан укып белде.

Алда иксез-чиксез киләчәк. Һәм Фридрих белә, тиздән, якын киләчәктә, күренекле яңа шагыйрь — Энгельс туачак.

* * *

Әтисе, Бременда бер атналап торып, улының эшләрен рәткә салгач, җай чыгып, сәүдә судносында Англиягә китеп барды. Фридрихка ул Англиядән махсус кырыну приборы җибәрергә вәгъдә итте. Моңарчы әле Фридрих ияген каплаган бала йоны белән йөри иде. Ул көткән карга канаты кебек кап-кара мәһабәт мыек үсәсе урында да хәзергә шул ук бала йоны гына. Филистерларны үртәү өчен Фридрих күптән инде мыек җибәрергә дигән уйда иде.

Әтисе киткәннең икенче көнендә пастор өенә парикмахер килде. Һәм пастор яшь пансионерга аңардан файдаланып калырга тәкъдим ясады. Аның әйтүенчә, Фридрихның кыяфәте коточкыч иде.

Ләкин, этием кушмады дип, Фридрих аның тәкъдименнән баш тартты.

Беренче кичләрен ул, зур шәһәрнең, ирекнең рәхәтлеген тоеп, урамда уздырды.

Барменда, Эльберфельдта аның артыннан дистәләрчә кеше даими күзәтә иде. Ә биредә аны беркем дә белми.

Везер тамагында төрле зурлыктагы бик күп сәүдә суднолары тора. Яр буендагы урамнар буйлап, төрле телләрдә сөйләшеп, диңгезчеләр йөренә. «Көн саен монда килеп йөрсәң, егерме биш тел өйрәнергә була»,— дип көлемсерәде Фридрих.

Шунда ук мичкәләргә тутырылган шәраб бушаталар, сәүдә агенты аны татып карый. Йөкчеләр арбага зур төргәкләр төйиләр. Аннары берсе җигелгән атка иярсез-нисез генә менеп атлана да үкчәләре белән атның кабыргасына тибә. Арбаны тартып, ат әкрен генә китеп бара.

Бу кешеләр арасында Фридрих үзен тың һәм бәйсез итеп тоя.

Үзе яши торган йорттан ерак түгел ул китап кибете күрде. Анда барып керүгә Кельн вакыйгасы турында язылган брошюраларга тап булды. Прусс газеталары аның турында аз яздылар, ә Барменда имеш-мимешләр генә йөри иде.

Кельн архиепископы корольнең законсыз таләбен үтәүдән баш тарта, ә король, дәүләткә хыянәт итүдә гаепләп, аны кулга алырга боерык бирә.

Вуппер үзәнендә беркем дә андый брошюраларны хәтта кулына алырга да батырчылык итмәс иде. Ул брошюраларда прусс короле Фридрих-Вильгельм IV нең һәр сүзе тикшерелә, әйтерсең лә ул изге бер зат түгел, ә очраклы рәвештә генә иректә йөрүче әшәке бер җинаятьче.

Беренче брошюраны укыгач, Фридрих икенчесенә, өченчесенә тотынды. Ара-тирә кибеткә сатып алучылар керә, тәбәнәк буйлы аксак хуҗа белән сөйләшә иде. Ниһаять, ачкычларын шалтыратып, хуҗа, аксый-туксый, Фридрих янына килеп басты.

— Сезнең, егет, минем кибеттә укуыгыз, әлбәттә, бик әйбәт нәрсә. Тик сез сатып алмыйча укырга гына йөрсәгез, мин бөләчәкмен һәм сезгә укыр өчен башка урын эзләргә туры киләчәк.

Үзенең бик озак укып торганын Фридрих шунда гына аңлап алды. Шул чак аның профессор Якоб Гримм китабына күзе төште.

Утырган судносы кузгалып китәргә өлгермәс борын,

Фридрихның шикле китаплар сатып алырга кибеткә йөгергәнен әтисе белсә!

Ганновер короле тарафыннан отставкага куылган профессор Гримм махсус китап язган, китабында ул әдәпле һәм оста итеп корольне сүккән иде.

Кибеттә Ганновер королен бетле карт кәҗә тәкәсе итеп сурәтләгән сатирик картина да сатыла иде.

Моңа кадәр Фридрихның андый китапларны уку түгел, күргәне дә булмады. Бу турыда язарга мөмкин икәнлеген һәм дөньяда андый китаплар барын ул хәтта башына да китерми иде.

* * *

Иртән иртүк Фридрихны акрын гына ишек каккан тавыш уята.

— Энгельс әфәнде, торыгыз! — Яшь хезмәтче кызның тавышы күңелле, шул ук вакытта таләпчән яңгырый.

Фридрих, урыныннан торып, тәрәзәне ачып җибәрә, бүлмәгә түбәндә генә йөзгән кояш нурыннан кибә төшкән агач һәм юеш яфраклар исен аңкытып, саф һава кереп тула.

Саф һава сулап, берничә гимнастик күнегү ясап алу аңа рәхәтлек бирә иде.

Хезмәтче кызның шат тавышы инде аш бүлмәсеннән ишетелә. Ул өстәлгә савыт-саба тарата һәм пастор гаиләсендәге икенче пансионер Георг Горрисен белән сөйләшә. Георг, танышканда, үзен инглизләрчә Джордж дип атаган иде.

Иртә белән ул бөтен кешегә караганда да иртәрәк тора, мәзәк сүзләр әйтеп хезмәтче кызны шаяртып ала, һәр сүзе саен үзе үк беренче булып шаркылдап көлә.

Фридрихның икенче күршесе — художник Фейсткорн аның шаяртуын яратмый, шуңа күрә кофе эчкәндә чыраен сытып утыра, Георгка игътибар итмичә, юри Фридрих белән генә сөйләшә.

Бер кичне Фридрих Джорджның профилен оста итеп ясап куйды.

Рәсемне портрет дисәң дә, шарж дисәң дә була иде. Джордж, аны кулына тотып, йорт буйлап күрсәтеп йөрде, һәм барысы да, «ничек охшатып ясаган», дип ахвах килделәр.

Фридрих белән Фейсткорн икәү генә калгач, рәссам Фридрихка шат күңел белән тиктомалдан гына:

— Ә сез ул эчпошыргыч Джорджның кыяфәтен шактый төгәл тотып алгансыз. Рәсем ясарга беркайда да өйрәнмәгән идегезме? — диде.

— Юк,— диде Фридрих,— бәләкәй чагында әнидән өйрәнгәнемне искә алмаганда.

— Кызганыч,— диде Фейсткорн.— Сездә табигать биргән рәссамлык таланты бар.

Джордж яңадан килеп керде. Ул һаман тынычлана алмый иде әле, аның сурәтен әлегә кадәр беркемнең дә ясаганы булмаган, күрәсең. Ул Фридрих алдына ике шешә сыра китереп куйды да, бик җитди итеп:

— Портретым бәясе. Горрисеннар тормыштан беркайчан да бушлай гына файдаланмыйлар. Портретны мин, картонга ябыштырып, әнигә җибәрәм,— диде.

* * *

Пастор йортыннан Саксония консулы конторасына кадәрге ара берничә генә минутлык.

Изге Мартин чиркәвенең ишегалдыннан чыгып, берничә йорт аша узуга, конторага килеп җитәсең.

Куптән түгел генә төзелә башлаганлыктан, Барменда урын бик иркен иде. Ә монда, борынгы шәһәр булганга, урамның һәр почмагы кадерле. Шуңа күрә йортлар урамга озынча яклары белән түгел, ян-яклары белән чыгып торалар. Кызыл чирәп белән ябылган текә түбәләр бер-берсенә елышып беткәннәр. Йортлар күбрәк өч катлы. Чарлакларда товар складлары урнашкан.

Түбәндә генә йөзгән кояштан ышыкланып, Фридрих сәүдәгәрләрнең шул йортлары яныннан үтә, киң ишекләр инде бөтен җирдә ачык тора.

Йөкчеләр арбалардан болдырга кофе, шикәр тулы капчыклар, тукыма тутырылган әрҗәләр, ворвань[1] тутырган мичкәләр ташыйлар. Болар барысы да баулар белән бәйләнә һәм чыгыр ярдәмендә өскә, чарлакка күтәрелә.

* * *

Киң җилкәле Саксония консулы Генрих Лейпольд әфәнде кычкырып сөйләшергә һәм кычкырып көләргә ярата.

---

[1] Ворвань — балык яисә диңгез хайваннарының эретелгән мае, сыек май. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

— Энгельс, дускаем,— диде консул танышлыкның беренче минутында ук өлкән Энгельска,— тыныч бул. Минем белән ул әрәм булмас. Ә? — дип сорады аннары Фридрихтан, учы белән аның аркасына сугып алды һәм кычкырып көлеп җибәрде.— Йә, егет, ничек, әрәм булмассыңмы?

Яшь Энгельс әдәпле генә итеп елмаю белән чикләнде.

Егетнең инглиз, француз телләрен белүен, итальян телендә укуын һәм тәрҗемә итүен ишеткәч, консулның шатлыгы йөзенә бәреп чыкты.

— Бүләк ләбаса бу, Энгельс, дустым! Минем эшлексезләр күселәр кебек китап өстендә утыралар, ә алар өчен бөтен хатларны агалары тәрҗемә итә. Улыңны түгел, син миңа бүләк алып килдең.

Консулның сәүдә конторасы өч катлы гадәти кирпеч йортта урнашкан. Аның гаиләсе дә шушы ук йортта яши. Дөрес, консулның хатыны балалары белән әлегә шәһәр читендәге дачада тора. Генрих Лейпольд вакытлыча буйдаклар тормышы кичерә. Өлкән Фридрихка ул үзе дә шулай диде:

— Буйдакларча яшим, ә синең улыңа урын таптым. Изге Мартин чиркәвенең баш пасторы Тревирануста яшәр. Пастор — булдыклы кеше, гыйбадәт кылуга караганда күбрәк төрле ярлы җәмәгать оешмаларына булыша. Әмма өендә тәртип саклый белә.

Хезмәт килгәннең икенче көнендә башланды. Фридрихны консул үзе икенче катка алып менде, олы яшьтәге Эберлейн исемле хезмәткәр белән таныштырды. Тегесе ягымлы итеп баш какты. Аннары яшь, җирән чәчле конторчы Деркхим белән таныштылар. Өченче өстәл буш иде.

— Әйбәт егет эшли иде, Вест-Индиягә хезмәткә китеп барды,— дип аңлатты консул.

Бу өстәл тәрәзә янында тора иде. Фридрих тәрәзәдән изге Мартин чиркәвен һәм үзе әле генә пастор йортыннан килгән урамны күрде.

Консул Фридрих алдына калын-калын китаплар, хатлар бәйләме китереп куйды. Аларны бик тиз генә тәрҗемә итәргә кирәк иде.

Каләмен карага мангач, Фридрих тәрәзәдән чиркәүгә күз салды, өенә кайтып баручы пасторга бераз карап торды да эшкә кереште.

Берничә кич буена ул бәдәвиләр турында шигырь язды. Аның беренче юлларын Барменда чагында ук

чыгарган иде. Биредә ахырынача язып бетерде. Быел язылган шигырьләре арасында монысының иң яхшы икәнен ул үзе дә белә иде.

Кичтән язылган шигырьләрен иртән укыганда ул аларның һәрбер юлын шик астына ала. Төнлә аңа тирән фикерләрне нәфис, матур итеп әйтә алгандыр кебек тоела. Ә иртән шул ук юллар кинәт кенә кытыршы, фикерләре сай һәм тапталган булып күренә.

Шигырьләре башка шагыйрьләрнекеннән начаррак булмавы аны тынычландырмый. Ул алардан яхшырак язарга тели. Үз әйберләренең форма ягыннан җитешсезлеген күрә торып, аларны яхшырта алмау аның өчен газап иде.

«Бәдәвиләр» яхшы килеп чыкты. Аны замандаш шагыйрьләр арасыннан бары тик Фрейлиграт шигырьләре белән генә янәшә куярга мөмкин иде.

Төн урталары тирәсендә ул шигырен чиста кәгазьгә күчерде дә, конвертка салып, «Бремен гәптәше» журналының адресын язды.

Кашны ничек буярга һәм рединготны ничек сайларга өйрәткән киңәшләр арасында шигырьләр һәм гыйбрәтле хикәяләр басып чыгаручы гап-гади юка гына журнал иде ул.

Иртән, конвертын почтага илткәндә, ул көтмәгәндә үзенең дулкынлануын, күңеле җилкенүен тойды. Әйтерсең шигыре журнал тарафыннан кабул ителгән һәм инде басылып та чыккан иде.

«Гәптәш»нең яңа саны берничә көннән соң чыкты. Фридрих бер генә журналның да шигырьләрне алай тиз генә бастыра алмавын белсә дә, аны сатып алды һәм кабалана-кабалана актарырга кереште.

«Бәдәвиләр», әлбәттә, юк иде.

Ләкин өч атнадан соң, 16 сентябрьдә журналның 40 нчы санында ул үзенең шигырен яшь кызларга гына ошый торган купшы виньетка белән бизәлгән хәлдә күрде. Ә Фридрих үзенең шигырен җитди, кырыс шигырь дип саный иде.

Ниһаять, хыял тормышка ашты. Беренче мәртәбә ул үз әсәрен җитди журналга җибәрде, һәм аны шунда ук басып та чыгардылар. Ләкин шул ук вакытта редактор шигырьнең соңгы строфасын тулысынча алыштырган иде.

Фридрихның шигырендә фәкыйрь бәдәви артистлары бәйрәмчә гомер кичерүче төркемгә, «фраклы кешеләргә», каршы куелган иде.

Кунаклар, йөрмәгез бушка,
Бар, кайтыгыз Көнчыгышка.
Фраклылар сезнең телне,
Җырыгызның көен белми.

Журналда исә шигырь бернинди мәгънәсе юк диярлек, буш бернәрсә булып килеп чыккан иде.

Редактор, «фраклы кешеләр»дән куркып, Фридрих өчен шигырьне үзенчә тәмамлаган иде:

Гавам алдында бию хурлык,
Акча күтеп, бөгелеп,
Карашыгыз нинди тонык —
Арыганлык мөһере.

Фридрих редактор янына ничек барып керәсен һәм аның өстәленә журналны ничек атып бәрәсен күз алдына китерде.

Тик эш үткәч ярсудан ни файда? Аннары шигырь үзе дә хәзер элеккеге кебек үк әйбәт булып күренми башлаган иде инде.

* * *

Ә шулай да бу аның басылып чыккан беренче шигыре иде. Бу турыда ул яшертен генә ел буе хыялланып йөрде бит.

Димәк, ул да нәкъ Фрейлиграт шикелле яши ала. Башка шигырьләрне дә җиренә җиткерәсе бар, аларның да журналда басылуы мөмкин. Һәм аның турында олы тәнкыйтьчеләр сөйли башларлар, аның шигырьләрен гимназистлар яттан өйрәнерләр.

Нык агач баскыч буйлап өскә, конторага менгәндә ул шулай хыялланды.

— Фридрих, әйдә күгәрченнәр ашатырга,— диде аңа өлкән яшьтәге хезмәттәше Эберлейн.

Өстә зур ояда Лейпольд котбек һәм таҗлы дигән ике дистә бик матур күгәрчен тота икән. Фридрих белән Эберлейн аларга борчак, бук агачы чикләвеге ашаттылар. Моңа кадәр Эберлейн моны берүзе эшләгән, кошлар кырына башка конторчыларны якын да җибәрмәгән икән.

— Сез аңа ошадыгыз, Фридрих,— диде җирән Диркхем.

Күгәрченнәр Фридрихны таный башладылар, аны күргәч, каршысына йөгереп килә торган булдылар.

Бу эш эчпошыргыч контора эшенә караганда күңеллерәк иде шул.

* * *

Беренче эш көнендә Фридрих, хатларны тәрҗемә итеп, бер сәгать эчендә барлык мәгълүматларны дәфтәрләргә теркәп бетергәч:

— Энгельс хезмәттәшебез «әкрен ашык» дигән әйтемне онытып җибәргән, ахрысы,— диде Эберлейн. Ул үзе дәфтәрләрдәге язмаларны шулкадәр пөхтә, төгәл алып бара, рәссам үзенең иң яраткан картинасын да алай ясамас. Һәр хәрефен шундый җентекләп яза ки, корольгә бүләк әзерли диярсең. Берничә җөмлә язганнан соң, маңгаендагы тирен сөртә-сөртә ял итеп ала.

Фридрих исә этисе конторасында бер ел эшләү дәверендә бөтенесен дә җиңел һәм тиз башкарырга өйрәнде. Акрын эшләгәндә ул күбрәк арый иде. Шунысы кызганыч, монда китап укып булмый. Бу хакта атасы махсус кисәтеп куйды.

Беренче көнне берничә сәгать эшсезлектән иза чиккәч, башка көннәрне Фридрих үзенә шөгыль тапты — хатлар яза башлады. Бармендагы туганнарына, Бланкка, бертуган Греберларга язды. Кичкырын консул Лейпольд Фридрихның эшен тикшереп узды.

— Синең эшләр әйбәт бара, егет, ә? Эберлейн, ә сез ничек уйлыйсыз?

— Мин аның каләме җиңел дип саныйм, Лейпольд әфәнде.

Бу бик зур мактау иде. Җиңел каләм — бик яхшы почерк белән үтә тиз язу дигән сүзне аңлата. Еш кына ул тумыштан килә, бик аз кешеләр генә моңа күнегүләр ярдәмендә ирешә ала. Гадәттә, җиңел каләм булса була, булмаса юк.

Үзеңә ошамаган эшне эшләгән өчен мактауга лаек булу — бу инде бөтенләй мәгънәсезлек.

— Ә син португал һәм датчаннар теле белән таныш түгелме? — дип сорады Лейпольд.— Шушы көннәрдә без анда тукыма җибәрәчәкбез.

— Мин карап карармын,— диде Фридрих.

Шул ук китап кибетендә ул тотылган дәреслекләр, сүзлекләр сатып алды. Хәзер менә кичләрен сүзләр, җөмләләр язып алу белән шөгыльләнә, көндезләрен буш сәгатьләрендә аларны күңелдән өйрәнә.

Вакыт әрәмгә узмый.

* * *

Бармендагылар кебек үк, вакытларын кая куярга белмәгән Бремен филистерларыннан ул көнләшә иде.

Шулай беркөнне Фридрих һава суларга чыкты, ә кайтып кергәндә аш бүлмәсеннән кычкырып көлгән тавышлар ишетелә иде.

Пастор хатыны яңа уен уйлап тапкан икән. Ул шуннан гыйбарәт: он тулы чынаякка салынган йөзекне авыз белән эзләп табып алырга кирәк.

Өстәл янында пасторның хатыны, кызы һәм рәссам утыра. Пастор үзе бик эре кыяфәт белән диван почмагына янтаеп утырган да сигара тарта.

— Фридрих, сезнең кайтуыгыз нинди әйбәт булды! Утырыгыз безнең янга!

Бүлмәсендә аны «Яшь Германия» язучыларының берсе — Гуцков романы көтә иде. Фридрих елмаеп кына узып китмәкче булды, ләкин сүзгә пастор үзе кушылды:

— Чыннан да, Фридрих, бераз күңел ачып алыгыз. Сез картлар кебек һаман китаплар белән бикләнеп ятасыз.

Шул чак пасторның уналты яшьлек юан, ягымлы кызы, ниһаять, йөзекне эләктереп алды. Аның борыны, яңаклары, маңгае онга буялган иде.

Чынаяк пастор хатынына күчте. Ул көлүеннән озак туктый алмый азапланды һәм шулай ук онга буялып бетте.

Чират рәссамга килеп җитте. Ул чынаякка өрә башлады. Он тузаны өскә күтәрелде һәм акрынлап аның киеменә куна барды.

Тамаша чыннан да кызык иде.

Фридрих, бөке алып, аны шәм утында яндырды да корымын битенә буяды. Онга буялган ап-ак йөзләр арасында аның корымлы йөзе караңгылык кочагындагы ут кебек аерылып тора иде.

— Төрек! Төрек! Әни, карагыз әле, төрек! — дип кычкырып көләргә тотынды пастор кызы. Аңа бүтәннәр дә кушылды. Фридрих үзе дә тыелып кала алмады. Ул ныграк көлгән саен башкалар тагын да катырак көләләр иде. Үзләре:

— Һай, Фридрих, сез һәрвакыт шулай көлдерә беләсез! — диләр иде. Пастор җитди тавыш белән кинәт:

— Тиздән сәгать ун тула,— дигәч кенә көлүдән туктадылар.

— Бик күңелле булды әле, вакыт узганны сизмәдек тә,— диде пастор хатыны.

Киемнәрен кагар өчен барысы да урамга чыктылар. Пастор кызы өстәл өстен сөртә калды. Сәгать унда йортта тынлык хөкем сөрә иде инде.

Үз бүлмәсендә Фридрих кына һаман йокламый иде әле.

Гуцковның «Шикләнүчән Вали» романын ул теләр-теләмәс кенә укырга тотынды. Йокы алдыннан актаргалап кына чыгармын да аннары алып куярмын дип уйлаган иде. Тәнкыйтьче Менцельның Штутгартта үзе чыгара торган «Әдәби газета»сында, христианлыкка, гаиләгә, никахка, оялу хисенә, герман милләтенә һәм җәмгыять төзелешенә каршы баш күтәрүче дип атап, Гуцковны ни өчен тукмавының сәбәбен белү кызык иде Фридрихка.

Утызынчы биткә җиткәч, Фридрих үзенең мавыгып китүен сизде.

Тагын илле бит укылды.

Төн уртасы җитте, ләкин аның йокысы килмәде. Ул һаман бирелеп укуында булды. Китап геройларын Фридрихның үзен дә борчыган, тынгысызлаган уй-хисләр дулкынландыра ич! Бик тә гаҗәп иде бу. Әйтерсең лә бөтенләй икенче бер шәһәрдә яшәүче таныш булмаган автор, Фридрихның үзе читкә куган, башына китермәскә тырышкан уйларын тыңлап торган да, аларны немец телендә сөйләшүче барлык кешеләргә ачып биргән.

Автор шәхси ирек хокукына, дәүләт игълан иткән бөтен нәрсәгә шикләнеп карау иреге хокукына (чөнки шикләнү-икеләнүләрдән соң гына тулы һәм ихлас инану туа) ирешергә тели иде. Икенче көнне Фридрих Гуцковның очерклар китабын алып кайтты. Андагы очеркларда шул ук фикерләр — шәхси ирек кирәклеге, закон каршында корольләрнең дә, подданныйларның да бер үк дәрәҗәдә җаваплы икәнлекләре турында язылган иде.

Конторада да Фридрих Гуцков турындагы уйларыннан аерылмады. Әгәр бу китапларны ул бер-ике ел элегрәк укыган булса!

Хәзер Гуцковка егерме җиде яшь, ә ул инде «Немец телеграфы» дигән үз журналын чыгара. Аның тирәсенә «Яшь Германия» язучылары тупланган. Бүгенге Германиядә ул иң кыю кеше.

Гуцков князь берейторы[1] улы. Әти-әнисе аны алла-

---

[1] Берейтор — атта йөрергә өйрәтүче кеше. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

га һәм корольгә тугрылыклы солдат итеп тәрбияләргә тырышканнар. Ләкин Гуцковны политика, әдәбият кызыксындырган. Унтугыз яшендә ул Берлин университетын бик яхшыга тәмамлаган. Тантаналы утырышта академик бүләкне аңа Гегель үзе тапшырырга тиеш була. Ләкин утызынчы елның июле була бу. Утырыш башлана һәм шунда таныш студентларның берсе аңа бүгенге газеталардагы тетрәндергеч яңалыкларны җиткерә — Франциядә революция! Гуцков, профессор Гегельнең мактау речен дә көтеп тормыйча, алтын медальгә кул селтәп, университеттан чыгып йөгерә. Ул француз газеталарындагы хәбәрләрне үз күзләре белән күрергә ашыга. Аның күңелендә революцион җырлар яңгырый.

Үзенең беренче мәкаләләрендә, китапларында ул ачыктан-ачык демократик республика төзергә чакыра, үзен Гейне һәм Робеспьер шәкерте дип атый.

Хәзер Фридрих Гуцков мәкаләләреннән өземтәләр күчереп ала, һәм алардагы һәр җөмлә, һәр сүз аңа яңа уйлар, таныш булмаган, акылга сыймаслык яңа дөнья ача. Фриц Греберга соңгы хатыннан соң бер ай да узмагандыр, Фридрих аңа тагын яза:

«...Мин җаным-тәнем белән яшь германияче булырга тиешмен; дөресрәге, булдым да инде. Төннәрен мин гасырның бөтен идеяләрен уйлап йоклый алмый ятам, почтада Пруссия дәүләт гербына карап торганда мине иреккә омтылыш биләп ала; бер-бер төрле журнал битен ачсам, ирек өчен көрәшүчеләрнең уңышлары белән кызыксынам; ул идеяләр минем поэмаларыма үтеп керә...»

Һәм һәр кичтә яңа шигырьләр туа. Сүзләр, уйлар, хисләр үзләреннән-үзләре поэма, баллада юлларына тезеләләр. Фридрих аларны университетта укучы бертуган Греберларга, әтисе фирмасында эшләп шулай ук контора күсесенә әверелгән Бланкка җибәрә. Шигырьләре янына Бремендагы танышларына ясаган карикатураларын да өсти.

Тәнкыйтьче Менцель үзенең хурлап язган мәкаләләрендә ике исемне — Гуцков һәм Штраусны һәрвакыт янәшә куя. Шуңа күрә Фридрих Штраусның «Иисус тормышы» дигән китабын ябырылып укырга тотынды.

Төннәр яңадан китап укып үтте. Китапның күп битләрен ул кат-кат укыды.

Вупперталь пастор-пиетистлары, Тәүратның һәр сүзе, һәр хәрефе — алланыкы, ходай илһамы белән язылган, дип өйрәтәләр иде.

Әйе, Фридрихның тормышында малайларча бер икеләнү чоры булды. Аннары ул, конфирмация алдыннан аллага йөрәге белән ихлас ышану хакына, барлык шикләреннән арынырга теләде.

Ләкин икеләнүчеләр Германиядә бер Фридрих кына түгел икән шул. Хәтта дин белгече Штраус та шикләнә икән.

Штраус, барлык инҗилләрне анализлап, аларның мифларга нигезләнгәнлеген исбатлый. Иисус вәгазьләрен ул уйдырмалар нәтиҗәсе дип атый һәм могҗизаларны инкяр итә. Штраус та Гуцков кебек үк яшь. Һәм хәзер Менцельның аңа каршы ни өчен тавыш күтәрүе аңлашыла.

Фридрих төне буе йокламады. Кая ул йокы! Германиядә шундый олы фикер иясе, яшь алла, ассистент Штраус бар икән, яши, уйлый һәм китаплар яза икән, нинди йокы ди ул!

«Яшь Германия» авторларының теге повестьлары, мәкаләләре аңлашыла һәм күңелгә бик якын хәзер. Ул авторлар, бәлки, Гёте кадәр үк талантлы да түгелдер. Әсәрләренең формалары да бик үк камил булмас. Гёте кебекләр йөз елга бер генә туа. Ә тормыш яңа даһи туганны көтеп тора алмый. Аның каравы «Яшь Германия» ягында кыюлык, яшьлек көче! Һәм ул, Фридрих, бергәләп язар, уйлар, филистерларга һөҗүм итәр өчен аларга ярдәмгә киләчәк.

Менә хәзер урамга йөгереп чыгасы иде дә, дусларыңны очратып, алар белән уйларыңны уртаклашасы, үзеңне дулкынландырган нәрсәләрне сөйләп бирәсе иде! Тик урам буш шул. Бременда әлегә бергәләп күңел ачучы танышларыннан гайре дуслары да юк.

Аның каравы китаплар бар. Һәм ул яңадан йотлыгып укырга кереште. Яңадан таныш түгел исемнәр очратты. Ул кешеләр аның дусларына әверелделәр. Бу юлы аның дустына әйләнгән кеше Берне булды.

Кичке эңгер-меңгергә чумган буш урамнарда Фридрих берүзе йөрде һәм Берне мәкаләләрен яттан кабатлады. Ул мәкаләләрдә җанны өтеп ала торган көчле юллар тулып ята иде.

Фридрих үзен бүгенге эшләрдә һәр язучының үз урыны булырга тиешлеген аңлагандай хис итте. Беренче урынга ул Бернены куйды.

Әгәр «Яшь Германия» язучыларының күбесе еш кына даимилекне, тотрыклылыкны югалтып, үз ачышларының каршылыкларында адашып йөрсә, бүгеннән үк

һәркем өчен шәхси ирек таләп итү белән бергә, иртәгесен прусс полиция министрының йомышларын үтәсә, бөтен хәрәкәткә нигез салучы Берне Германиянең һәр почмагына ишетелерлек итеп чаң кага. Хөкүмәтләргә һәм авторитетларга баш иючеләрдән, аларга буйсынучылардан каһкаһәләп көлә. Ул Гегель, Гёте кебек илаһи затларга кизәнүдән дә тартынмый хәтта. Гегельны ул «рифмасыз ялагай», ә Гётены «рифмалы ялагай» дип атый.

Фридрих «Париж хатлары»н укый, һәм үз иле, үз чоры өчен ояла. Берненың йөрәк каны белән язылган юллары власть башындагыларның хаклыгына шикләнү, алар кылган гамәлләрне базыр-базмас кына тәнкыйть итү теләге түгел, ә нәфрәт уяталар иде.

Укыганда туган фикерләрне уртаклашыр өчен, йөрәктә дөрләүче ялкының белән башкаларны да кабызып җибәрү өчен нинди дә булса дуслар янына барасы иде дә бит, монда дуслар юк шул. Аларга хат язарга гына кала.

Тәхеттәге монарх, прусс короле Фридрих-Вильгельмны «иң югарыда утыручы маңка», «әшәке, кабахәт, җирәндергеч король» дип атап, *«мин аны шундый да күралмыйм ки, мин ул кадәр дошман итә торган кеше, бәлки, тагын ике-өч кенәдер,*— дип яза Фридрих Фриц Греберга.— *Мин аны җаным-тәнем белән күралмыйм; әгәр дә мин ул кабахәт җанга җирәнеп карамасам, тагын да ныграк дошман күрер идем. Безнең корольне кеше дип санасаң, аның белән чагыштырганда Наполеон — фәрештә, ә Ганновер короле — алла. Корольләр җинаяте белән тулы 1816—1830 еллар кебек чор юктыр. Ул елларда патшалык иткән һәр хаким үлем җәзасына лаек. Диндар Карл X, мәкерле испанлы Фердинанд VII, кешеләргә үлем хөкемена кул куярга һәм һәр җирдә карбонарийлар күрергә генә сәләтле австрияле Франц; һәм әтисен үтергән рус Александр, аның үзенә лаеклы туганы Николай,— аларның җан өшеткеч явызлыклары турында сөйләп тору да кирәкмәстер,— о, мин сиңа патшаларның үз подданныйларына мәхәббәте турында бик кызыклы вакыйгалар сөйли алыр идем. Хакимнән мин халык аның яңагына чабып җибәргәннән соң башы чыңлап торганда гына, зиннәтле сарайларның тәрәзәләре революция ташларыннан чәлпәрәмә килгәндә генә берәр төрле яхшылык көтәм.*

*Сәламәт бул. Синең Фридрихң Энгельсың».*

Фикерләреннән ялкын, сүзләреннән көч ташып торуын Фридрих үзе дә тойды. Моңа аны Берненың политик мәкаләләре өйрәтте.

Фикерләре Греберларга һәм Бланкка язган хатларга гына сыймадылар. Үзенең Вуппертальдагы кичәге тормышы, ул хакта бүгенге уйлары, күңелендә кайнаган тагын бик күп нәрсәләр турында ул мәкалә язарга ниятләде.

Берне үзенең мәкаләләрен «Париж хатлары» дип атаган. Фридрих исә «Вуппертальдан хатлар» дип атаячак.

Мәкаләсен ул, әлбәттә, Берне үлгәннән соң «Яшь Германия»нең юлбашчысы булып калган Гуцковның «Телеграф»ына җибәрде. Фридрих Вупперталь җәмгыятенең төрле катлаулары тормышыннан кызыклы хәлләр турында язды. Берничә көн элек, шаяртып, ул Вупперталь үзәнен Мукерталь, ягъни суган суфыйлары, диндарлар үзәне дип атады. Надан пиетистлар үзәндә үз мәхәлләләре кешеләренең һәр адымын күзәтеп, эзәрлекләп торалар иде. Фридрих, бәлки, эшчеләр тормышы турында беренче мәртәбә аеруча ачык итеп үзенең тәүге тапкыр этисе фабрикасына экскурсиягә баруын исенә төшергәч уйлангандыр.

«Кешеләрне күп очракларда алты яшьтән үк кислород урынына күмер сөреме һәм тузан сулатып, тәбәнәк биналарда эшләтү аларны турыдан-туры хәлсезләндерүгә һәм күңел күтәренкелегеннән мәхрүм итүгә юнәлдерелгән.

...Ләкин бай фабрикантларның вөҗданы эластик. Һәм кибеп-корып үлүче балалар саны бергә артыкмы-кимме булуына карап пиетистның җаны әле тәмугка эләкми. Бу җан һәр якшәмбедә икешәр мәртәбә чиркәүдә булгач, бигрәк тә».

Мәкалә басылып чыга калса, Фридрих үз фамилиясен күрсәтмәүләрен үтенде.

* * *

Бер атна үтүгә Фридрих Гуцковтан хат көтә башлады. Ләкин хат килмәде.

Инде март бетеп бара. Кояш урамнарны киптерә, шәһәр өстеннән, шаулап, өерләре белән кошлар очып уза. Фридрих тәрәзә форточкасын ачып йоклый, рәхәтләнеп язгы саф һава сулый.

Ничектер бервакыт конторага консул Лейпольд килеп керде.

Ул бераз креслода утырып торды һәм кинәт көлеп җибәрде.

— Җәй көнендәге кебек җылыта,— диде ул, тәрәзәгә ымлап.— Берәр атнадан тәрәзәләрне ачарга туры килмәгәе.

Энгельке фамилияле почтальон конторага төшке аш алдыннан керә. Ул, фамилияләренең бик охшаш булуын белгәч, Фридрих белән гәпләшергә күнегеп китте.

Бервакыт Фриц Греберга язган хатында Фридрих аның сурәтен ясады. Рәсем халык гравюралары стилендә иде.

Рәсемдә Энгельке: «Сезгә хат бар, консул әфәнде,— ди. Энгельс: «Ә миңа?» — дип сорый. Энгельке: «Сезгә юк»,— дип җавап бирә.

Төшке аш вакыты якынлаша, агач баскычны яңгыратып почтальонның менеп килүе ишетелә.

— Сезгә хатлар бар, консул әфәнде,— диде бу юлы да Энгельке һәм сумкасыннан берничә конверт белән зур пакет чыгарды.

— Рәхмәт сезгә, Энгельке, менә монда куегыз,— дип, консул пакетка үрелде.

— Бу пакет сезгә түгел, консул әфәнде, яшь Энгельска.

— Шулаймыни? — дип гаҗәпләнде консул.— Сез дә эш буенча хатлар алышасызмыни?

— Юк ла, болай гына,— дип җавап бирде Фридрих.

Пакетны шунда ук ачудан ул бик кыенлык белән генә тыелып торды. Консулның чыгып китүен көтәргә кирәк иде.

— Ярар, егетләр, эшегезне дәвам итегез,— диде консул, креслодан торып.

Аның аяк тавышлары тынганны да көтмичә, Фридрих пакетка ташланды.

Анда «Телеграф»ның яңа саны һәм Гуцков хаты бар иде.

«Яшь германия»нең юлбашчысы Гуцков үзе аны даими хезмәткәр итеп чакыра! Аңа тәҗрибәле язучыга мөрәҗәгать иткән кебек мөрәҗәгать итә. Дулкынланып, Фридрих журналны актарып чыкты һәм анда үзенең мәкаләсен тапты. Баш өлеше тулысынча, үзгәрешсез, иң беренче биттә үк бирелгән иде.

* * *

Ә берничә көннән соң Барменнан Бланктан хат килеп төште. Ул, «Диндарлар үзәнендә» ыгы-зыгы күтә-

релде, дип хәбәр иткән иде. Ниндидер язучы аларның гадәтләрен, йолаларын шулкадәр оста сурәтләгән, «Телеграф»ның ул саны кулдан-кулга йөри икән. Китап кибетендә журналны бер көн эчендә сатып алып бетергәннәр. Мәкаләне укыгач, укытучы Рудольф Рипе әфәнде журналны ярсу белән җиргә ташлаган, ә өч кеше шунда ук аны алып, бергәләп укырга керешкән. Бөтен кеше авторны эзли икән. Башта Фрейлиграттан шикләнеп, аның квартирасына хәтта тентү ясарга уйлыйлар. Аннары мәкаләнең авторы Клаузендыр дигән уйга киләләр. Ләкин кайбер сүз әйләнмәләре һәм Бланкның бер дусты үзенең хатларында аңа бәян иткән уйлары буенча Бланк чын авторның кем икәнлеген чамалый бугай.

Фридрих шунда ук Бланкка, авторның кем икәнлеген ычкындыра күрмә, дип хат язды.

Саклык бик урынлы, ачулары чыккан филистерларның Фридрихның туганнарыннан үч алуы ихтимал иде.

Ахыр чиктә, шигырьләр әгәр үзләреннән-үзләре кәгазьгә яталар икән, аларны ничек тыеп торасың?

Эше бетеп, дусларына һәм сеңелесенә хатлар язылгач, ул конторада да шигырь яза иде.

* * *

Ләкин соңгы айлардагы вакыйгалар аның шәхси эше булганга, Бременда бу турыда беркем дә сизенмәде. Укырга алган китаплары Пруссиядә тыелган әдәбият исемлегенә кергәнгә, моны китап кибете хуҗасының гына чамалавы бар иде.

Фридрихның клубка барган кичләре дә булды. Анда яшь сатучылар, конторчылар, практикантлар җыела.

— Фред, дускай,— дип шатланып каршы алалар аны.— Утыр безнең янга һәм тизрәк мыегыңны күрсәт.

Өстәл өстенә куе сыра салынган кружка менеп утыргач, клубтагылар барысы да Фридрихның мыегына төбәләләр. Кырынып йөрүче филистерларга үч итеп, мыек җибәрергә аларны нәкъ менә ул көндерде ич.

Һәм менә хәзер бер ай эчендә кемнең мыегы иң аз үскән булса, шул кеше бөтен компаниягә өчәр кружка сыра сатып алырга тиеш иде.

Алар күптән түгел генә гимназиядә укыдылар һәм университетка керү, күңелле студент тормышы турында хыялландылар. Һәм хәзер конторапарда билләрен бөкрәйтсәләр дә, гаиләләреннән ычкынып, барыбер ирек рәхәте кичерәләр.

Кичләрен алар, киң өстәлләр артында сыра эчә-эчә, кочакланышып чайкала-чайкала, кыю студентларның җилле һәм чая җырларын җырлыйлар. Ә Фридрихсыз аларның җыры чиле-пешле чыга, чөнки аларны ул оештыра, аларга дирижерлык итә иде.

Аннары ул сиздерми генә инглиз, француз, швед, португал газеталары яткан өстәл янына барып утыра. Фридрих аларны җиңел укый. Ләкин иптәшләре аны яңадан чакыра башлыйлар.

— Фред! Кил инде безнең янга. Кечкенә Мари турындагы теге җыр ничек башлана әле ул?

Фред янә алар янына килеп утыра, алар яңадан җырлыйлар, бераздан Фридрих Америкага бер партия дуңгыз бот ите — окорок җибәрү вакыйгасын сөйли. Җибәрүчеләр ит кисәкләре арасына: «Унике окорокны күселәр ашаган» дигән язу салалар. Ә товарны кабул итеп алган кеше ул күселәрнең контораның яшь хезмәткәрләре икәнен башына да китерми, әлбәттә.

Бу кызык вакыйгадан барысы да рәхәтләнеп көләләр.

Сәгать унберенче яртыны суга, таралышырга, өйләргә кайтырга да вакыт җиткән.

Фридрих та кайтып китә. Ул изге Мартин чиркәвенә таба юл тота. Пастор йорты шуннан якын гына. Ишекне шыгырдатмаска тырышып, ничек кенә сак ачса да, хезмәтче кыз барыбер ишетә, бүлмәсеннән башын тыгып, пансионерның бәйрәмчә кыяфәтен күреп, шаяртып, аңа бармак янап кала.

Фридрих үз бүлмәсенә кереп бикләнә, төннәр җылы торганга, тәрәзәне ачып җибәрә, укырга йә Фриц Греберга хат язарга утыра. Хатны ул борынгы грек һәм латин телендә башлап, хәзерге заман Европа телләренә күчә-күчә, сигез телдә яза.

Иртәнге җидедән тугызынчы яртыга кадәр ул тагын бакчада эскәмиядә китап укып утыра. Аннан тиз-тиз генә кофе эчеп ала да конторага чаба.

Консулга килгән хатлар арасында ул әтисенекен дә күрде.

Консул аны Фридрих алдында конторада укыды, соңыннан, елмаеп, башын чайкап куйды.

— Без барыбыз да шундый инде,— диде ул,— буржуа булып өлгермибез, аристократ булып күренәсебез килә башлый... Әтиегез сезгә ат сатып алырга һәм атланып йөрергә өйрәнергә киңәш бирә. Барлык чыгымнарны ул үзе түләргә риза. Мин Виллига әйтермен, ул сезгә ат сайлап куяр.

Лейпольдның эре кыяфәтле егерме өч яшьлек тәкәббер улы Вилли Фридрихка атларны Деркхимның туганыннан алырга киңәш бирде.

— Ул Деркхимның безнең конторада эшләгәнен белә, алдарга җөрьәт итмәс.

Атка атланып йөрергә аны Вилли өйрәтә башлады. Беренче дәрес күңелсез тәмамланды. Фридрих, кыюлык күрсәтмәкче булып, ат абзары янына чаптырып килде һәм атын кинәт туктатты. Ат бөтен көчкә чабып килгән юлыннан кинәт туктады да аның өстендәге җайдак җыелып торган пычрак суга мәтәлеп төште. Ярый әле, Везер якында гына иде. Бәхеткә каршы, су буенда кешеләр дә бик аз иде.

Икенче көнне атлар хуҗасы Фридрихка карт бия тәкъдим итте, ләкин Фридрих яңадан кичәге йөгерек атны сайлап алды.

Ике якшәмбе буена ул ат өстеннән төшмәде. Һәм, ниһаять, атта бик әйбәт йөрергә өйрәнде, Вилли хәтта гаҗәпләнә калды:

— Хәзер менә дигән җайдак булып җиттегез!

— Ә өйрәтүчесе кем соң аның! — дип көлеп җибәрде Фридрих.

* * *

Бременга Барменнан шундый ук практикант Рихард Рот килде. Аның этисе дә фабрикант икән һәм улын сәүдә эше буенча практикага, тәҗрибә тупларга җибәргән.

Һәрвакытта да шат күңелле һәм күндәм егет клубта Фридрихны күрүгә куанып бетә алмады һәм аның кочагына ташланды.

Якшәмбе көнне иртән алар, атка атланып, Бремен Швейцариясенә экскурсиягә барырга сүз куештылар.

Иртән Фридрих Шлейермахер китабын ачып укырга тотынды. Китапның беренче юллары ук аның игътибарын үзенә җәлеп итте, ләкин иркенләп укырга вакыт тар, юлга җыенырга кирәк иде.

Бременда яшәүче хәлле кешеләрнең барысы да якшәмбе көнне шәһәр читенә юнәлә. Кайсы коляскаларның тәрәзәләре, кайсының өске каплавычлары ачып куелган.

Анда ханымнар һәм буй җиткән кызлар утырып бара. Янәшәләрендә, егетләнеп, җитез җайдаклар атларын биетәләр. Аларны кичәге коммерсантлар һәм сәүдә хезмәткәрләре дип кем әйтер?

— Фридрих, сез ат өстендә бик җайлы утырасыз, мин алай булдыра алмыйм,— диде Рот.

Ротның узган ел да атта йөрергә өйрәнгәнен искә алганда, бу сүзләрне ишетү Фридрихка күңелле иде.

— Акрын гына сулга борылып карагыз әле, зәңгәр коляскадагы яшь кенә бер кыз сездән күзен ала алмый.

Фридрих гәүдәсен турайта төште. Сиңа унсигез яшь, атта да матур утырасың һәм моны үзең дә сизәсең икән, шуның өстенә сиңа яшь кызлар да күз сала икән, кемнең генә күңеле булмас!

Бремен Швейцариясе Фридрихны әллә ни гаҗәпләндермәде. Өстенә сирәк кенә булып тәбәнәк урман үскән ком дюналары иде бу. Алданрак килеп өлгергән кешеләр агачлар арасында пикникка җыелганнар.

Фридрих белән Рот күрше шәһәргә барып килергә булдылар.

Менә алар ашыкмыйча гына сөйләшеп баралар.

— Фрейлигратның хәлләре ничек анда? — дип сорады Фридрих.

— Ә, теге шигырьләр язучы контора хезмәткәреме ул? Сез нишләп аның белән кызыксынасыз әле?

— Ни әйтсәң дә, күренекле шагыйрь һәм безнең шәһәрдә яши.

— Хезмәтен ташлап, башка шәһәргә китәргә җыена, диләр. Тик нәрсә хисабына яшәргә уйлыйдыр ул — башыма сыймый. Башка берәү булса, ул урынга ябышып ятар иде.

Фридрих әдәбият турында Рот белән башка сүз кузгатмады.

Офыкны томалап, өскә кара болыт күтәрелгәндә шәһәргә ерак калмаган иде инде. Коляскаларда баручылар ашыга-ашыга каплавычларын ябарга керештеләр. Күпләр атларын кире борды. Якында гына күк күкри башлады, коеп яңгыр яварга тотынды.

Фридрихның өстендәге җиңел кием шунда ук манма су булды.

Алар да кире борылып атларын ашыктыра башладылар.

Кайткан чакта Фридрихның киеме берничә кат чыланды, яңадан кибеп тә өлгерде.

— Сәяхәт сәер, ләкин кызыклы булды,— дип көлде Рот, атларны абзарга илтеп куйгач.— Сезнең киемегез әллә ничә мәртәбә чыланды һәм кибеп тә чыкты. Әнә ул хәзер инде коп-коры. Ә минем киемем лычма су.

— Андый хәл була ул, әфәндем,— дип сүзгә кушылды җирән Деркхимның туганы, атлар хуҗасы.— Кеше кайнар йөрәкле икән, шулай була.

Кичен Фридрих үзенең шәһәр читенә ял итәргә чыгуы турында сеңелесе Мариягә хат язды, аннары кулына яңадан Шлейермахер китабын алды.

Автор үзен «иң яңа тарихның алдан күрүче гражданы, яхшы киләчәк өчен баш күтәрүче» дип атаган иде.

Фридрих конфирмация алдыннан менә ни өчен үз-үзен белештерми гыйбадәт кылган икән! Ул чакта Фридрих китапларын, әңгәмәләрен, балаларча шаяруларын, алла белән аралашуга комачаулаучы бөтен нәрсәне онытып, ходайга йөрәге, күңеле белән бирелгән булган икән.

Тора-бара тапкыр, зирәк уйлары аның аллага ышануын тагын читкә кактылар. Бигрәк тә соңгы айларда, Штраус китапларын укыганнан соң.

Фридрих яңадан таң атканчы укыды, һәм кешеләр, уйлар, дини аң дөньясындагы бөтен нәрсә яктырып китте. Ерак җирләрдә яшәүче хайваннар, Саксония короле консулы Лейпольдның тормышы, һәр тузан бөртеге, агач яфрагы һәм җемелдәп янган йолдыз — бөтен дөнья хәзер аның өчен бик гади, ачык, мәгънәле һәм аңлаешлы иде.

Кешенең дөньясы яктырып киткән, үзен бөтен галәм — күк һәм җир белән кушылгандай тойган бәхетле минутлары була.

Шлейермахер да нәкъ шул турыда яза бит.

Алланы фән дә, сәнгать тә аңлатып, төшендереп бирә алмый. Иксез-чиксез һәм мәңгелек дөнья белән кушылган минутларында гына кеше иман китерә, алланы йөрәге, табигый сизгерлеге белән төшенә.

Изге дини китапларның һәр сүзенә ышанасыңмы яисә алла юк дип саныйсыңмы — анысы әһәмиятле түгел. Алла һәр кешенең йөрәгендә, яхшылык һәм мәхәббәт кебек игелекле хисләрендә яши.

Фридрих ван Хаар бабасының аңа, әле дүрт кенә яшьлек кешегә: «Алла шәфкатьле, ул матурлыкны һәм яхшылыкны ярата»,— диюен исенә төшерде.

Бабасының да, Шлейермахерның да алласы бер үк булган, күрәсең.

Иртән, инде шәмнең кирәге калмагач, собор түбәсе, бакчадагы агач башлары, бүлмә таң нурларыннан балкып киткәч, Фридрих Фриц Греберга хат язды:

«Моны язганда минем күзләремә яшь килә. Мин тирән дулкынлану хисе кичерәм, ләкин мин һәлак булмая-

чагымны сизәм, мин бөтен йөрәгем белән аллага омтылам һәм аңа борылып кайтачакмын...»

Фридрих, язган хатын укып чыкты да, конвертны ябыштырды. Күңеле бушап калгач, аңа җиңел булып китте. Ул йокларга ятты, әмма күзенә йокы кермәде.

Әле ярый, көндез эш аз булды. Төшке аштан соң ул өскә, складка менеп, җитен тукыма тутырган әрҗәләр арасында, гамак эченә кереп, черем итеп алды.

Кичен клубка барганда ул төнлә укыган битләрнең мәгънәсен бик аз хәтерләвен аңлады.

Бер уйлап карасаң, бик сәер килеп чыга — Инҗилдә ул үзе үк дистәләрчә каршылыклар тапты. Әйтик, әгәр Иосиф Христосның атасы түгел икән, нишләп аның шәҗәрәсе — нәсел тарихы шулкадәр җентекләп сурәтләнгән соң? Инҗилнең һәр сүзе — алла сүзе бит. Алла да шулай буш сүз сөйли ала микәнни?

Ә иң мөһиме — христианнарның үз диннәрен мәхәббәт дине дип атаулары. Бу үзе үк кешеләрне коточкыч мыскыл итү. Алар дине буенча кешеләрнең униан тугызы мәңгелек газапка дучар ителгән. Хәтта икеләнүчеләрне, аллага үз сукмаклары белән баручыларны да тәмуг көтә. Менә сиңа мәхәббәт дине!

Клубта ул кыздырылган ит, бәрәңге һәм яшелчә сорап алды, сыра эчә-эчә шуларны ашады. Күршедә утыручы яшьләр компаниясе чакырганга да игътибар итмәде, аларга елмаю белән генә җавап бирде дә өйгә кайтып китте.

Нәрсә соң әле бу? Кем хаклы? Штраусмы әллә Шлейермахермы?

Динне акыл белән анализлап буламы? Әллә ул хискә генә буйсынамы?

Бу сораулар, бу шикләнүләр хәзер аны көне-төне газаплый иде.

Ул яңадан, элеккечә үк, хакыйкатьне таба алмаудан гаҗиз булып, йодрыкларын йомарлады. Кайчакта дога кылды, ходайдан үзен дөрес юлга чыгаруын сорады, соңыннан үзеннән-үзе көлеп йөрде, яңадан аллага мөрәҗәгать итте.

Аны борчыган сорауларга чиркәүдә пастор да, якын дуслары да, әтисе дә — беркем дә җавап бирә алмый иде. Үз сорауларына ул бары тик үзе гомерлеккә һәм туры җавап табарга тиеш иде.

Фридрих Гуцковның «Телеграф»ына халык иҗаты турында «Зигфрид ватаны» дигән мәкалә язды, якшәмбе көнне атка атланып Рот белән яңадан шәһәр читенә

чыкты. Кичен Везерда су коенды. Ләкин жылы суда йөзеп барганда, кулларыннан су өстенә тамган, шәфәкъ нурларыннан алтын төскә кергән авыр тамчыларга карап сокланганда да аның башында һаман газаплы, йөрәкне һәм башны сызлата торган уйлар кайнашты: кайсы якны сайларга, ике тәгълиматның кайсын кабул итәргә? Штраусныммы әллә Шлейермахерныммы? Кайбер көннәрдә аңа инде ике юлның берсен сайлагандыр кебек тоела иде. Моннан соң инде ул һич тә икеләнмәячәк! Тик берәр көн узамы-юкмы, аның башына кабат дулкын-дулкын булып яңа уйлар килә, искеләре дә бирешми, алар арасында көрәш башланып китә. Күңелендә капма-каршы идеяләр, уйлар, хисләр көрәшкәндә аеруча читен була икән шул.

Ә аның ике якның берсен тизрәк сайлыйсы килә иде. Ниһаять, әчке көрәштән бөтенләй гаҗиз булгач, гакыл җиңеп чыкты.

Баштарак моны үзе дә аңламый йөрде, күңеле белән генә шәйләде. Ә инде иркенрәк яши, үткенрәк уйлый башлавын бераз соңрак аңлады.

Штраус мәкаләләрен ул кабат-кабат укыды, һәм аңа үзенең әле күптән түгел генә баш калкыткан шикләнү-ле уйлары көлке тоела башлады.

Монда бит инде барысы да диярлек әйтелгән ләбаса! Калганын башы аллага фанатикларча ышанудан миңгерәмәгән һәр кеше үзе төшенә ала.

Без табындагы шикәребезгә кунган чебенне дә газапларга тиеш түгел. Ә алла аңсыз рәвештә ялгышкан кешене дә мең, ун мең мәртәбә кансызлык белән мәңгелек җәзага тарта ала!

Фридрих бала чагында ук алланың рәхимсезлегенә юкка гына гаҗәпләнмәгән икән. «Кеше иректе булып туа, ул ирекле!» — дип язды Фридрих Фриц Греберга.

* * *

Август якынлаша, Бременда тора башлаганга бер ел тула.

Якшәмбе көнне, үзәк мәйданга таба барганда Фридрих барабан тавышы ишетте һәм көн саен парадка тезелүче япь-яшь гвардиячеләрне күргәч, шушы ук марш уйналганда әтисе белән бу шәһәргә беренче мәртәбә килеп керүләрен хәтерләде.

Моннан бер ел элек ул атаклы шагыйрь булырга теләде. Ул вакытта аңа 17 яшь иде, һәм үсмер егет үзендә

бөек, серле, куәтле көч барлыгын тоя иде. Ул көч әле дә бетмәгән, Фридрих аны һәр мизгелдә сизеп тора. Ләкин хәзер инде ул кичәге укучы, Гримм брошюрасына очраклы рәвештә юлыгып, аны тын да алмыйча шунда ук, китап кибетендә үк укып чыккан беркатлы яшүсмер түгел. Атаклы профессорның гаделлек, конституция турында курка-курка гына сөйләгән сүзләре ул чакта аңа бик зур кыюлык булып күренгән икән. Бары тик менә хәзер генә, гасырның төп идеяләре бәрелешен сизгәч кенә ул һәр кешенең кыюлыгын яисә куркаклыгын салкын акыл белән бәяли ала.

Узган ел ул берәр газетада мәкаләләр бастыру турында хыялланды. Ә менә хәзер очраклы газеталарга бер генә сүз дә язмаячак. Хәзер Гуцков аның мәкаләләрен «Телеграф»ына үзе сорый, ә ул журналны бөтен герман дәүләтләрендә укыйлар.

Гуцков үзе дә бик үк кыю егетләрдән түгел. Фридрих инде анысын да аңлый башлады хәзер. Аның кыюлыгы күбесенчә сүздә генә, анда да филистерлык рухына юл кую белән чиратлаша. Тик Фридрих язарга теләгән һәм язган мәкаләләрне бары тик «Телеграф»та гына бастырырга мөмкин иде.

Үз буыны турында кайсы газета яисә журнал менә мондый сүзләр яза алыр иде икән: «Без ирекле дөнья киңлегенә чыгарга, артык саклык күрсәтүне санга сукмыйча, тормышның иң югары таҗы булган батырлык өчен көрәшергә телибез... Безне мәктәп дип аталучы зинданнарга ябалар, мәктәп муштрасыннан азат булуга без гасырыбызның солтаны — полиция кочагына эләгәбез. Уйлаганда — полиция, сөйләгәндә — полиция, җәяү яисә атка атланып йөргәндә — полиция...»

«Шуңа күрә яшь вакытта һәм күкрәкләребездән ялкынлы көчебез ташып торганда ирек өчен көрәшик; кем белә, картлык килгәч, без моңа сәләтле була алырбызмы, юкмы»,— дип язды Фридрих үзенең икенче бер мәкаләсендә. Һәм Гуцков моны да бастырып чыгарды.

Ганзейның бик зур Бремен шәһәрендәге Лейпольд фирмасының яшь практиканты конторчы Энгельсның башында нинди бөек идеяләр кайнаганын әлегә хәтле беркем дә белми иде.

Аның белән бергәләп сыра эчү, атка атланып сәйранга чыгу, җырчылар академиясе хорында борынгы җырлар җырлау — рәхәт тә, күңелле дә. Ул һәр җирдә игътибар үзәгендә. Тик менә клубта аның бик күп телләрдә газеталар укуын һич аңламассың. Йокларга да

бик соң ята — шәмгә акча кызганмый, күрәсең. Аннары, ул әллә нинди китаплар да укыштыргалый икән, диләр. Ә ул китапларда төрле уйдырмалар һәм зарарлы фикерләр тулып ята, имеш.

* * *

Көзен ул яңа нәрсә белән мавыгып китте. Атнасына дүрт мәртәбә,— кайвакыт төшке аш алдыннан, кайчагында кичен,— фехтование залына йөри башлады. Зал конторадан берничә урам аша урнашкан. Аның тәрәзәләре турыннан үткәндә Фридрихның колагына кылыч тавышлары килеп керә һәм ул, үзе дә сизмәстән, адымнарын тизләтә төшә.

Фехтование курткасын ул дулкынланып, ашыга-ашыга кия. Битенә маска, кулларына перчатка киеп ала һәм партнерларын алыштыра-алыштыра көрәшә.

Баштарак аңа барысыннан да эләгә иде.

— Сез яхшы хәрәкәт итәсез, ләкин кисկенлек җитми,— ди аңа Наполеон сугышларында катнашкан, йөзендә яшь чагыннан ук бик күп дуэль эзләре калган карт укытучы.— Удар көтелмәгәндә булсын дисәң, ул күз ачып йомганчы ясалырга тиеш.

Фридрих конторада үзе генә калганда да, иртә-кичен үз бүлмәсендә дә күнегүләр ясый башлады.

Консул Лейпольд бу мавыгуга елмаеп карады: яшьләр, көчне каядыр куярга кирәк бит.

— Минә элек, ичмаса, дуэльләр була торган иде,— дип тә куйгалады ул.

Улы Виллины да консул Фридрих белән фехтование залына җибәрде. Ләкин Вилли салмак хәрәкәтле, өстәвенә партнеры һөҗүм иткәндә аның юкка да ачуы чыга иде.

* * *

Рождество якынлаша. Көтмәгәндә аяз, салкын көннәр килде. Күк йөзе чиста, иксез-чиксез. Аның биек гөмбәзенә кунаклаган кояш исә салкын да, кечкенә дә, якты да булып күренә.

Әллә каян килеп, озаклап яуган яңгырлардан соң бөтен нәрсә боз белән капланды. Агачлардан, өй түбәләреннән, фонарь баганаларыннан боз сөңгеләре асылынып төште. Везерның тип-тигез, шома бозы өстеннән ти-

мераякта шуып күрше шәһәрләргә кадәр барып була дигән сүзләр китте.

Фридрих тимераяк сатып алырга дип кергәч, кибет хуҗасы аңа:

— Сез бүген сиксәненче кеше. Бездә күптәннән инде мондый салкын кышның булганы юк иде. Шушындый һава тагын бер генә көн торса да, минем сатарлык бер генә әйберем дә калмаячак,— диде.

Бәйрәм алдыннан Фридрих пасторга дуңгыз суярга булышты.

Пастор хатыны Фридрихка бүләк итеп ирекле студентларның яраткан төсе — кара, кызыл һәм алтын төсендәге җепләр белән янчык чигеп бирде. Ә кызы шундый ук җепләр белән трубка өчен чук ясады.

Егерме яше белән котлап, күптән түгел әнисе бүләк иткән Гёте әсәрләре җыентыгын укып, Фридрих үзенең бүлмәсендә трубка тартып ята иде.

...Кинәт кенә шәһәрне су баса башлады. Әүвәл күк йөзен болытлар каплады, аннан җепшек кар һәм кар катыш яңгыр яварга тотынды.

Везерда су күзгә күренеп артты. Тимераякта шуарга теләүчеләр юкка чыкты. Алдан күрүчән пастор Фридрихтан подвал тәрәзәләрен томалауны үтенде. Алар бөтен кич буе шул эш белән шөгыльләнделәр.

Иртән конторчылар нәкъ елга кырына салынган бер йортта чәй эчәргә җыелганнар иде. Коточкыч китереп бәрүдән йорт кинәт дер селкенде, стена шатырдап ярылды һәм аны бик зур боз тишеп керде, шарлавык булып бүлмәгә су ага башлады. Көнозын шәһәр буйлап, хатын-кызларны, балаларны коткарып, көймәләр йөзеп йөрде. Фридрих бүлмәсе дә су астында калды. Һәм консул аңа вакытлыча үзенең йортына күчеп торырга тәкъдим итте.

Берничә сәгатьтән Фридрихның консулга ник кирәк булганлыгы беленде. Күрше йорт подвалын су баскан һәм ул консул йортының подвалына да саркый башлаган. Ә анда бәрәңге, ром тулы мичкәләр һәм шәраблар коллекциясе саклана икән.

Вилли белән Фридрих дүрт көн буена подвалдан насос белән су суырттылар. Төнлә ашарга аларга колбаса, бик күп итеп тәмле Гамбург ите һәм берничә шешә рейн шәрабы калдыралар.

Төн урталарыннан соң берәр сәгать узгач йокы килүе аеруча көчәя: Фридрих, йокламасын дип, Виллига төрле көлкеле хәлләр сөйли яисә бер үк сүз һәм фразалар

немец теле диалектларында, голланд һәм португал телләрендә ничек яңгыравын әйтеп күрсәтә.

Вилли, мыш-мыш килеп, тыңлап тора, аннары кинәт кенә аның күз кабаклары кысылып кала, башы өстәлгә салынып төшә. Ләкин ул, сискәнеп, шунда ук уяна һәм кунакчыл хуҗа булып, Фридрихны кыстарга тотына:

— Фред, син аша, эти бу ризыкны безнең икебезгә дип калдырды бит.

Зур корабль насосы белән су кудырганда ул тиз арый, тыны кысыла, тик насосны берүзең эшләтеп булмый ич инде. Шуңа күрә, аңа ял бирер өчен, Фридрих та туктап тора.

— Күршеләр ачкычларын юкка гына безгә калдырмый киткәннәр. Алар базындагы суны без өч-дүрт сәгать эчендә суыртып бетерер идек тә, монда да коры булыр иде.

— Син ни сөйлисең, Фред, алай һич тә ярамый! — ди куркып калган Вилли.— Әгәр аларның бер-бер әйберләре югалса, этигә акча түләргә туры килер иде.

Алар подвалдагы суны нәүбәттәге суыртуларыннан соң ике шәм яндырып, шәраб эчеп, ит ашап, диванда ял итеп утырдылар.

— Син этиеңне яратасыңмы? — дип сорады кинәт Вилли.

— Аерым яшәгәндә,— дип елмайды Фридрих.

— Әйе, сиңа җиңел... Этиең сине аңлый һәм үз янында тотмый...

— Мин алай ук дип әйтмәс идем,— дип җавап бирде Фридрих.

— Ә мин узган ел Америкага китәргә әзер идем. Акчаны беркайда да эшкә андагыча файдалы итеп җигеп булмый,— диде Вилли, хыялга бирелеп.— Үз эшең булу этиеңә компаньон булып йөрү түгел инде ул. Аз гына капиталым булса да китәр идем мин.

— Ә капиталсыз?

— Син нәрсә, шаяртасыңмы әллә? — Вилли хәтта куркып китте.— Капиталсыз мин кем?

— Миңа синең этиең ноябрьдә Америкага китүче судного барып килергә кушкан иде. Судно эмигрантлар белән шыгрым тулы иде. Коточкыч күренеш! Трюмда берничә катлы койкалар. Барысы да бергә йоклыйлар. Һава юк, кысан.

— Хәерчеләр хәерчелекләрен кая куйсын инде? — диде Вилли, кулын селтәп.— Биредә сукбай икән, анда да сукбай булачак. Безнең кебек төпле, җитди яшь егет-

ләр барса, мин аңлар идем әле. Кайчан булса да эти тезгененнән барыбер ычкыначакмын,— дип өстәде ул, яңадан үз уйларына бирелеп.

— Алар азатлык һәм ирек эзләп бара.

— Азатлык? — Вилли гаҗәпләнеп калды.— Ирек кешене боза.— Ул моны ышаныч белән әйтте һәм зур гына бер телем колбаса кисеп алды.— Эшләсен өчен эшчегә хуҗа кирәк. Әгәр ирек бирсәң, ул бозылачак һәм эшләмәячәк.

— Азатлык турында хыялланам дип син үзең әйттең түгелме соң?

— Кем? Минме? Мин үз эшем турында хыялланам. Ә ирекнең миңа кирәге юк.

Су яңадан күтәрелә башлады, аны тагын суыртырга кирәк иде.

Икенче кат ял иткәндә Вилли:

— Ә синең яраткан кызларың булганы бармы? — дип сорады.

Фридрих аңа Гёте шигыре белән җавап бирде:

— «Мәхәббәтемне мәңге үзем белән йөртәм...»

— Минем дә бар иде, тик хәзер аның белән ара өзелде.— Вилли көрсенеп куйды.— Мәңгегә. Шулай да, үзем бер урам буйлап атлыйм, ә аякларым аның урамына тарта.

— Алайса, ник бетте дисең? — Фридрих гаҗәпләнә калды.

Вилли аңа бик җитди һәм мәгънәле итеп карап алды да:

— Беркемгә дә әйтмисеңме? — диде.

— Юк,—Фридрих елмаеп куйды.

— Хатыңда да беркемгә дә язма. Бүген Барменда ишетелгән гайбәтне бер атнадан Бременда талкый башлыйлар...— Вилли тын алды да:— Мин ярәшелгән кеше,— диде.— Кыяфәте эре булса да, үзе бик күңелсез иде ул.

— Күптәнме? — дип сорады Фридрих, исе китеп.

— Хәтерлисеңме, эти кунаклар җыйган иде. Ярәшү шул иде инде. Тик кара аны, беркемгә дә ләм-мим,— диде ул яңадан.

— Кәләшеңне мин беләмме?

— Юк. Мин үзем дә аны ике мәртәбә генә күрдем. Ярыйсы гына үзе, чибәр. Аның этисе Шток-Мейер, Гамбург фабриканты.

— Ни өчен Шток? Бу нинди фамилия була инде: Таяк-Мейер?

— Аңа шундый кушамат кушканнар. Чөнки ул тростьлар[1] ясаучы фабрика хуҗасы. Фабрика аңа зур табыш бирә.

Фридрих этисенең лак белән буялган кара таягын исенә төшерде. Бәләкәй чакта этисе аны шул таяк белән куркыта да иде. Фред чак кына көлеп җибәрмәде: киләчәктә шул тростьларны ясаучы кеше белән очрашырмын дип башына да китермәгән иде.

— Аңа унҗиде яшь,— дип пышылдады Вилли. Әйтерсең аларны кемдер тыңлап тора иде.— Ул әле хәтта конфирмация дә узмаган. Шуңа күрә сиздермәскә кирәк. Ә пасхада рәсми төстә игълан ителәчәк. Ул этисенең бердәнбер кызы. Әтисе карт. Шуңа күрә ашыга да.

— Котлыйм сине,— диде әдәп белән Фридрих.

— Рәхмәт.— Вилли да җитди итеп җавап бирде.— Кемгә нәрсә бит. Син менә китаплар укырга яратасың, ә минем үз эшемне булдырасым килә.

* * *

Ә Фридрих берничә ай инде Гегельга тартыла иде. Бу аңлашыла да, чөнки Штраус та үзен Гегель шәкерте дип атый.

Башта Фридрих Фриц Греберга, пунш эчә-эчә, философия патшасы әсәрләрен җентекләп өйрәнергә җыенуын язды.

Бу шаяру иде, әлбәттә. «Тарих философиясен» дә, «Рух феноменологиясен» дә пунш эчеп укып чыгып булмый — капма-каршы фикерләр тирәнлегендә буталып бетүең бар. Греберлар исә моны чынга алдылар.

Аларның җавап хатлары курку хисе белән сугарылган иде. Алар алладан Фридрихны коткаруын ялвардылар. Фридрихтан зарарлы китаплар укуын ташлауны үтенделәр, Штрауска, «Яшь Германия»гә, «Телеграф»та басылган Фридрих мәкаләләренә нәфрәтләрен яшермәделәр. «Син карта уйнасаң яисә бордельләргә йөрсәң, яхшырак булыр иде,— дип, Фридрих өчен борчылуын белдерде Фриц.— Дога кылсаң, бу гөнаһларны ходай ярлыкар, ә шикләнүләр баткагыннан ходайга әйләнеп кайтучылар бик сирәк бит».

Ә газеталарда тартыш-көрәш барды. Гегель идеяләрен яклап гегелингларга каршы зур акыл ияләре көрәште.

---

[1] Трость — таянып йөри торган таяк. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

Фридрих Бременга килеп урнашкан көннәрдә Галледа приват-доцент Арнольд Руге «Галле фән һәм сәнгать еллыгы» чыгара башлады.

«Яшь гегельчылар һәм әлеге еллыкта катнашучылар дәүләт өчен куркыныч секта, алар шәхси алланы инкяр итәләр, теге дөньяны һәм серле көчләрне кире кагалар, дөньяви рәхәтлекләргә һәм турыдан-туры атеизмга өндиләр». Бу юлларны Фридрих дини газеталарда укыды һәм шунда ук ул журналны сатып алырга кибеткә китте.

Берничә көн элек ул, Берне һәм Гуцков томнарын сатып алып, яшертен генә Барменга Бланкка җибәргән иде.

— Сезгә һаман гауга куптаручы китаплар гына табып бир икән,— дип, башын чайкап куйды теге аксак кибетче.— Үткен язалар приват-доцентлар. Тынгысыз кешеләр.

Бер караганда, «Еллык»тагы мәкаләләр тормыштан ерак тора кебек. Руге да, Бруно Бауэр һәм башкалар да үзләренең остазлары философ Гегель фикерләрен өйрәнәләр һәм үстерәләр кебек.

Профессор Гегельны үзе исән вакытта ук кешелек дөньясының бөек акыл иясе дип атадылар. Тормышта ул гади бер филистер, фәндә — хакыйкать эзләүче кыю кеше иде. Тормыш һәм фән очрашканда, кызганычка каршы, көндәлек интереслар җиңеп чыга иде.

Гегель тәгълиматын король «прусс дәүләте философиясе» дип атады. Моның өчен Гегель прусс дәүләтен камил дәүләт дип бәяләде.

«Тарих тудырган бөтен нәрсә — реаль һәм хакыйкый һәм асылы белән гакылга нигезләнгән,— дип язды философ.— Прусс дәүләтен тарих тудырган, димәк, ул зарур».

Китапның олы фикеренә төшенергә корольнең вакыты җитмәгән, күрәсең. Чөнки ул философның шуннан соң: «Әгәр берәр күренеш һәм хәтта дәүләт системасы да зарур булуыннан туктый икән, ул хакыйкый һәм гакылга нигезләнгән булуыннан да туктый»,— дигән сүзләренә игътибар итүне кирәк санамаган.

Король Инҗил турындагы сүзләрне дә күрми узган. Ә Гегель, изге китап сюжетларын дөньяви әдәбиятның гадәти әсәрләре дип санарга кирәк, ди: гап-гади бу легендаларның аллага ышану белән бернинди дә уртаклыгы юк.

Король күрмәгәнне яшь гегельчылар күрә. Алар укытучылары язган китапларның төп асылы — эзләнүләр һәм уйланулар, тынгысызлык икәнен һәм тормыштагы бөтен нәрсәнең үсештә булуын аңлыйлар.

«Картлач фикер йөртүнең көчле агымнарын ача һәм үзе үк аларга ясалма киртәләр куя, ләкин ул агымнар барлык каршылыкларны юк итәчәк»,— диләр алар.

«Тарих оекларын ямау җитеп торыр инде! — дип өндиләр иң кыюлары.— Тарих — кешене төрле богаулардан азат итү юлы ул».

Политик памфлетларда Берне прусс дәүләтен, корольләрне һәм чиновникларны пыр туздыра.

Яшь гегельчылар теориядә, философиядә бүгенге прусс дәүләте гакылга каршы килә, чөнки ул зарур булуыннан туктады, дип исбатлыйлар. Алар кичекмәстән гакылга һәм иреккә нигезләнгән дәүләт төзергә өндиләр.

Фридрих яңадан Бремен урамнары буйлап йөри, аның башында яңадан заман идеяләре көрәшә, бәрелешә, җиңелә һәм җиңүгә ирешә.

Аның һаман да уй-фикерләрен уртаклашырлык кешесе юк. Шуңа күрә, инде артка калганлыкларын һәм үзен аңламаячакларын белсә дә, гадәт буенча Греберларга хат яза.

Греберлар сирәк җавап бирә. Алар хәзер элекке классташ иптәшләренең хатларын хәтта кулга алырга да куркалар. Язган хатларында исә мәгънәсез фикерләр, ачулы фикерләр тулып ята.

Ахыр чиктә, Фридрих та түзмәде, өлкән Греберга болай дип язды:

«Минем политик карашларымны мәсхәрәләүгә килгәндә, син, политика өлкәсендә төнге калфак, тик кенә торсаң иде. Әгәр сине үзеңнең авылың мәхәлләсендә тынычлыкта калдырсаң (ә син, әлбәттә, үзеңә шуннан да югарырак максат куймыйсың да) һәм бер-бер төрле бәлагә юлыкмыйча, һәр кич саен поп хатыны һәм берничә яшь поп малае белән ваемсыз гына саф һавада йөрергә чыга алсаң, син рәхәттә йөзәчәксең һәм яшәп килгән тәртипләргә каршы чыгучы явыз Ф. Энгельс турында уйламаячаксың. Их сез, геройлар! Ә шулай да сез политикага җәлеп ителәчәксез; тормыш агымы сезнең гамьсез, идиллик патшалыгыгызны басып китәчәк, һәм сез менә шунда кая барып бәрелергә белмәячәксез. Эшчәнлек, тормыш, егетләргә хас батырлык — чын максат әнә шул!»

Тәнкыйтьчеләр аның «Телеграф»та басылган мәкаләләреннән еш кына өземтәләр китерәләр. Фридрих мәкаләләренә «Ф. Освальд» дип имза куя. Тәнкыйтьчеләр ул мәкаләләр авторына әле генә егерме яшь тулганын, әлбәттә, белмиләр.

«Яшь Германия»нең ике шагыйре белән берлектә ул инглиз теленнән Байронның дусты бөек Шелли әсәрләрен тәрҗемә итәргә җыенып, нәширләр белән сөйләшүләр алып бара иде.

Ләкин хәзер, Берне һәм Гегельдан, яшь гегельчылар мәкаләләреннән соң, «Яшь Германия» язучылары аңа торган саен кыюсызрак кешеләр булып күренәләр иде.

Гуцков исә, Ф. Освальдны үз авторларының иң сулы дип санап, аның фикерләрен сак кына төзәткәли башлады.

Соңгы ярты ел эчендә өлкән Гребердан бер хат та килмәде. Ә Фрицтан Фридрих бик ашыгыч кына язылган бер хат алды. Хатында ул, карта уйнап, утыз талер акча оттырганлыгын әйткән, әгәр Фридрих аны якшәмбегә кадәр коткармаса, бу хурлыктан котылуның бердәнбер юлы — үлем генә кала дип язган иде.

Фридрих, кесә төпләрен кырып, бөтен булган акчасын җыеп, элеккеге дустына җибәрде. Ул акчаны алгач, Фриц Ф. Освальдның «Телеграф»та чыккан соңгы мәкаләләрен тетеп салды. Үзенең хатында Фриц: «Ә мин бит син атаклы шагыйрь булырсың, һәм сине король үзе орденнар белән бүләкләр дип шулкадәр хыялланган идем»,— дип язды.

Фридрих моннан рәхәтләнеп көлде.

*«Корольләрдән бүләкләр вәгъдә иткән өчен зур рәхмәт. Аларның бөтенесенең нәрсәгә кирәге бар миңа? Корольнең ордены, алтын табакеркасы, мактау кубогы — безнең көннәрдә хөрмәт түгел, хурлык. Без барыбыз да андый нәрсәләр өчен зур рәхмәт әйтәбез, һәм, аллага шөкер, аларны безгә бирмәс өчен чарасы да күрелгән. «Телеграф»та Э. М. Арндт турындагы мәкаләмне бастырган көннән соң минем муенга тиләләр шөлдере элү яисә аркама ялагайлык мөһере сугу теләге хәтта ахмак Бавария короленең дә башына килмәс. Хәзер кем әшәкерәк, ялагайрак, буйсынучанрак, орденнарны күбрәк шул ала.*

*Мин хәзер ярсып фехтование белән шөгыльләнәм һәм тиздән сезнең бөтенегезне чабып ташлый алачакмын. Соңгы айда минем монда ике дуэлем булды: беренче*

*дошманым мәсхәрәле сүзләрен кире алды... икенчесе белән мин кичә генә сугыштым һәм аның маңгаена өстән аска таба тип-тигез итеп менә дигән билге-эз киртләп куйдым.*

*Хуш. Синең Ф. Энгельсың».*

Бу аның Греберларга язган соңгы хаты булды. Греберлар аңа башка беркайчан да язмадылар. Фридрих үзе дә язмады.

1841 елның пасхасына өч көн кала ул Везер яры буендагы урамнан соңгы кат узды, соңгы кат консул Лейпольд конторасында хатлар күчереп язды, пастор гаиләсендә кичке аш ашады һәм ратуша каршындагы мәйданда парад кабул итте.





## Икенче кисәк

Россиядән китәргә җыенган соңгы көннәрдә Михаил Александрович Бакунин бик күңелсез хәлгә тап булды.

Ул дуслары белән ачуланышып бетте, ә бит үзе аларны Россиянең иң яхшы, иң алдынгы кешеләре дип саный иде.

Бу берничә ай элек мәгънәсез, күңелсез бер очраклы вакыйгадан башланып китте. Ул вакыйга тудырган гайбәтләр Мәскәү һәм Петербург буйлап киң таралды.

Аңа егерме алты яшь иде, һәм үткән гомерен ул уңышсыз дип саный иде.

Аның әтисенең мең җан крестьяны бар иде. Ул вакытта җан исәбенә ирләрне генә кертәләр иде. Ә һәрбер ирнең диярлек хатыны да бар бит әле. Димәк, Бакуниннар гаиләсе тук булсын, зиннәтле киемнәр кисен, кирәкле китаплар сатып алсын өчен аларга ике мең кеше хезмәт иткән дигән сүз.

Ләкин гаиләдә балалар күп булганга, җәмгыятьтә тоткан урыннарын ныгыту өчен, этиләре үзенең улларына дәүләт хезмәтенә керергә кушты.

Ундүрт яшендә Мишель Бакунин, гаиләдән аерылып, Петербургка китте һәм артиллерия училищесына укырга керде.

Беренче көннәрдә үк ул карцерга эләкте.

Коридор буйлап үтеп баручы поручик тәрәзә янында китап укып торган юнкерны күреп алды.

— Сез монда нишлисез, юнкер? — дип сорады ул, җирәнеп.

— Укыйм, поручик әфәнде.

— Укыйсыз? — Поручик гаҗәпкә калды.— Сез нәрсә, укырга өегездә өйрәндегезмени? Ник укыйсыз соң сез?

— Уйларга өйрәнер өчен.— Мишель риясыз гына шулай диде. Поручик аны карцерга озатканга ул аптырап калды.

— Сорарга рөхсәт итегез, ни өчен? — диде Бакунин, тыела алмыйча.

— Нәкъ менә шуның өчен, юнкер. Китап укыганыгыз һәм уйларга теләгәнегез өчен. Монда сез үзегезнең ул зарарлы гадәтләрегезне тиз онытырсыз.

Унсигез яшендә Бакунин офицер дәрәҗәсе алды, әмма башкалар кебек карта уйнау һәм эчүчелек белән шөгыльләнергә теләмәде. Ул башка нәрсәләр — фән, җитди китаплар һәм ирекле, бәйсез тормыш турында хыялланды.

Егерме бер яшендә ул отставкага чыкты, әтисе утарына кайтты, йотлыгып рус һәм Европа илләре язучылары әсәрләрен укыды, аннары исемнәре тиздән бөтен Россиягә таралачак яшь егетләр белән танышты.

Аларның берсе — әдәбиятчы Виссарион Григорьевич Белинский иде. Ул авыр шартларда Мәскәүдә яши иде. Бакунин апасыннан өч мең сум акча алды һәм, аңа әйтми-нитми, ул акчаны, дәваланырга барсын өчен, Белинскийга илтеп бирде.

Икенчесе — Станкевич. Алар бергәләп немец философы Гегель әсәрләрен өйрәнергә керештеләр.

Бакунин, Россиядә беренчеләрдән булып, даһи немец тәгълиматын өйрәнә башлады. Философның чынбарлыктагы бөтен нәрсә — акылга ятышлы дигән фикере аның бигрәк тә исен китәрде.

— Алайса, Россиядәге барлык хәлләр белән килешергә, православный чиркәү һәм патша эшенә турылыклы булырга кирәк.

Үзенең бу уена ул күп кенә дусларын, шул җөмләдән Белинскийны да ышандырды. Белинский аңа заман идеяләре турында «Московский наблюдатель» журналы өчен берничә мәкалә язарга тәкъдим итте.

Бакунин аның теләгән менә дигән итеп үтәде.

Авылдан Бакунин Мәскәүгә китте, анда әле Белинский, әле икенче дусты Боткин янында кунып йөрде. Аның даими тору урыны да, даими эше дә юк иде. Ерак туганы, генерал-губернатор, аңа яхшы хезмәт урыны тәкъдим итте. Бакунин баш тартты.

Дуслары арасында Бакунин бары тик җитәкче генә була ала иде. «Синең авторитетың астында мин ыңгыраша идем»,— ди Белинский аңа, зарланып. Бакунин бөтен кеше дә аныңча уйларга тиеш дип саный, шуңа мәҗбүр итә иде.

Акрынлап аның дуслары белән аралары өзелә барды. «Мишельдән бөтенләйгә аерылдым. Ихтирам итәм, ләкин ярата алмыйм,— дип яза Белинский уртак дуслары Станкевичка,— ...аның претензияләре, малайлыгы, офицерлыгы, оятсызлыгы һәм вөҗдансызлыгы,—болар барысы да аның белән дуслыкны дәвам итәргә мөмкинлек бирмиләр. Ул идеяләрне ярата, кешеләрне түгел, кешеләрне яратмыйча, үзенең авторитеты белән хакимлек итәргә тели».

...1840 елның 29 июнендә пароход Бакунинны Петербургтан Германиягә алып китәргә тиеш иде. Үзенең күптәнге хыялы — Берлинга барып, анда Европакүләм акыл ияләренең лекцияләрен тыңлыйсы килүе турында ул инде берничә ел буена теленнән төшерми иде.

* * *

Чит илгә китәренә өч көн кала Бакунин башкалага килде, элеккеге дуслары белән күрешергә уйлады ул.

Төнге сәгать унбердә Бакунин Панаев янына килде, арткы ишектән генә бүлмәгә керде. Панаев аны салкын кабул итте. Сөйләшкәндә Бакунин уңайсызлана, карашын яшерә, читкә карый иде.

Икенче көнне Белинский квартирасында Катков белән бик күңелсез әңгәмә булды, алар чак кына сугышмый калдылар. Бакунин, куркаклыгы өчен үзен-үзе күралмыйча, Катковны дуэльгә чакырырга мәҗбүр булды. Ә бит ул алар белән, Белинский белән дә, хәтта Катков белән дә кешеләрчә, җылы итеп хушлашырга ничек теләгән иде! Хәтер калган чакларны онытып, соңгы елларда аларны берләштереп торган якты сәхифәләрне генә истә тотыйк, дип әйтергә теләгән иде. Ул елларда Россиядә мөстәкыйль фикер йөртүче кешеләр күп түгел иде. Шуңа күрә вак-төяк аңлашылмаучылыкларны искә төшермичә,

вакытлыча килеп чыккан каршылыкларга игътибар итмичә, бер-берләренә карата бик тә игътибарлы буласы иде дә бит...

Сәнгатьнең асылы һәм максаты, рус халкының язмышы турында сөйләшеп, бәхәсләшеп күпме уртак кичләр, төннәр уздырдылар алар. Очрашкан саен диспут. Өр-яңа философия турында да күп сөйләштеләр, ачуланыштылар, бер-берсенә ризасызлык белдереп, аерылыштылар, яңадан очраштылар. Чөнки төрле, вакыт-вакыт капма-каршы кешеләр булсалар да, әйтик, Белинский, ул бөтен нәрсәгә әхлакый яктан карый, Бакунин фикер ягыннан якын килә,— бөтен Россиядә — иксез-чиксез патша Россиясендә бер-берсенә алардан да якынрак кешеләр юк иде. Әйе, ул вакытта үткен һәм мөстәкыйль фикер йөртүче кешеләр сирәк иде шул. Һәм менә шуларның берсе — Катков Бакунинга атарга тели, ә Белинский, Панаев һәм башкалар моңа теләктәшлек белдерәләр.

Бары бер генә кеше — Герцен гына аңа яхшы мөнәсәбәттә калды.

«Барлык дусларыбыз арасыннан аны Кронштадтка хәтле бер мин генә озата бардым,— дип сөйли соңыннан Герцен.— Пароход Нева тамагыннан чыгуга салкын яңгыр коя башлады. Һәм безнең өскә бик көчле Балтика өермәсе ыргылды. Капитан пароходны кире борырга мәҗбүр булды. Бу хәл безнең икебезгә дә бик авыр тәэсир итте. Бакунин иске зонтлары астында салкыннан дерелдәп торучы солдатларның, таможня хезмәткәрләре, полицейскийлар һәм офицерларның шомлы фигуралары белән тулы яр буеның якынаюын күңелсез генә күзәтә иде. Бу ярларны бик озакка ташлап китәм дип уйлаган иде бит ул. Ходай язган тәкъдир идеме бу, язмышның усал көлүе идеме? Америкага барырга кораблъгә утырганда шундый хәл Кромвельны юлдан туктатып кала. Кромвель «Иске Англияне» ташлап чыга һәм китми калырга сәбәп табылуына эчтән шатланып бетә алмый. Бакунин исә патшалар шәһәрен ташлап китәргә җыена иде. Ах, үз Ватанының чикләрен үтеп чыккан саен, рус кешесенең, инде патша властеннан котылдым, дип уйлап чиксез шатлануын, күзләренә яшь килгәнче сөенүен үзеңә күрергә кирәк шул!

Бакунин пароходтан төшәргә теләмәде. Пароходның яңадан юлга кузгалуын каютада гына көтәргә булды. Мин киттем, аның коеп яуган яңгыр астында кара плащка төренгән озын буйлы зур гәүдәсе һаман әле күз ал-

дымда тора. Судноның алгы палубасына баскан килеш, мин аркылы урамга кереп китәр алдыннан аның миңа соңгы кат эшләпәсен селкүе әле дә хәтеремдә».

* * *

Пароход, ниһаять, кузгалып китте.

Диңгездә Бакунин беренче мәртәбә ирекле сулыш алган көннәр башланды. Аннары юл ыгы-зыгысы, төрле шәһәрләр — Травемюнде, Любек, Гамбург. Аларның исемнәрен әйтүе генә дә нинди күңелле! Ул, диңгез вокзалы янында кучерлар, яшь немец хатын-кызлары, читкә акча эшләргә баручы Бремен балта осталары үзен аңлаганга гаҗәпләнеп һәм эчтән генә шатланып, алар белән бик рәхәтләнеп немецча сөйләште. Аны барысы да — Россиядә булмаган паровоз да, үз дәрәҗәсен белеп кенә йөрүче немецлар да чиксез шатландырды.

Берлинда ул кечкенә генә квартира тапты, китаплар туплады һәм укырга кереште.

Ә аннары Римнан алты яшьлек улы белән апасы Варвара һәм яшь беллетрист Иван Сергеевич Тургенев килеп төште.

Алар Римда уртак дуслары Станкевичның үлүе турында авыр хәбәр алып килделәр.

Бу үлем аларның барысын да бергә берләштерде.

Варварага һәм аның улына алар өченче катта урнашкан ике бүлмәле квартира килештеләр.

Үзләре шуннан ерак түгел генә җирдә бергә тора башладылар.

— Мишель, безгә борынгы телләр өйрәнү белән шөгыльләнергә кирәк булыр,— диде Тургенев.— Безгә эшләргә, кыш буена бик ныклап эшләргә туры килер. Яз көне мин, һичшиксез, Россиядә булырга тиешмен. Ә көзен тагын монда киләчәкмен. Мишель, ә бит сине монда очратуым нинди шәп,— дип кабатлады Тургенев Бакунинга. Тегесе елмаю белән җавап кайтаргач, сүзен дәвам итте:— Син ышанасыңмы, мин энциклопедия башлап җибәрдем. Үземнекен. Анда мин иң мөһим нәрсәләрне генә язып барачакмын. Аның беренче битенә болай дип язып куйдым: «Бакунин белән мин 1840 елның егерме бишенче июлендә таныштым».

Алар университетка язылдылар. Әлбәттә, доцент Вердер лекцияләренә. Аның философия буенча һәм Шекспир, Шиллер турындагы лекцияләрен Берлиндагы руслар бигрәк тә яратып тыңлый иде.

Вердер үзе дә аларда кунакта булды, Гегель турында берничә анекдот сөйләде, ул аны күреп белә икән. Станкевичның үлеме турында ишеткәч, ул кайгырып башын чайкады:

— Йа хода, шундый да акыллы һәм күңелле егет иде ул. Аның белән дус булуыма куанып бетә алмый идем мин.

Бакунин үзенә шундый расписание төзеде:

1) Вердер. Логика. Яңа философия тарихы.

2) Гото. Эстетика.

3) Ватке. Алланы кешегә охшату.

4) Физика курсы.

5) Фехтование һәм атка атланып йөрү.

Вердер өстәмә түләү хакына аларга өйгә килеп тә дәресләр бирде.

Тургенев белән алар бик тырышып шөгыльләнделәр. Көндезләрен китап укыдылар, ә кичләрен, Варвара янында ашап алгач, аның фортепианода уйнаганын тыңладылар яисә өчәүләшеп музыкаль концертларга, операга, театрга бардылар. Аннан тагын газеталарга, китапларга тотындылар. Газеталар, китаплар, брошюралар шулкадәр күп, һәм аларда Россия шартларында уйларга да ярамаган нәрсәләр басыла иде!

— Син, Тургенев, Штраусның менә бу китабын укы әле,— дип кычкыра Бакунин, шатланып.— Ул аллага ышанучы теләсә нинди кешенең карашын астын-өскә китерә. Һәм, ул инде җәмгыятьнең бөтен катлауларында кискен үзгәрешләр китереп чыгарды, дип сөйлиләр.

Берничә көн үткә, Бакунин инде нинди дә булса берәр журналга соклануын белдерә:

— Тургенев, тукта, мин сиңа бер генә бит укып күрсәтәм! Ругеның «Еллыклары» — кеше фикеренең дәүләт законнары богавыннан азатлыгы ул. Бөек акыл ияләре бу яшь гегельчылар, мин сиңа әйтим! Менә шулай уйларга һәм яшәргә кирәк.

Язын Тургенев китте.

Ә көз көне Вердер, Берлинга күренекле философ, Гегельның дусты һәм беркадәр остазы да булган профессор Шеллинг килә, дип хәбәр итте.

Шеллинг лекцияләренә Бакунинның барлык таныш студентлары да язылырга теләк белдерделәр.

* * *

Фридрих өйләренә кайтты, һәм берничә көннән соң ук инде аның эче поша башлады.

— Элиза, карагыз әле, нинди ир булган безнең улыбыз! — дип шатланды әтисе.— Ә мыеклары! Ул әле һаман мыек җибәреп йөри бит. Мыегыңны кырып ташларсың, ә хәрби хезмәттән без сине алып калырбыз. Кирәкле кешеләр белән мин үзем сөйләшермен.

— Фред, син арыгансыңдыр, кадерлем. Бүлмәң өстә, сине көтә,— диде әнисе.

Бүлмәдә бөтен нәрсә искечә: әйтерсең өч ел узмаган да. Әйтерсең Фридрих аннан кичә генә чыгып киткән. Тик ул кечерәебрәк калган шикелле күренә.

— Консул Лейпольд, нигездә, синнән канәгать, эшне пөхтә эшли иде, дип яза,— диде әтисе, аның янына менгәч.— Бертуктаусыз нинди китаплар укыдың соң син анда?

Бусы инде пастор Тревинарус хәбәре. Әтисе бала чактагы шикелле аның артыннан күзәтү оештырырга җыенамы әллә?

Фридрих иңнәрен сикертеп куйды:

— Төрле фәннәр белән шөгыльләндем.

— Монда кайсыдыр үзенең журналдагы мәкаләләре белән бөтен шәһәрне ду китерде. Синең дусларыңның берәрседер әле, мөгаен.

Әтисе «Хатлар» белән кызыксына иде.

— Нинди мәкаләләр ул? — дип гаҗәпләнгән булды Фридрих.

— Мин сиңа аларны соңрак күрсәтермен. Алар турында мин соң гына ишеттем. Биш бәясенә сатып алырга туры килде.

* * *

Икенче көнне Фридрих Клаузен янына барды.

— Ә хәтерлисезме, Фридрих, мин, Фрейлиграт дан казаначак, дигән идем. Хаклы булганмын бит. Күрегез әле, Шюкking белән берлектә Вестфалия турында нинди шәп альбом чыгарган ул. Король аңа пенсия бирә, диләр. Король пенсионеры булудан да мактаулырак эш юк! Ә сез? Сез ни белән мәшгуль, Фридрих? Университетка өмет юкмы инде?

— Хәрби хезмәткә китәчәкмен.

— Әтиегез килешә алмасмы икәнни? — дип гаҗәпләнде Клаузен.— Бик күпләр, сөйләшеп, бармый калалар, дип ишеттем мин.

— Мин үзем барырмын, мөгаен. Ни итсәң дә, хәрби хезмәт коммерция түгел инде.

— Ә шигырьләр, шигырьләр язасызмы соң? Мин хәзер сезгә бер китап күрсәтәм, тик моны беркемгә дә сөйләмәгез...— Ул әллә кайдан, латин телендәге томнар артыннан Гуцковның «Вали» исемле китабын алды.

Аны Фридрих та Берне китабы белән Бланкка җибәргән иде. Шул китап булгандыр әле ул, мөгаен.

— Бик куркыныч китап. Мин аны аста, яшереп кенә тотам. Беләсезме, әдәбиятчыларның «Яшь Германия» дигән оешмасы бар. Әлеге Гуцков аларның иң сулы. Үзенең «Телеграф»ында бик кыю мәкаләләр бастыра ул! Ләкин сезнең аларны укымавыгыз хәерле, сез инде алардан ерак хәзер. Ә мин бер саннарында үзем турында язгач укый башладым.

Фридрих көлеп җибәрүдән чак кына тыелып калды. Кайчандыр аңарга да Гуцков бөтен Германиядә иң кыю, иң сул кеше булып күренгән иде. Ә «Телеграф»ның ул саны, мөгаен, Фридрихның «Хатлар»ы басылган сандыр әле.

— Ә минем эшләр һаман искечә. Балалар укытам. Греберлар, Плюмахерларны — барыгызны да яхшы хәтерлим мин. Дөрес, сезнең түгәрәк кебек түгәрәк хәзер юк инде. Бәлки, киләчәктә булыр, әлегә юк.

* * *

Фридрихның күп кенә классташлары әтиләренең кече компаньоннары булып инде конторапарда эшлиләр иде.

Фридрих Бланк белән генә берничә мәртәбә күреште.

— Ә Греберлар икесе дә бөтенләе белән төнге калфакка әйләнделәр бит! — диде Бланк.— Мин аларга: «Сез Берненың «Французоед»ын укыгыз әле, сезгә шунда ук бик күп нәрсә аңлашылыр»,— дидем. Ә алар миңа: «Әгәр Фридрих безгә, Берне прусс короле властена каршы чыга, дип язган икән, без аны ничек укыйк ди инде? Без корольнең подданныйлары һәм аны хурлаучы китапларны укымаячакбыз!» — дип җавап бирделәр.

Бланк әтисе кушкан йомыш белән Лондонга китәргә җыена һәм моңа бик шатлана иде: «Ниһаять, бу «Диндарлар үзәненнән», шушы Мукертальдан котылып торачакмын. Нормаль кеше биредә эч пошудан бер ел эчендә үләчәк, ә мин гомерем буе газапланам. Әгәр дә синең хатларың һәм китапларың булмаса, мин, бөтенесен ташлап, сукбай һөнәрче яисә матрос булып китәр идем».

Ул Фридрихны фехтование залына алып барды. Аны эле күптән түгел генә ачканнар икән. Бланкның рапираны беренче мәртәбә кулына алуы иде.

Фридрих аңа берничә дәрес бирде.

Фехтование белән ныклап шөгыльләнүче кеше юк иде монда. Фридрих көн аралаш казна акчасын туздырган өчен отставкага чыгарылган һәм судтан көчкә-көчкә генә котылып, укытучы булып эшкә кергән элекке прусс офицеры белән көрәшкәләде.

— Ярый әле, сез килеп чыктыгыз,— дип шатлана иде офицер,— югыйсә бу кошчыклар аркасында мин үзем дә тиздән сарык кебек авыр сөякле, шыксыз булып калачак идем.

Калган вакытын Фридрих бик тырышып чит телләр, тарих һәм философия буенча язылган хезмәтләрне өйрәнеп уздырды.

Әтисе бер-ике мәртәбә аның китапларына күз төшереп алды, берни дә аңламады, ә шулай да аларга ихтирам белән карады.

— Ярый инде, әллә ни файда китермәсә дә, бәлки әле, зарары да тимәс,— диде ул, фәлсәфәгә бирелеп.— Әгәр инде безнең заманда мәгариф барлык кешене үзенә тарта икән, бәлки, ул шулай кирәктер дә.

Әтисе берничә мәртәбә аңа, акча түләп, армиягә бармый калырга тәкъдим ясады. Инде хәзер, конторада эшләсә, күбрәк түләргә дә вәгъдә итте. Ләкин армиядә хезмәт итү коммерция белән шөгыльләнүгә караганда кызыклырак иде.

Фридрихның башына бер әйбәт уй килде. Үз теләге белән баручы булгач, хәрби хезмәт урынын үзе сайлап ала ала ич ул.

Һәм Фридрих Берлинны сайлады.

— Кавалериягә эләгергә киңәш итәм,— диде аңа әтисе,— консул да миңа синең атта яхшы йөрүеңне хәбәр иткән иде. Монда күп кенә егетләр синең оста фехтовать итүеңне дә әйтәләр.

Әтисенең сүзендә Фридрих хәтта горурлык сизеп алды. Ләкин аңарга нинди гаскәрдә хезмәт итү әһәмиятле түгел, иң мөһиме университет иде.

Берлинда, ниһаять, ул үзе соңгы айларда зур кызыксыну һәм дулкынлану белән укыган мәкаләләр авторлары арасына керәчәк ич.

* * *

Этисе белән бергәләп алар ике атнага Швейцариягә һәм Төньяк Италиягә барып кайттылар. Астагы үзәннәрдә кояш кыздыра, зәңгәр күлләр җәелеп ята, тирә-якта яшел таулар күккә сузылган, өстә, аларның түбәләрендә бозлыклар ялтырап күренә иде.

Атка утырып, алар тау өстендәге тавернага[1] кадәр күтәрелделәр.

Этисе отельдә балконда трубка суырып калды, ә Фридрих тар, текә сукмаклар буйлап өскә, бозлыкларга кадәр үк менде. Алардан мәңгелек салкын бәреп тора иде.

Биредә, матур табигать кочагында аны моңсулык биләп алды. Бөтен яшьтәшләренең дус кызлары, иптәшләре һәм фикердәшләре бар. Ул гына һаман берүзе каңгырып йөри, аның гына күңелен бушатырлык, сөйләшерлек кешесе юк.

Отельгә ул кулына эдельвейслар бәйләме тотып кайта иде. Ә Альп таулары бу чәчәкләрне үзләренең түбәләренә менәргә курыкмаган кешеләргә генә бүләк итәләр бит!

Ике атна бик тиз узып китте. Фридрих яңадан Барменда этисе йортында. Хәзер ул, фән белән шөгыльләнү өстенә, әле генә үзе барып кайткан тау өлкәсе турында мәкалә, дөресрәге, юл сәхифәләре язарга утырды.

Хәрби хезмәткә китү көне дә якынлаша бара иде инде.

* * *

Шулай итеп, Фридрих үзе кайчандыр «югарыда утыручы маңка һәм талантсыз романтик-шагыйрь» дип атаган корольгә хезмәт итәргә килде. Король, принц буларак, шигырьләр дә язгалый иде.

Фридрих үзе белән әле күптән түгел генә язып бетергән «Ломбардиягә сәяхәт» кулъязмасын алып килде. Ул аны яшь гегельчыларны үз тирәсенә туплаган «Атеней» журналына тәкъдим итәргә уйлады.

Ул шунда ук уңышка очрады. Үзе хезмәт итәргә тиешле полк казармалары Купферграбенда, университетка якын гына җирдә урнашкан булып чыкты. Армиягә үз теләге белән килгәннәргә аерым квартирада яшәргә

---

[1] Таверна — кечкенә трактир. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

рөхсәт итеәә икән. Доротеенштрасседа, 56 нчы йортның икенче катында ул әйбәт кенә бер бүлмә тапты. Бүлмәнең бер-берсе белән янәшә диярлек өч биек тәрәзәсе бар. Тәрәзәләрдән кояш яктысы мул керә, урамнан извозчик арбалары тавышы ишетелә, күңел күтәренке, кәеф шәп.

Йорт каршында ук извозчиклар тукталышы. Нык бәдәнле бу егетләр иртәдән үк төшереп алалар. Фридрихның өйдән чыгуы була, алар, бер-берсен бүлә-бүлә, аны арбаларына утыртып, күңел ачып кайтырга димлиләр.

Филистерларның тәрәзә өсләренә элгән, кәпрәю һәм ялган патриотизм хисе аңкытып торган вывескалары яныннан елмаймыйча үтеп китеп булмый.

Күрше йортның беренче катында кием тегү мастерское урнашкан. Стенага прусс бөркете, аның астына сюртук үтүкләп торучы тегүче рәсеме ясалган һәм:

— Синең канатларың астында яшәү күңелле, эшләү, үтүкләү рәхәт,— дип язылган иде.

* * *

Килгәннең икенче көнендә Фридрихка укалы мундир бирделәр. Мундирның зәңгәр якасына да укалы кызыл кант тегелгән иде. Шулай итеп, Фридрих прусс короле армиясендә гвардия авыр артиллерия частеның уникенче ротасы бомбардиры булды.

Иртәнге сәгать җидегә ул казармага килә. Сигездән уникенче яртыга кадәр үзе кебек үк армиягә яңа алынган солдатлар белән тантаналы маршка өйрәнә. Аннары авыр туплар янына юнәлә.

Бомбардир итеп иң таза егетләрне генә алалар һәм алар, бар көчләрен куеп, тупның чуен көпчәгенә ябышалар да, аны читкәрәк алып китеп, төзелешен өйрәнәләр, көн саен икәүләп йә өчәүләп каты пумала белән көпшәсен чистарталар. Аннары армия уставы ятлыйлар, тагын стройга тезелеп йөриләр. Бергәләшеп аккургаш савытлардан гади, тупас ризык ашыйлар.

Сәгать биштә һәркемгә буш вакыт бирелә, Фридрих иртәнге җидегә кадәр казармадан квартирасына кайтып китә.

Кайвакыт төнге маршлар оештырыла, мондый чакта аны бөтен кич буе җибәрми торалар иде.

* * *

Үзенең бомбардир киемендә ул «Атеней»га килеп керде. Биредә аны шикләнеп каршы алдылар.

Кыска буйлы, утыз яшьләр тирәсендәге юан редактор аңардан:

— Сезнең, егет, берәр урында басылганыгыз бар идеме соң әле? — дип сорады.

Кулъязмага ул күз дә салмады, аны калын-калын кулъязмалар өелеп яткан өстәлнең бер читенә этәрде.

— Әлбәттә.

— Ә ни өчен хәзер үзегезнең... «Сәяхәт»егезне нәкъ менә безнең журналга алып килергә булдыгыз?— Шушы сорауны биргәндә генә редактор аның кулъязмасының беренче битенә күз төшерде.— Хәзер һәр ике студентның яисә контора хезмәткәренең берсе менә шундый «сәяхәт» яза,— дип өстәде ул, канәгатьсезлеген белдереп.— Безнең журналның бераз гына үзенчәлеклерәк икәнен сез ишеткәнсездер, дип ышанам... Мин моны шуның өчен әйтәм, без сезнең әйберләрегезне бастырсак та, аның сезгә, корольгә хезмәт итүче кешегә уңыш китерүе бик икеле.

Фридрих елмаеп куйды:

— Мин әйберләремне чит фамилия белән бастырам.

Редактор кулъязмага игътибарлырак карап алды:

— Освальд... сезме ул Освальд?

— Мин,— дип, кабат елмайды Фридрих.

— Алайса, «Телеграф»тагы теге мәкаләләр сезнеке? — Редактор сикереп үк торды.— Хәтерлим, соңгысын — Арндт турындагысын да, Иммерман «Истәлекләр»е турындагысын да. Алайса, сез безнең кеше! Ә мин сезне юк-бар белән редакцияләр бусагасын таптаучы яшүсмер дип уйлаган идем... Ә сез безнең партиядән икәнсез! Минем исемем — Мейен,— диде ул, кулын сузып.

— Минем сезнең күп кенә мәкаләләрегезне укыганым бар.

— Менә тагын! Минем һәр мәкаләм бөтен Пруссияне аякка бастыра ич. Иртәгә шушы ук вакытта килегез, мин сезгә кулъязмагыз турында фикеремне әйтермен. Әллә болай итикме?.. Фридрихштрасседагы Гиппель сыра залына килегез. Анда сез мине һәр кич очрата аласыз. Шунда мин сезне берочтан дусларым белән дә таныштырырмын.

Кайчандыр гимназиядә укыганда әдәби-музыкаль түгәрәккә Фридрих белән бергә Плюмахер да йөри иде. Ул да шигырьләр яза иде, хәзер түгәрәкнең элеккеге ике члены белән университетта укый һәм бергә яшиләр дә икән. Фридрих бу кичне алар янына да барды. Алар Фридрихка үзләренең ерак утраулар, андагы сунарчылар турындагы шигырьләрен укыдылар. Шигырьләр Фрейлигратның иске шигырьләренә ияреп язылган иде. Хәзер инде Фрейлиграт та башкача яза, аның әсәрләрендә халыкчанлык идеяләре күбрәк чагыла башлады. Бу турыда Фридрих моннан ике ел элек үзенең бер мәкаләсендә язып та чыккан иде.

— Без сине суллар ягына авышкансың дип ишеттек. Дөресме шул? — дип сорады Плюмахер.

— Әйе, сул, үтә сул мин. Гильотина уены мастеры,— дип шаярды Фридрих.— Әйдәгез, мин сезгә яңа мәкаләмне укыйм. Мин аны әле бүген генә журналга бирдем, ә караламасы үзем белән.

«Сәяхәтләр» караламасын, монда укыр өчен дип, ул үзе белән махсус алган иде. Дусларына аның күптән инде берни дә укыганы юк иде.

Укыганда Фридрих тыңлаучыларга күз салгалады, йөзләренә карап, кулъязманың аларга ничегрәк тәэсир итүен беләсе килде. Аның үзенә тауга менгәндә туган хисләрен һәм дулкынлануын мәкаләсендә төгәл чагылдыра алган кебек тоела иде.

«Күл уртасында Уфнау утравы, Ульрих фон Гуттенның кабере калкып чыга. Азат идея өчен менә шулай көрәшәсе һәм авыр көрәштән соң шулай тыныч кына ял итәсе иде. Моңа ирешкән кешеләр нинди бәхетле! Узган көрәшләр һәм сугышка чакыру авазларын хәтерләтеп, герой кабере тирәсендә яшел дулкыннар шаулый, ә бозга төренгән мәңге яшь великаннар — Альп таулары сакта тора. Һәм бирედә җырларын кабергә чәчәк итеп салып, геройга баш иргә герман яшьләре вәкиле Георг Гервег килә. Ул җырларда яңа буыннарны һәрнәрсәдән ныграк рухландыручы ялкынлы хисләр дөрли. Алар белән нинди һәйкәлләр, статуялар тиңләшә алсын?»

Фридрих укып бетергәч, барысы да бераз тын тордылар, аннары гына Плюмахер әйтеп куйды:

— Әйе, бу чыннан да матур. Язын мин дә Альп тауларына барырга уйлыйм. Фон Гуттен турында мин бераз укыган идем. Ә Гервег? Син аның хакында атаклы кеше турында сөйләгән кебек сөйлисең, ә минем аны укыганым да юк диярлек. Дөресен генә әйткәндә, мин аңа бәйлә-

нешле ниндидер бер җәнҗаллы хәбәр генә ишеткән идем.

— Без дә,— диделәр бүтәннәр дә.

— Гервег Фрейлигратка бөтен яшьләр исеменнән җавап биргән. Хәтерлисезме, Фрейлигратның «Испаниядән» дигән шигырендә мондый юллар бар:

Бу дөньяны шагыйрь партия вышкасыннан түгел,
Мәңгелек биеклегеннән күрер.

— Дөрес, сәнгать аллага мәдхия җырларга тиеш,— дип раслады Плюмахер.

— Ә Гервег менә ничек җавап бирә.— Һәм Фридрих әле күптән түгел генә басылган шигырь юлларын укып күрсәтте:

Безнең гасыр инде әҗәл түшәгендә,
Варислары, әнә, янына килгәннәр.
Үлсен лә! Кайгырмыйк! Бәхетсез халыкны
Корычтай нык куллы партия җитәкләр!

— Ә син ул хаклы дип уйлыйсыңмы? — дип сорады Плюмахер.

— Әйе, ул йөз мең мәртәбә хаклы! Гервег — бүген халык укырлык бердәнбер шагыйрь. Аны Гейне үзе Тимер тургай дип атаган. Ә Фрейлиграт король биргән пенсияне алгач һәм мукләнгән Гейбель белән дуслашкач, Гервег үзенең «Пенсионерлар дуэты»нда алардан моннан да мәсхәрәлерәк итеп көлә.

— Фридрих, син миңа ялгышасың кебек тоела. Мин, Бланк, син — өчәүләп ничек гыйбадәт кылганнарыбызны, алла турындагы әңгәмәләребезне хәтерлисеңме? Ышанып әйтә алам, синең ул Гервегың чиркәүгә дә йөрмидер әле.

— Нинди алланы әйтәсең син? Пиетистлар алласынмы, әллә католиклар алласынмы? Ә бәлки, мөселманнарныкындыр? Алланың монда ни катнашы бар? — Дулкынланудан Фридрих хәтта бераз тотлыга ук башлады.— Фейербахның «Христианлыкның асылы»н укып карагыз, ул әле генә басылып чыкты. Һәм сез бик күп нәрсә аңларсыз. Табигатьтән аерылгысыз кеше,— менә кем алла булырга тиеш.

— Син хаклы түгел, Фридрих.— Плюмахер аңа бик җитди итеп карады.— Син ялгышасың, чөнки сәнгатьнең төп максаты — христиан яхшылыгы һәм матурлык, син табына торган Гервег белән Фейербах мактап җырлаган усал идеяләр түгел.

Плюмахерның сүзен җөпләп, аның иптәшләре дә башларын селкеп утыралар иде.

— Ә сез укып кына чыгыгыз ичмаса!

— Андый китапларны без укымыйбыз,— диде горурлык белән Плюмахер.— Башкаларга да укырга киңәш итмибез.

Фридрих алардан күңелсезләнеп чыгып китте. Аларга нәрсә дә булса исбатлап торуның файдасы юк, алар бер-берсен аңламый иде.

Бүгенге көндә Берлинда ерак туганы, король сарае пасторы Снетлагедан башка бер генә барырлык кешесе дә юк иде Фридрихның. Әмма аның пастор янына барасы килмәде.

* * *

Фридрихның икенче киче дә буш иде. Ул Гиппельның Фридрихштрасседа урнашкан сыра залын эзләп тапты. Монда да ишек өстендә патриотик вывеска эленеп тора иде.

Прусс йөрәге һәм яхшы сыра —
Моңардан һәркем бәхетле була.

Фридрих, ишекне ачып керүгә үк, сигара төтене эчендә егермеләп кешене шәйләп алды. Бу яшьләр сыра кружкалары, эчемлек шешәләре белән тулган агач өстәлләр янында сөйләшеп утыралар иде.

Мейен алар арасында күренмәде.

«Ә бәлки, мин бутаганмындыр,— дип уйлады Фридрих,— аның бит бүтән сыра залы турында әйткән булуы да бик ихтимал».

Шулай да ул бераз көтәргә булды һәм үзенә сыра китерүләрен үтенде.

Нәкъ шул минутта ул үзенең дөрес килүен аңлады, чөнки колагына егетләрнең сүзләре килеп керде.

— Аның белән сөйләшергә карар кылгач, эрцгерцог Австрийский, беләсеңме, нәрсә дигән? «Сезнең белән танышуыма мин бик шат, Фрейлиграт әфәнде. Сезнең «Агасфер»ыгызны мин рәхәтләнеп укыдым».

— Ә Фрейлиграт аңа «Агасфер»ны ул түгел, ә Мозен язганны әйткәнме соң?

— Әйтмәгән.

Икенче бер төркем башка темага әңгәмә куерта иде.

— Дөнья барлыкка килүне борынгы индуслар, беләсеңме, ничек аңлаталар? «Үз-үзенә бикләнгән бербөтен кара нәрсәдән башка яшәеш тә, ас та, өс тә, үлем һәм үлемсезлек тә — берни дә булмаган. Ул ялгызы гына үз

эчендә үзе күпергән, үз-үзенә юнәлдерелгән эшчәнлеге нәтиҗәсендә дөнья барлыкка китергән». Кызыкмы?

Фридрих сөйләшеп утыручыларга борылып карады, тегеләр аңа күз генә төшереп алдылар да әңгәмәләрен дәвам иттеләр. Якында гына буш урын күренмәгәч, Фридрих, сыра кружкасын тотып, почмакка таба китте.

— Ә мин сиңа әйтәм: бөек философларның да филистер булып калуы мөмкин,— диде егетләрнең берсе.— Туеннан соң беренче иртәдә безнең Гегель, беләсеңме, нәрсә эшләгән?

— Нәрсә?

Аларның сүзен ачыграк ишетү өчен, Фридрих та колакларын торгызды.

— Йокысыннан уянгач, тәрәзәдән сикереп чыгып, берәрсенең бакчасыннан кәләше ятагына роза алып кереп салган дип уйлыйсыңмы әллә? Юк. Шваб гадәте буенча, ул йорт дәфтәре тоткан, анда бөтен чыгымнарны язып барган. Мең сигез йөз унберенче елның унҗиденче сентябреннән соң ул калын итеп бер сызык сызган, ягъни шунда буйдак тормышы бетә дигән сүз. Һәм язып куйган: «Унсигезенче сентябрь. Кадерле хатыныма өй чыгымнарына беренче тапкыр акча бирдем — алты флорин. Туй турында газетада игълан бастырган өчен — кырык бер крейцер. Чәч алучыга — бер флорин утыз алты крейцер...» Ә син, никахны юкка чыгару, дисең.

— Шуннан ни булган? — диде икенчесе, моңа бер дә исе китмичә.— Гегельның филистерлыгы да даһилыгыннан килә. Аның каравы Гейненың миңа икенче бер вакыйга турында сөйләгәне бар. Ул Гегельда укыган чакта, шулай бервакыт икәүләп кичен һава сулап йөргәндә, Гейне болай дип әйтеп ташлый: «Аһ, йолдызлар! Сез нинди гүзәл! Сез — изгеләр яши торган урын, бәхет сыеныр почмак, кешенең кылган яхшылыгы, үзе үлгәннән соң, сездә генә кире кайта!» Ә карт тонык күзләре белән аңа карап ала да шактый кискен итеп сорый: «Яхшылык кире кайта дисезме? Димәк, сез авыру әниегезне караган өчен, энегезне агулап үтермәвегез өчен чәйлек акча алырга телисез?»

Мондый әңгәмәләрне Фридрихның Бременда да, Барменда да беркемнән дә ишеткәне юк иде. Андый сүзләрне сөйләүче булмаган, күрәсең.

— Ә мин сиңа минем абый белән Маркcның нәрсә эшләргә җыенганлыкларын әйттемме әле? — дип сорады икенче бер егет.— «Атеизм журналы» чыгарырга уйлыйлар. Ачыктан-ачык атеизмга чакыралар, һәм башка бер-

нигә дә ышанмаска өндиләр. Алла, дин, үлемсезлекне инкяр итәләр, философия, республика һәм кешеләрне алга куялар.

— Ә үзенең «Галле еллыгы» белән Руге нишли? Болай булса, аның авторлары да, укучылары да калмаячак бит.

Бу яңалык Фридрих өчен бигрәк тә гаҗәп тоелды. Егетләрнең кем турында сөйләшкәннәрен анык кына белмәсә дә, ул аларны тагын да диккатьлерәк тыңлый башлады.

Егетләр, аның игътибарлы карашын сизеп, тынып калдылар. Үзләре дә Фридрихка карап алдылар да темаларын үзгәрттеләр.

— Ә Маркснның эшләре кай тирәдәрәк? Ниһаять, өйләндеме икән инде? — дип сорады беренче егет.

— Кулында докторлык дипломы булмый торып, ул эш бик үк җиңел хәл итслми шул. Абый аны диссертациясен якларга Боннга чакырган иде. Ләкин хәзер үзе дә көчкә-көчкә генә эләгеп тора. Шуңа күрә Маркс диссертациясен Пруссиядә якларга теләми, Иенага җибәрә. Хәзер аның эшләре болай әйбәт кенә бугай, ләкин өендәгеләр белән ниндидер ыгы-зыгы килеп чыккан, ахры.

Ниһаять, залга Мейен килеп керде. Аның чыннан да биредә еш булуы һәм баш кешеләрнең берсе икәнлеге әллә каян күренеп тора иде. Энгельс моны шунда ук аңлап алды.

— Мейен, син нишләп соңардың бүген?

Аңа төрле яктан сораулар ява башлады.

— Эшләр, эшләр...— Мейен, авыр сулап, аңлатырга тотынды.— Цензор белән озак бәхәсләшергә туры килде. Аннары бер кулъязма белән таныштым.— Мейен таркау гына тирә-ягына күз йөртеп чыкты. Шулчак ул Фридрихны күреп алды һәм елмаеп куйды:

— Килдегезме? Ә мин нәкъ менә сезнең кулъязманы укып соңга калдым да инде.

Мейен үзенә сыра китерергә кушты.

— Эдгар, бераз урын бирмәссеңме икән? Минем яңа дустым белән сөйләшәсем килә.— Фридрих янәшәсендә ниндидер Маркс турында сөйләп утырган егеткә Мейен шулай диде.

Егетләрнең йөзе тагын яктырып китте.

— Әлбәттә, Мейен. Яңалык ишеттеңме әле: студентлар корольдән ихтирам белән Штраусны Галлега университетка чакыруын үтенгәннәр. Ә король моның өчен

аларның арт сабакларын шундый итеп укыткан — чыдап кына тор! Аннары, доктор Шеллинг тиздән лекцияләр укый башлаячак дигән хәбәр дөрес, диләр.

— Боларны ишеттем мин, Эдгар,— диде салкын гына Мейен.— Сез таныштыгызмы инде? — дип сорады ул Фридрихтан.

— Без аны полиция шпионы дип уйлаган идек,— диде Эдгар көлеп.— Үзе беркемне белми, ә үзе бөтен кеше сүзенә колак сала.

— Бу — Освальд. Освальд исеме белән язучы Фридрих Энгельс.

— Нәрсә? Теге Освальдмы? «Телеграф»ныкымы? — дип гаҗәпләнде Эдгар.— Ишетәсеңме? — диде ул күршесенә,— ә син Освальд ул Гуцковның үз псевдонимы дип раслый идең. Ә сезгә ничә яшь?

— Тиздән егерме бер тула.

— Егерме бер! — Эдгар сызгырып җибәрде.— Картрак! Дөресен әйткәндә, минем үземә дә нәкъ шул хәтле.

— Син безгә эш турында сөйләшергә ирек бирәсеңме, юкмы? — диде Мейен сабырсызланып.— Сырамны эчеп бетерәм бит инде.

— Бер генә минут. Танышлык хакына без хәзер тагын кабатлыйбыз.— Эдгар буфетка таба китте.

— Бу — Эдгар Бауэр, Бруно Бауэрның энесе.

Бу юлы инде чак кына Фридрих сызгырып җибәрмәде. Приват-доцент Бауэрның исеме «Галле еллыклары»нда атаклы исем иде.

— Ә бусы,— Мейен кулы белән үзенең каршындагы әңгәмәдәшенә ишарәләде,— Каспар Шмидт, Макс Штирнер псевдонимы белән яза.

Эдгар сыра тулы кружкалар тотып килгәндә Мейн инде эш турында сөйли иде.

— Сезнең «Сәяхәт»егезне мин ике кат укып чыктым, һәм, сездән яшермим, рәхәтләнеп укыдым. Без аны бастырачакбыз, киләсе санда шул хакта укучыларга да хәбәр итәчәкбез.

— Oho!— Эдгар Фридрихка күз кысып куйды.— Күрәм, эш баштан ук көйләнеп бара.

Шул вакыт залга тагын бер кеше килеп керде. Барысы да аңа таба борылдылар. Яңа кергән кешегә, кыяфәтенә караганда, утыз яшьләрдән артыграк иде.

— Кеппен! Син каян килеп чыктың? — дип кычкырды Эдгар.— Нишләп үзеңнең Доротеенштадтында тик кенә утырмыйсың?

Кеппен исемен дә Фридрих яхшы белә. «Төньяк мифологиясенә әдәби кереш»не язучы шул үзе иде инде. Бу әсәре белән ул шунда ук Якоб Гримм белән бер рәткә басты. Фридрихның аның мәкаләләрен «Атеней»да һәм «Галле еллыклары»нда укыганы бар. Аларның барысында да кызыклы фикерләр тулып ята.

— Кеппен, «Телеграф»тан яшь Освальд белән таныш,— диде Мейен, Кеппен алар янына килгәч.

Фридрих урыныннан күтәрелде.

— Кичем буш иде. Менә сезнең барыгыз белән дә күрешергә килдем,— дип аңлатты Кеппен.— Үземнең берничә данә китабымны сатып алырга кирәк иде.

Кеппен кулындагы китапларны күрсәтте. Авторның рөхсәте белән, Фридрих аларның берсен алып актарып чыкты. Анда Бөек Фридрих идарә иткән чор тасвирланган иде. Китапның беренче битеннән Фридрих: «Трирдан Карл Генрих Маркс дустыма багышлыйм»,— дип язылган сүзләрне укыды. Күптән түгел «Еллыклар»да Ругеның бу китапны мактап язган нкс мәкаләсен укуы исенә төште Фридрихның.

«Кич буе һаман шул бер исемне — Маркс исемен ишетәм»,— дип уйлап алды Энгельс, һәм Мейен белән Кеппен читкәрәк киткәч, Эдгардан Маркс турында сорады.

— Син Марксны белмисеңмени? — дип гаҗәпләнде Эдгар.— Шигырьләрен дә укыганың юкмы? Һич югында «Атеней»ның январь санында чыккан ярсулы җырларын гына булса да?

— Берлинга әле яңарак кына килгән булгач, Марксны ул каян белсен ди инде? Марксның үзенең дә берничә ай инде монда күренгәне юк,— дип, Штирнер сүзгә кушылды.

— Хәзер без берәр шешә рейнвейнга заказ бирик, һәм мин сиңа аның хакында барын да сөйләрмен.

— Миңа кайтырга вакыт җиткәндер. Мин артыграк эчтем бугай,— дип куйды Штирнер.

— Бар, бар, юаш егет,— диде Эдгар, көлеп.— Синең юлың безнең белән түгел. Син һәрвакыт ялгыз булачаксың. Кеппен да безнең юлдаш түгел, ул бик сак кеше.— Кеппенны үртәп, Эдгар иреннәрен бүлтәйтте.— Штирнер да укытучы, Кеппен да укытучы... Ә синең белән бүген безнең юллар уртак, Фридрих.— Ул шешә белән өстәлгә каты итеп сугып куйды.

— Кызганыч, Маркс китте, менә, ичмаса, ул күңел ача белә иде. Ул әле Бонида укыган чагында ук, төне буе эчеп утырса да, иртән Кант әсәрләрен яттан сөйли

ала иде. Әйе, әйе, башыннан ахырына кадәр. Ә дуэльләрдә ул барысын да рәттән җиңеп барды. Башы аның менә шундый,— Эдгар Маркс башының нинди зур икәнен күрсәтте.— Кап-кара бөдрә чәч. Менә шундый, менә шундый,— дип, ул Маркснының бөдрә чәчләрен Фридрихның күз алдына китереп бастырырга тырышты.— Ә берәр нәрсә турысында уйласа, аның төбенә төшми калмый. Беркем дә аның кебек булдыра алмый. Хәтта минем абыем да. Ә Пруссиядә минем абыйдан да акыллырак кеше юк бүген. Маркс белән минем абый — икәү генә алар. Ә күңел ачарга дигәндә! Беләсеңме, алар ничек күңел ачалар иде! — Эдгарның шешәсе инде тагын бушаган, Фридрихныкы да төбенә төшеп килә иде.— Оһо! — дип гаҗәпләнде, моны күргәч, Эдгар.— Без хәзер тагын берәр шешә алабыз да мин сиңа аларның ничек күңел ачканнарын сөйлим.— Эдгар яңадан шәраб алырга китте. Фридрихка монда хәзер бөтен кеше кызмача булып күренә башлады. Бәлки алай булмагандыр да, чөнки ул үзе чыннан да кызмача иде.

Ә тирә-якта соңгы елларда нәкъ менә ул катнашырга хыялланып йөргән әңгәмә дәвам итә иде.

— Һәм бу нәкъ менә безнең король идарә иткән вакытта! Ул бит чиле-пешле шигырьләр язудан һәм матур речьләр сөйләүдән башка берни дә белми! — Бер яктан шундый сүзләр ишетелсә, икенче яктан:

— Корольне сүгәргә иртәрәк әле. Бәлки, ул вәгъдә ителгән конституцияне гамәлгә кертеп куяр. Университетка бертуган Гриммнарны чакырып алды ич! — дигән сүзләр колакка чалына.

— Ә мин әйтәм, табигать бернинди философиягә дә бәйләнешсез яши, дим. Ул — дөньяның нигезе! — Кемдер читтәрәк Фейербахның «Христианлыкның асылы»ннан өземтә китерә.

Шешәләрен күтәргән Эдгарның, кешеләрне аралый-аралый, еректан ук акрын гына көлә-көлә килгәне күренде.

— Маркс белән безнең Бруноның ике ишәк яллап, бөтен шәһәр буйлап шуларга атланып йөргәннәрен искә төшердем әле,— диде ул.— Ишәкләр акыра, филистерларның кайсы колагын томалаган, кайсы чукына.

Сәгать ярым чамасы утыргач, Фридрих белән Эдгар сыра залыннан чыктылар. Баскычтан алар бер-берсенә тотынышып күтәрелделәр. Һәм гел шулай бер-берсенә ярдәмләшеп яшәргә карар иттеләр.

* * *

Ә иртән сәгать сигезенче яртыда Фридрих инде казармада иде. Бераздан аның бөтен ротасын ком белән капланган Грюцмахер мәйданына алып киттеләр. Анда алар ике сәгать буена мәйданның бер ягыннан икенче ягына түш белән шуыштылар. Өс киеменә сеңгән тирне сыгып алырлык булды.

Ләкин кичен Фридрих яңадан сыра залында иде.

— Фридрих! — дип кычкырдылар аңа кичәге почмактан, ул ишектә күренүгә.— Без сине күптән көтәбез.

Һәм яңадан кызыклы, кыю әңгәмәләр башланып китте.

— Иртәгә без Шеллинг лекцияләренә язылырга барабыз. Аның лекцияләрен тыңларга бөтен Берлин язылa,— диде Эдгар. Ул әле кичәге кебек бик үк кызмача түгел иде.

* * *

Тиздән Фридрих бу яшь приват-доцентларның, журналистлар, рәссамнар һәм шагыйрьләрнең үз кешесенә әйләнде. Аны көтеп ала башладылар, шаян сүзләрен бер-берләренә сөйли торган булдылар. Буш вакыты булганда, Фридрих алар янына йә Штехель кондитерскиеның «кызыл бүлмә»сенә, йә Бернштейнның уку кабинетына көндезләрен дә бара башлады.

Алар анда йотлыгып чит ил газеталары һәм журналлары укыйлар, көн саен искиткеч күп яңалыклар ишетәләр. Аннары бу яңалыклар турында үзләренең газеталарында язалар. Пруссиядән читтә басыла торган ул газеталарны һәм аларның хезмәткәрләрен прусс цензорлары берни дә эшләтә алмый бит.

Алар барысы да төрле галиҗәнаплардән көләргә яраталар.

Фридрих монда да беренчелекне тота. Берлиннан Барменга китүче очраклы бер танышы аңа яшь кенә кара пудель калдырган иде. Фридрих аны Исемсез дип атады һәм көлкеле бер гадәткә өйрәтте. Берәр кеше очраганда, Фридрих әткә:

— Исемсез! Бу — аристократ! — ди. Пудель, йонnarын торгызып, тегеңә ачу белән ырылдый башлый.

Кызыл бүлмәгә еш кына яшь хатын-кызлар да җыелалар. Алар үз-үзләрен кыю тоталар, теләгәнчә киенәләр,

кайберләре тәмәке тартуда, шәраб эчүдә ирләрдән бер дә калышмый. Өстәвенә шаян сүзләре белән дә теләсә кемне гаҗәпкә калдыра алалар.

* * *

Ноябрьдә Фридрихның исемҗе «Атеней» тышлыгында иде инде. Ә ул үзе башка нәрсә белән мавыгып китте.

15 ноябрьдә карт профессор Шеллинг университетта үзенең «хакыйкать ачу философиясе» буенча беренче лекциясен укыды.

Кайчандыр Гегель һәм Шеллинг дуслар булганнар. Яше буенча өлкәнрәк Шеллинг Гегельнең хәтта остазы булып саналган. Ул докторлык дипломын алданрак алган һәм Гегель үз хезмәтен яклаганда аның баш оппоненты булган.

Эдгар, көлеп, Гегель идеяләрен яклап чыгучы кеше Шеллингның энесе Карл булган, дип сөйләде. Дискуссия, нигездә, шушы бер-берсенә якын өч кеше арасында барган.

Ә шулай да Гегель ул чакта борынгы латин телендә мондый багышлама язган:

«Акыллыларның да иң акыллысы, хөрмәтле фән эшлеклесе профессор Шеллинг әфәнде, үтенәм синнән: безнең тезисларның сиңа ошамаган якларын бирелә халык алдында әйт, чөнки бу диспут синнән өйрәнү өчен оештырыла. Синең ярдәмең минем өчен никадәр шатлык китерүе турында сөйләп тору кирәкмәстер. Синең акылыңның игелекле көчен, синең рухи сыйфатларыңны замандашларың да, хәтта дусларың да бәяләп бетерә алмас. Аларны бары тик киләчәк буыннар, иксез-чиксез, үлемсез фән генә бәяли алыр. Чын философ буларак сине олылап дан җырларга рөхсәт булсын иде миңа».

Дин белеме факультетында ике ел укыган Эдгар профессорлар тормышыннан күп анекдотлар белә иде. Гасыр башында Шеллинг үзенең дустын артта калган, филистерлык фикерләре өчен бер генә шелтәләмәде. Ләкин соңыннан Гегель үзенең төп әсәрләрен язды, философия фәненең менә дигән яңа бинасын төзеде һәм хәзер ул үзе өлкән дустын фикерләренең кыюсызлыгы, карашының тарлыгы өчен гаепли башлады. Дуслар дошманга әйләнделәр. Бервакыт Гегель хәтта «философ Шеллинг үлде» дип тә игълан итте.

Ә хәзер шулай килеп чыкты, озак еллар буена бөек Гегель укыткан аудиториядә лекция укып, Шеллинг, гүя, Гегель философиясенең үлүе турында белдерү ясый иде.

Эдгар Бауэр Фридрихны лекциягә алдан ук алып килеп яхшы итте. Алар буш урынга барып утырдылар һәм Эдгар аңа кафедра янында ук урын алган атаклы профессорларны, фән корифейларын күрсәтте.

— Кара әле, ә! Олы фикер иясе карт Маргейнеке да килгән! Михелет та биредә! — дип гаҗәпләнде ул.

Тиздән зал шыгрым тулды, ә тыңларга теләүчеләр арткannan-арта барды. Монда руханилар да, башларына чалма ураган мөселманнар да бар иде. Үзеннән якын гына утыручы ак сакаллы штаб офицерын күреп алгач, Фридрих чак кына Эдгар артына посмады. Аның өстендә үз теләге белән хезмәт итүчеләр мундиры иде бит.

— Карале, кара, Австрия илчесе Меттерних та килгән! —дип һаман гаҗәпләнүендә булды Эдгар.

Фридрихлар янәшәсендәге эскәмиядә ике рус утыра иде. Якындагысының, озын буйлысының йөзе тар гына, мыеклары кара, чәчләре дә кап-кара һәм бөдрә. Утырганда Эдгар аның белән исәнләште.

— Тургеневның килә алмавы чыннан да кызганыч, Ефремов. Мондый күренешкә ничек шатланыр иде ул! — диде әлеге рус үзенең күршесенә.

— Бу шулай ук кызыклы булыр дип уйлыйсыңмы син, Мишель?

— Әйе, Ефремов. Германиянең алдагы ун еллык киләчәге Шеллинг белән Гегель көрәшенең нәтиҗәсенә бәйле, ди Эдгар Бауэр.

— Кемнәр бу? — дип сорады Фридрих акрын гына.

— Руслар. Узган ел лекцияләр тыңладылар. Синең күршең — Бакунин, бик акыллы һәм артык чая егет.

Аудиториядә аяк басарлык та урын калмады. Кешеләр, кысылышып, стена буйларында, юл өстендә басып торалар. Тышта калганнар эчкә керергә омтылалар, ләкин булдыра алмыйлар. Тапкырраклары, аудиториядә бер генә буш урын да булмагач, тәрәзә төпләренә менәләр һәм шунда тезелешеп утыралар, басып торалар.

Залда Европаның күп кенә телләрендә кычкырып сөйләшкән тавышлар ишетелә. Профессор Шеллинг кафедрага күтәрелүгә барысы да тынып калды.

Гегельдан инде ун ел артыграк яшәгән бу профессор, тышкы кыяфәтенә караганда әллә ни карт күренми. Чал чәчле, ачык зәңгәр йөгерек күзле, олы гәүдәле, кафедра-

га таба салмак кына килүче Шеллинг даһи философтан бигрәк гаилә башлыгына охшый иде.

Сүзен ул акрын гына, уйлап кына башлады, ләкин аның шваб-бавар диалекты Фридрихның колагын ярып керде. Әйтик, «этвас» (берәр нәрсә) диясе урынга ул «эппес» дип сөйли иде.

Фридрих лекцияне мөмкин кадәр тулырак, төгәлрәк язып барырга тырышты.

Беренче минутларда Шеллинг әле әдәп саклады. Әйе, үзенең кече дустының бөек фикер ияләре арасында калачагына шикләнми иде ул. Тик бераздан. Гегель бернинди дә үз системасын төзи алмады, ә гомере буе аның — Шеллингның идея валчыклары белән тукланып яшәде, дигән фикерне алга сөрде. Гегель ялгышлык җибәрде һәм ярым философияне бөтен философия итеп төзеде. Димәк, аның шәкертләре — яшь гегельчылар — Штраус һәм Фейербах та, үзенең «Еллыклар»ы белән Руге да — барысы да ялгышалар. Шуның өстенә, алар, үзләре дә белмәстән, тулысы белән Шеллинг идеяләренә бәйле булып калалар.

Шеллинг аңгыра прусс дәүләтенең зарурлыгы турындагы карашларын исбатлауга күчкәч, Энгельс түзмәде:

— Үз системасын ул прусс короле заказы буенча төзегән ич! — диде.

Тыңлаучылар арасында ачуы килгән кеше бер ул гына түгел иде.

Хәтта кафедрага бик якын утыручы карт Маргейнеке да ачулы хәрәкәтләр ясый башлады.

— Адашкан шәкертләр исәбендә минә минем абый да телгә алынды,— дип көлеп җибәрде Эдгар.

— Моның белән көрәшергә кирәк! Бу хакта язып чыгарга кирәк! — диде Фридрих Эдгарга, лекциядән кайтып барганда.

— Бик үк җиңел эш түгел шул бу. Әллә син безгә акыл иясе булган картка үгет-нәсихәт бирергә рөхсәт итәрләр дисеңме? Аннары, кайда бастырасың? Ругеның «Галле еллыклары»н король япты. Хәзер Руге Саксониягә, Дрезденга күчте һәм яңа журнал — «Немец еллыклары» ачты.

— Мин Гуцковка, «Телеграф»ка язам.

— Күрәм, син кыю егет! — дип гаҗәпләнде Эдгар.— Күктә яшәүчеләргә хәтта мин дә кизәнә алмас идем. Барып, бер-ике кружка сыра чөмерим әле булмаса.

Үзенең хаклыгына ианнып бетү өчен Фридрих тагын берничә лекция тыңлады, аннары мәкалә язарга утырды.

«Әгәр сез хәзер монда, Берлинда, акылның дөнья өстеннән властен ичмаса аз-маз гына булса да күз алдына китерә алган берәр кешедән: политика һәм дин өлкәсендә Германиянең җәмәгатьчелек фикере өстеннән хакимлек итү, ягъни Германиянең үзе белән идарә итү өчен көрәш аренасы хәзер кайда дип сорасагыз, сезгә ул арена университетта, Шеллинг үзенең «хакыйкать ачу философиясе» буенча лекцияләр укый торган 6 нчы аудиториядә, диярләр».— Мәкалә әнә шулай башланып киткән иде.

Гуцков аны озакка сузмыйча декабрьдә үк бастырып чыгарды. Мәкалә «Шеллинг Гегель турында» дип аталган иде.

Аны беренче булып Эдгар Бауэр укып чыкты.

Ул көнне хәрби өйрәнүләрдә булганга, Штехель кондитерскиеның кызыл бүлмәсендә «Телеграф»ның яңа санын кулдан-кулга йөртеп, кычкырып укыганнарын Фридрих белмәде. Ул кондитерскийга килгәндә, газета таушалып беткән иде инде.

— Көрәшче удары бу! — диде Эдгар. Мәкаләне ул әле кулъязма хәлендә үк укып чыккан иде.— Гуцков аның күп кенә урыннарын шомарткан булса да, мәкалә мишеньга туры һәм нык барып эләккән.

Фридрих исә, Гуцков төзәткән урыннарны күргәч, аптырамый булдыра алмады.

Аның мәкаләләре мөстәкыйльрәк була барган саен Гуцков аларны ныграк шомартырга тырыша иде.

— Кайчан да булса миңа «Телеграф» белән дә хушлашырга туры килер, ахры,— диде Фридрих.

— Гуцковтан син бик күп нәрсә таләп итә башладың. Без монда сине котлап торабыз, ә син канәгатьсезлек белдерәсең.— Аннан ул эткә эндәште:— Исемсез! Хуҗаңны тешлә әле.

Фридрих:

— Моннан биш ел элек нинди булган булса, Гуцков шундый ук булып калган да. Ул чакта Гуцков яшь Германияне йокысыннан уятты, ә хәзер аның кыюлыгы сүрелә төшкән...— дип аңлата башлагач, Эдгар аны бүлдерде:

— Аның турында сөйләвеңне ташла әле. Безнең юлдашлар минем абый һәм Маркс дип күптән әйттем ич инде! Башкалар — ялгыш кына рыцарь киеме кигән куркак хатын-кызлар. Әйдә, киттек сыра залына. Көндез эчкән сырага берәр стакан грюнебергер өстәргә әллә кайчан вакыт инде миңа.

* * *

Һай шул грюнебергерны! Эдгар Бауэр бу шәрабны бик тә ярата шул. Бик зур белгечләр генә аның исен серкә эссенциясе исеннән аера ала, дип шаярта Фридрих.

— Аны йөзем җимешенең махсус сортыннан ясыйлар, ә ул бары тик комда гына үсә,— ди иде Эдгар.

— Әйе,— дип, Эдгарның сүзен җөпли Фридрих,— бу яхшы шәрабны азот һәм күкерт кислоталары кушылмасыннан аерып алырлык түгел.

— Аның тәмен аристократлар гына белә. Грюнебергерны мичкәләрдә сакларга ярамый, чөнки ул агачны ашап, мичкәне үтәли тишә,— дип, Эдгар эчемлекне мактавын дәвам итә.

— Ә аңа иң шәп закуска — булавкалар. Тик ул булавкаларны грюнебергер эчәргә бер минут кала йотарга кирәк. Әгәр дә биш минуттан соң алар ашказанында эреп бетми икән, димәк, эчемлеккә су кушылган һәм ул бернигә дә ярамый.

Алар әнә шулай шаярып сөйләшәләр дә, шунда ук җитдиләнеп, Фейербах әсәрләре буенча фикер алышырга керешәләр.

Фейербахның «Христианлыкның асылы» дигән хезмәте белән яшь гегельчыларның күбесе мавыкты.

— Штраус белән минем абый диннең нигезен какшаттылар. Фейербах бөтенесен җимерә. Фейербахтан соң аллага ышану бетәчәк! — ди Эдгар.

— Аның каравы кешегә һәм кешелеккә ышану яши,— дип өстәп куя Фридрих.

— Ә мин памфлет яздым,— ди Макс Штирнер.— «Бер Берлин подданныеның яңадан тууы». Ул да пиетизмга шәп удар булачак.

Алар чиркәүгә, ә корольнең дини эшләр министры аларга удар ясый иде.

Яңа король үзенең подданныйлары белән менә инде бер ел идарә итә. Баштарак аңардан яхшы үзгәрешләр көттеләр — ни әйтсәң дә, бертуган Гриммнарны Берлинга кайтартты бит. Беренче айларда бик күпләр шатлык хисе кичерде: король цензураны йомшартырга вәгъдә итте.

— Башта хәтта мин дә корольгә «ура» кычкырдым,— дип икърар итте Эдгар.— Ләкин король ата ялганчы булып чыкты.

Кышын Бруно Бауэр вәгъдә ителгән профессура урынына отставка алды. Берлин профессорларыннан бары тик Маргейнеке гына аны яклап чыкты, башкалар корольнең ачуын чыгарудан курыктылар.

Бруно бер-бер артлы ике китап бастырды. Пиетист исеменнән язылганында ул «әшәке җан» һәм «мәҗүси» дип, Гегельны сүкте. Ләкин бу беренче караштә гына шулай күренә иде.

— Син кара әле, нинди усал фразалар куллана минем абый! — дип көлде Эдгар.— Гегель тәгълиматын үзенчә аңлатып, халыкны аллага ышанмаска чакыра. Тыңлап кына кара әле!— Эдгар китаптан аерым җөмләләр укырга керешге:— «Христиан дине — әкәмәт уйдырмалар кушылмасы, көнчыгыш һәм көнбатыштагы күзаллаулар гермафродиты, мескен хыял тудырган, акылын җуйган башлар фараз кылган нәрсә». Карсак Мейен моңа «Атеней»да юкка гына махсус мәкалә багышламаган икән.

Соңрак Бауэрның икенче, фәнни китабы чыкты. Ул да дин нигезләрен тарката торган китап иде.

Шуның белән бергә, Бруно Бауэр үзе дин белеме факультетында укыта иде.

Карт Маргейнеке, Бауэрга тарих фәннәре профессоры дәрәҗәсен бирергә тәкъдим итеп, министрга хат язды.

Эштән бушап калган Бауэр Берлинга килгәләп йөри башлады.

— Ә мин һич тә куркып калмадым! — диде ул.— Без аларны бетереп ташлагач, алар үзләре бездән куркачаклар.

* * *

Еш кына Фридрих казармадан туп-туры университетка йөгерә. Шеллинг, Маргейнеке, Вердер лекцияләренә бер үк кешеләр йөргәнгә, ул аларны күрүгә үк таный башлады.

Кыш көне Фридрих «Шеллинг һәм хакыйкать ачу» дигән җитди хезмәт язды. Эдгар һәм Бруно аны аерым китап итеп бастырырга киңәш бирделәр.

Аңа әле егерме бер яшь тулды гына. Чал чәчле фән эшлеклеләре күзлегеннән караганда, ул беркем дә түгел: король бомбардиры мундиры кигән Бармен фабриканты улы, сай белемле гимназист һәм университетта укыла торган лекцияләргә йөрүче ирекле тыңлаучы. Ә шулай да, Шеллингның таш кебек катып калган иске карашла-

рын пыран-заран китергәндә, ул үзенең хаклы икәнлеген белә иде. Әйе, Шеллинг, әлбәттә, олы философ иде, ләкин вакыт бик тиз алга таба бара, күпләр аның артыннан өлгерә алмыйлар. Моннан унбиш еллар элек Шеллингның фикерләре алдынгы булып та күренгәндер. Хәзер Франциядә революция булып узганнан соң, яшь гегельчыларның китаплары дөнья күргәннән соң, кешене диннән коткарган Фейербахтан соң Шеллинг заманнан, аның идеяләреннән артта калды — Фридрих шулай фикер йөртте.

«Хәлиткеч бөек көн, халыклар көрәшкә күтәреләсе көн якынлаша, без җиңәчәкбез!» — аның китабы әнә шундый сүзләр белән тәмамлана иде.

Филистерлар чыгара торган журналлар ачуларына чыдаша алмадылар. Эдгар көн саен Фридрих алдына астына кызыл карандаш белән сызылган яңа текстлар китереп куя иде.

— Тагын сезнең хакта, әфәндем! Сез популяр кешегә әйләнеп барасыз,— ди ул һәм ихтирам белән баш ия. Аннары җитдиләнеп болай дип өсти:— Лекцияләрендә Маргейнеке синең китаптан дәлилләр китерә. Профессор Паулус та лекциясендә синең хезмәтеңне мактап телгә алды.

Беркөнне ул Фридрих алдына яңадан бер текст китерап салды һәм болай диде:

— Укып кара да шунда ук унга кадәр сана. Хәер, әгәр син рөхсәт итсәң, без аны читтән торып гильотинага хөкем итәчәкбез.

Штехель кондитерскиенда иснәнеп йөрүче ниндидер бер газетчы Фридрих псевдонимының серен ачкан икән. Фридрих үзе турында:

«Брошюраларда һәм журналларда үзенең гаепләүчән мәкаләләрен әле песвдоним белән, әле имзасыз гына бастыручы Бармен сатучысы сезнең юлбашчыгыз түгелме соң?» — дигән юлларны укыды.

— Әгәр бу юллар синең этиеңә барып җитсә?

— Аңа болай да мөмкин булганның бөтенесен дә әйткәннәр инде.

* * *

Прусс короленең сарай вәгазьчесе Снетлаге Фридрихка әнисе ягыннан туган туры килә иде. Үзенең хатларында әтисе берничә мәртәбә инде Фридрихка аның белән күрешергә кушты.

Вупперталь пиетистларының караңгы чырайларын озак вакытлар күрмәгәнгә, Фридрих алардан бизгән иде инде. Снетлаге йортында ул үзен Бармендагыга караганда да күңелсезрәк хис итте.

— Әтиең сиңа күз-колак булуымны үтенгән иде. Әлегә хәтле күземә күренмәгәч, мин моны ничек эшли алыйм ди инде,— дип сукранды хуҗа.— Королебезгә син бөтен көчеңне куеп хезмәт итәсеңдер дип ышанам. Гвардиячеләребезнең рухы ничегрәк?

— Рух? — дип кабатлап сорады Фридрих, көлә-көлә.— Плацта ике сәгать маршировать иткәннән, ә аннары ике сәгать җирдә түш белән шуышканнан соң, бөтен кешедән дә бер үк төрле ис килә. Бәхеткә каршы, без, христиан королебез иртәгә юлга чыга һәм шуның белән безне мәгънәсез, кирәксез бер парадтан коткара, дип ишеттек.

Йорт хуҗасы куркынып як-ягына каранып алды, аннан Фридрихка текәлде. Әйтерсең лә Фридрих бик әшәке сүзләр белән сүгенгән иде.

— Тәрбиясез солдатлар белән аралашу һәм казармадагы ирекле әңгәмәләр сиңа үз йогынтысын ясаган, күрәсең. Ләкин мин үз йортымда мондый сүзләр ишетергә теләмәс идем.

Бауэрлар белән әңгәмәләрендә алар корольне ничек атаганнарын ишетсә, Снетлаге нишләр иде икән?

— Әтиең миңа сине университетка лекцияләргә йөри дип язган иде. Монысы мактауга лаек. Тик анда кемнәрне тыңлыйсың соң?

— Әле кичә генә доктор Бенариның дин тарихы буенча семинарында булдым.

— Бенари? — Хуҗа, канәгатьсезлеген белдереп, тынып калды.— Ул әфәнделәрдән читтәрәк йөрүеңне теләр идем мин. Берлин университетындагы хәлләр белән король үзе дә риза түгел. Күз алдыңа китереп кара: теге Штраус, Руге, Бауэр кебек доцент кисәкләре белән көрәшер өчен дини факультет студентлары тарихи Христос союзы оештырырга теләгәннәр. Фейербах дигәннәре калкып чыккан анда тагын. Ә университет аларга ирек бирмәгән. Дин эшләре министрының үзенә катнашырга туры килгән. Нишләргә кирәген корольгә мин дә әйтеп куйдым. Король галиҗәнапләре минем киңәшләргә һәрвакыт колак сала.

— Сез, мәсхәрәләп, доцент кисәкләре дип атаган кешеләр — герман яшьләренең юлбашчылары! — диде Фридрих, тыела алмыйча.

— Алай, алай,— дип сузды Снетлаге, чыраен сытып.— Күрәм, синең башыңа да томан оялаган икән. Зарарлы ялгышларың турында минем әтиеңә сөйләргә тиешлегемне син, әлбәттә, аңлыйсыңдыр инде?

Снетлаге аның әтисенә шул ук кичне язган булган, күрәсең. Ун көн чамасы вакыт узгач, Фридрих әнисеннән хат алды. Хатында ана улыннан дуслар сайлаганда, бигрәк тә алар белән фикерләрен уртаклашканда саграк булуын үтенгән иде. Снетлаге җибәргән хәбәрне алгач, әтисенең Фридрихка хат та язарга теләмәвен әйткән иде.

* * *

Фридрихның китабы турында «Еллык»та Руге үзе зур мәкалә язып чыкты.

«Китапның башы һәм ахыры образлы телгә һәвәслек һәм илһам уты белән язылуын күрсәтә. Шеллинг философиясен бәян итү һәм тәнкыйтьләүдә тыныч тон һәм бик ачык караш хөкем сөрә»,— дип белдергән иде ул анда укучыларга.

Ә бу вакытта Фридрих «Шеллинг — Христос философы» дигән яңа китабын яза иде инде. Штирнер һәм Бруно Бауэр кебек үк, ул аны надан пиетист исеменнән язды. Анда ул Шеллингны кыз килеш балага узу, дөньяда шайтан булу, Христосның яңадан терелүе һәм күккә ашуы турындагы төрле дини уйдырмаларны дөрес дип раславы өчен мактап чыкты.

Китап май аенда дөнья күрде. Гиппельның сыра залында шушы китап фразаларын кабатлап, өч атна буена күңел ачтылар.

— Шеллинг, Савел кебек, Павелга әйләнде,— дип шаркылдады Эдгар.

— Һәм, тәңрегә дан җырлау өчен, илаһи рәхәтлекләргә чумды,— дип өстәде Штирнер.

Китап тышлыгында авторның исеме күрсәтелмәгән иде.

Әле басылганчы ук бертуган Бауэрлар «Рейн газетасы»нда китапны мактап чыктылар.

Төрле шәһәрләрнең пиетистлары китапка ташландылар, аны сүгәргә, яманларга тотындылар. Ләкин Бауэрлар үз позицияләрендә нык тордылар. Алар, үзләре һөҗүмгә күчеп, «Рейн газетасы»нда май аенда гына да китап турында ике мәкалә бастырдылар.

* * *

— Синең абыеңны отставкага куып чыгаруга багышлап, комик поэма языйкмы әллә? — диде ничектер беркөнне Фридрих Эдгарга.— Аның белән без бүгенге идеяләр көрәшен ачып салыр идек.

— Минем шигырьләр килбәтсез чыга шул,— диде Эдгар.

— Рифмаларны мин икебез өчен дә эзләргә тырышырмын.

Поэмаларын алар, фантазияләреннән тәм табып, шаяра-шаяра сыра залында яздылар.

Поэманың баш герое Бруно иде. Аның җитәкчелегендә динсезләр монафикъләр белән көрәшәләр. Гөнаһияләре тәмугта революция ясыйлар. Шайтан үз дәүләтеннән күккә кача һәм ходайдан үзен ярлыкауны үтенә. Киң күңелле хак тәгалә аны гафу кыла һәм диндарларның җитәкчесе итеп билгели. Динсезләр, аларга каршы сугыша-сугыша, күккә менеп, ходайның пулаты янына ук килеп җитәләр.

Ләкин шул чакта көтмәгәндә Бауэрның аяк астына күктән «Отставка алдың» дип язылган пергамент килеп төшә.

Гөнаһлы кешеләр, куркынып, артка чигенәләр, фәрештәләр һәм диндарлар җиңә.

— Йә, бүген нинди яңа нәрсә яздыгыз? — дип, алар янына көлә-көлә Мейен килеп җитә. Тыныч табигатьле Штирнер да шулай кызыксынгалап куя.

Ә тегеләр төрле кәгазь кисәкләренә, хәтта уч төпләренә язган яңа юлларны укырга керешәләр:

Мейен да керде әнә! Игътибарны алды.
Ул ана карыныннан Вольтерны белә, ди.
Аңа бар Европа игътибар бирә, ди.
Ә тегесе әнә кызыл чалбар кигән,
Аның йөрәге дә кызыл борыч икән.
Кем инде анысы? Анысы Освальд була;
Һич кенә килешми, йөри һаман дулап.
Ул виртуоз кеше: гел бер көйне уйный,
Һәм ул көйдә аның тик бер генә уе.
Бөтен уе, сүзе бары тик бер юллык:
«Корал алыйк, кешеләр! Батальоннар булыйк!..» [1]
Штирнер да монда, ул да — ирексөяр,
Бүген сыра эчә, иртәгә: «Кан!» — дияр.

---

[1] Ф. Энгельс поэмасында «Марсельеза»дан алынган бу юл француз телендә бирелгән.

Фридрихның әле Маркс белән очрашканы булмады. Ләкин бу айлар эчендә ул аның турында шулкадәр күп сүзләр, легендалар ишетте ки, хәтта поэмада аны гөнаһлы кешеләрнең иң батыры итеп сурәтләде:

Дала буйлап, өермәдәй, дөнья тулып,
Берәү килә, ыргыла ул ташкын булып.
Трирдан ул кара чәчле чибәр егет,
Йөрәк ярсу, караш кыю — бөркет кебек.

«Героик христиан поэмасы»н да Фридрих имзасыз бастырып чыгарды. Төрле шәһәр газеталары аңардан берничә мәртәбә өземтәләр китерделәр. Мәкаләләрнең берсендә: «Хәзерге дин гыйлемендәге иң яңа чуалышларны шигърият тә куллана башлады»,— дип язылган иде.

* * *

Яздан алып Фридрихның Берлиндагы дусларының күбесе үзләрен «Ирекледәр» дип атый башладылар.

— Корольдән без ирек көтеп ала алмаячакбыз. Ул аны бирмәячәк, бу хәзер көн кебек ачык. Без үзебезне үзебез азат итәргә тиешбез,— диделәр Бауэрлар.— Үз аңыбызда дәүләтне, чиркәүне һәм никахны юкка чыгарырга кирәк. Шул вакытта инде син ирекле булачаксың. Әгәр һәр кеше безнең кебек эшләсә, азатлыкны корольдән көрәшеп алырга кирәк булмаячак, ул үзе киләчәк.

Бу фикер күпләрне исертте.

Бигрәк ансат инде: аңыңда үзеңне-үзең ирекле дип хис ит һәм беркем белән дә көрәшмә.

Сыра һәм грюнебергер чөмереп, кичләрен алар, филистерларны шүрләтеп, кочаклашып урам буйлап йөрделәр. Аннары, нинди дә булса берәр бай йорт каршына туктап:

— Без ирекле! Әфәнделәр, ишетәсезме, без ирекле! — дип кычкырдылар.

Әгәр яннарына полиция килә башласа, алар, әлбәттә, качалар иде.

Фридрих менә мондый корреспонденция бастырып чыгарды:

«Ирекледәр» түгәрәге членнары, бер кирәге булмаган традицияләр һәм бурычлардан котылу өчен гариза биреп, чиркәүдән рәсми рәвештә чыгачаклар».

Һәм бу корольнең бөтен дәүләт учреждениеләрен чиркәү белән бәйләргә тырышып караган вакытында язылды.

— Филистер әфәнделәргә күрсәтәчәкбез хәзер без,— диде Эдгар, әлеге корреспонденцияне үзе язгандай, зур горурлык белән.

Фридрих бер көнне Штехельгә килде һәм аңа ничектер ямансу булып китте.

— Әйдәгез, хатын-кызлар киеме киябез, ә кызлар безнең сюртукларны кисеннәр. Аннан бергәләп Фридрихштрассе буйлап узабыз,— дип тәкъдим ясады Эдгар.

— Ә моның белән нәрсәгә ирешәчәкбез? — дип сорады Фридрих җитди генә.

— Беренчедән, хатын-кызларны тулысынча азат иттек дигән сүз. Алар теләсә нинди кием киеп йөри алалар. Ә без моны хуплыйбыз. Гыйбадәт кылган сәгатькә туры китереп, чиркәү яныннан да узабыз, һәм йә этәч, йә тавык булып кычкырабыз. Безнең заманның характеры — революция. Һәм филистерларны теләсә нинди ысул белән кыйнарга кирәк.

Әмма боларның барысы да беренче мәртәбәсендә генә кызык булачак иде. Һәр кичне шундый кәмит оештыра калсаң һәм сыра чөмерүдән арынмасаң, үзеңнең үк филистерга әверелүең бар.

«Иреклеләр» бер-берләре алдында үзләренең дингә ышанмаулары белән шапырынсалар да, моннан чиркәүгә дә, дәүләткә дә бер зыян да килмәде, алар элеккечә яшәүләрен дәвам иттеләр.

Аларның шау-шулы кәмитләре полиция өчен кызык кына иде. Милләт азатлыгына этәч булып кычкырып кына ирешергә мөмкин түгеллеген Фридрих шул кичне үк ачык аңлады. Аның «Иреклеләр» белән очрашуы торган саен сирәкләнә барды. Үткен, кыю идеяләре белән эзләнүчән кешеләрнең игътибарын моннан ике, хәтта бер ел элек кенә үзләренә тартып торган яшь гегельчылар һәм «докторлар клубы» члennaры түгел иде инде алар. Маркс һәм Руге конкрет политик көрәш ягына таба авыштылар. Энгельс аларның хаклыгын аңлый башлады. Үзләрен «Иреклеләр» дип атаучы яшь гегельчыларның күбесе дәүләтне, чиркәүне, гаиләне инкяр итү уены белән мавыктылар. Аларның бөтен дуамаллыгы бары тик әле өлгереп җитмәгән яшьләр уены гына иде.

...Пастор булырга әзерләнүче бертуган Греберлар кайдадыр еракта калдылар. Ә нибары өч ел элек кенә хатларында Фридрих аларга үзенең йөрәк серләрен ача иде бит.

«Яшь Германия» әдәбиятчылары да еракта калды, Фридрих аларны да узып китте.

Инде менә «Иреклеләр» дә артта кала башладылар. Ә бит алар белән дус булуны Фридрих әле бер генә ай элек үзенә зур мәртәбә саный иде.

* * *

Фридрих «Яшь Германия» һәм Гуцков белән араны бөтенләйгә Ругеның «Еллыгы» өчен статья язганнан соң өзде. Әле кайчан гына алар күпләрнең уй-фикерләре өстеннән хакимлек итүчеләр иде...

«Яшь Германия» — кичәге көн, хәзер яшь гегельчылар мәктәбе, Штраус, Фейербах, Бауэр туды; «Еллык» гомуми игътибар үзәгендә, принциплар көрәше кайнап тора... Һәм политик хәрәкәт җәелгәннән-җәелә. Ә яхшы күңелле Юнг әле һаман милләтнең Гуцковтан яңа пьеса, Мундтан вәгъдә ителгән романны, Лаубедан чираттагы сәер кыланышларын зарыгып көтүдән башка бүтән эше юк дип балаларча, беркатлы фикер йөртә». Фридрих әнә шулай дип язды. Моны Гуцков та, «Яшь Германия» турындагы китапның авторы Юнг та гафу итә алмады. «Телеграф» белән элемтә өзелде.

Әле декабрьдә үк Эдгар берничә мәртәбә, шатланып:

— Тиздән безнең үз газетабыз булачак. Менә анда без язачакбыз инде! — дигән иде.

Берничә көннән соң ул яңадан, серле итеп:

— Сөйләшүләр уңышлы үтте. Төп пайчылар — Кельн буржуалары. Фабрикантлар, тимер юлларга, пароход компаниясенә нигез салучылар,— дип кабатлады.— Аларга да азмы-күпме ирек кирәк. Һәм бераз политика да.

— Ләкин безнең моңа ни катнашыбыз бар? — дип гаҗәпләнде Фридрих. Эдгар һаман шулай серле итеп көлү белән чикләнде.

— Бу әфәнделәрнең редколлегиягә кемне алулары турында уйларга башларына да килми. Минем абый, Маркс һәм безнең кияү Рутенберг. Син аны Гиппель сыра залында күргән идең. Гимназиядән куылган укытучы. Аннары Гесс — сәер кеше.

Гессның сәерлеге нәрсәдә икәнен Фридрих Бауэрның сөйләвеннән һич аңлый алмады.

— Безнең кеше түгел,— дип аңлатты Эдгар,— коммунизм белән алланы бергә куша. Аның «Атеней»дагы мәкаләсен укып чык,— аңларсың.

Фридрих Гессның мәкаләсен укыды, ләкин барыбер аңламады. Гадәти мәкалә. Биредә алар үзләре дә нәкъ шундыйларны язалар иде.

— Беренче январьда безнең газета чыга,— диде, ниһаять, Эдгар.

Дөрестән дә, «Рейн газетасы»н бик күпләр укый башлады. Анда бик кыю мәкаләләр басыла иде.

Эдгар үзе дә, кыска буйлы Мейен да, Штирнер да, «атакай» Кеппен да газетага берничәшәр мәкалә яздылар. Фридрих та читтә калмады. Тиздән алар газетаның Берлиндагы төп корреспондентлары булып киттеләр.

Бруно Бауэр кышкы айларны Бонн белән Кельн арасында йөреп үткәрде. Ул чакта әле Бруно Бонн университетында кафедрада калуына өмет баглый һәм шуның өстенә, оста, кыю сөйли белсә дә, бөтенләй эш белми торган кияүләре Рутенберг өчен газета эшләрен дә башкара иде.

— Сезнең мактаулы Марксыгыз ник мәкаләләр язмый? — дип гаҗәпләнде Мейен.— Сез аны шулкадәр мактыйсыз, акыл чишмәсе дип уйларсың. Ә аның шымы да юк.

— Аның кәләшенең әтисе — фон Вестфален авырый,— дип аңлата башлады Эдгар.

— Оһо, сезнең дус барон белән туганлашырга хыялланамыни? — диде гаҗәпләнгән булып һәм төрттереп Мейен.— Егет кыю гына түгел, җитез дә икән!

Эдгарның йөзе караңгыланып китте.

— Менә нәрсә, Мейен. Бусы — сезнең баш, ә менә бусы — шешә. Маркс турында тагын бер генә сүз әйтеп карагыз — шешә белән башыгызга кундырачакмын.— Һәм аннары, йомшара төшеп, өстәп куйды:— Ә фон Вестфален — иң алдынгы кешеләрнең берсе. Белеп торыгыз.

* * *

Язын Михаил Бакунин янына энесе килде. Алар бергәләп Дрезденга күчеп киттеләр.

Аларның кулында җирле аристократларга рекомендация хатлары булып, шуларның берсе нәшир Арнольд Руге исеменә иде.

Ругега ул көннәрдә кырык яшь тулды. Яшүсмер чагында ул студентлар хәрәкәтләрендә катнашкан, һәм король суды аны биш елга крепостька ябарга хөкем иткән. Крепость дигән нәрсә кайберәүләрнең тормышын бөтенләй җимереп ташлый. Ләкин Руге, элеккечә үк, үз язмышын үз кулында нык тота. 1832 елда ул яңадан җәмгыятьнең ихтирамга лаеклы кешесенә әверелә. Галле шә-

һәре университетының приват-доценты булып житешә. Ә тагын биш елдан соң «Галле еллыгы»ның беренче санын бастырып чыгара.

Пруссиядә аңа нәширлек эшләре тыелгач, Саксония башкаласы Дрезденга күчә. Ә шулай да аның «Еллыгын» Германиянең барлык дәүләтләрендә һаман элеккечә үк яратып укыйлар.

Руге Михаил Бакунинны ачык йөз белән каршылады.

Берлинда Бакунин лекцияләрдә еш кына яшь гегельчылар белән бергә утырганга, үзе дә аларның фикерләрен уртаклаша башлады. Дрезденга килгәндә юлда ул авторы күрсәтелмәгән бер китап укыды. Бакунин, авторның кем икәнен белмәсә дә, яшь гегельчыларның берәрседер, дип уйлады. Бәлки, ул чиркәүне дә, дәүләт төзелешен дә, филистерларның шәхси тормышын да, тагын башка нәрсәләрне дә рәттән тәнкыйтьләүче тәбәнәк буйлы, ябык кешедер. Ә бәлки аның теге озын буйлы, озын торыклы, гвардия мундиры киеп йөрүче дустыдыр. Ул да кыю фикерле, лекцияләрне бик тырышып, сүзенсүзгә язып бара иде. Алар икесе дә газеталарда үткен мәкаләләр бастыралар, дип тә сөйләделәр. «Шеллинг һәм хакыйкать ачу» дип аталган бу китап стиле буенча чыннан да тегеләрнең фикер сөрешенә туры килә иде.

Руге аны үзенең кабинетына чакыргач, әңгәмә шушы китап рухында куерып китте.

Ругеның борчулы сүзләренә каршы Бакунин:

— Азатлык таңы бик якын, мин моңа тирәнтен ышанам,— диде ялкынланып.

— Авторы күрсәтелмәгән менә дигән бу китапның авторы сез түгелме соң? — дип сорады Руге, шатланып.— Ә мин һаман баш ватып йөрим — кем икән ул, мәйтәм, кем икән? — Һәм Руге өстәленнән Бакунин юлда укып килгән китапның икенче данәсен алды.

Бакунин авторның үзе түгеллеген әйтергә теләгән иде, ләкин ничектер шулай килеп чыкты, әйтми калды. Серле, мәгънәле итеп елмаеп кына куйды.

— Бу китапны яшь кеше язган дип мин шунда ук әйттем... Ләкин сез ялгышасыз, минем кадерле рус дустым.— Ругеның йөзен яңадан борчу басты.— Узган шимбәне үк инде миннән «Еллык»ны чыгарырга биргән рөхсәтне тантаналы рәвештә кире алдылар. Ә сез «көрәшергә» дисез. Кем өчен, нәрсәгә? Без акылсызлар, без башкаларга охшамаган. Тирә-юньдәгеләр барысы да реакцияне аклыйлар, бу исә аны тагын да оятсызландыра төшә. Бауэр эшеннән чыгарылган, бүген генә

мин аңардан хәбәр алдым. Фейербах — авылда. Ул яшьләр арасында иң кызыклы кешеләрнең берседер, мөгаен. Сез дә мин — безнең тыгыз түгәрәгебез, Георг Гервег сүзләре белән әйтсәк, партиябез менә шушы инде. Әйдәгез, дустым, бераз шампанский эчик тә ахмаклардан рәхәтләнеп көлик әле!

Бакунин шампанскийны бик тәмләп эчте һәм әле генә Руге мактаган китаптагы берничә фикерне тагын да киңәйтебрәк җибәрде.

Ниһаять, хушлашырга вакыт җитте, һәм ул кунак йортына юл тотты.

«Ул китап авторы турында сорагач, нишләп мин үземне шулай юләрләрчә тоттым соң әле?» — дип уйлап кайтты Бакунин. Ә Руге ул китүгә бер дустына хат язарга утырды: «Шеллинг һәм хакыйкать ачу» дигән брошюраны укып чык әле. Аны бер рус, хәзер монда яшәүче Бакунин язган. Уйлап кына кара, бу ягымлы яшь егет Берлиндагы барлык карт ишәкләрне әллә кайда артта калдырып киткән. Ләкин мин белгән һәм илтифат иткән Бакунин, рус мөнәсәбәтләре аркасындамыдыр, автор буларак даны таралуны бик теләми. Мин шулай дип уйлыйм».

* * *

Бу көннәрдә Бакунин беренче мәртәбә коммунизм турындагы китапка юлыкты. Әле яңарак кына Штейнның «Бүгенге Франциядә социализм һәм коммунизм» дигән ике томлы китабы басылып чыккан иде. Бакунин аны аерыла алмыйча укыды.

— Чын иман, чын тормыш максаты менә кайда ул! — диде Бакунин Ругега.

— Менә ничек? — дип сорады гаҗәпләнеп Руге.— Ул томнарны сез арттырыбрак бәяләмисезме икән? Миңа алар шактый буш булып күренде.

Ләкин Бакунин хәзер коммунизм турында язылган китапларны мөмкин булган һәр җирдән эзли башлады. Аңа, Парижда андый китаплар ирекле басыла икән, дип сөйләделәр. Озак та үтмәде, Бакунин «Еллык»та Германиядә хөкем сөргән реакция турында мәкалә бастырып чыгарды. Мәкаләнең Жюль Элизар имзасы белән чыгуы шау-шу тудырды. Аны укыган кешеләр, герман эшләрен, андагы идеяләр көрәшен бик күп немецларга караганда француз шәбрәк белә икән, дип гаҗәпләнделәр.

Шушы кыю мәкаләсеннән соң Бакунин Дрезденның чын либераллары белән дуслашты. Аларның кайберләре артыннан хәтта полиция шымчылык итә дигән сүзләр йөри иде. Бакунин халык алдында уздырылган диспутларда катнашты, ялкынлы речьләр сөйләде. Урамда очраган кешеләр аның белән баш иеп исәнләшә башладылар.

Мәкалә Герценга да ошады. Россиядә аны Белинский да укыды. Шуннан бераз гына алданрак аңа «Шеллинг һәм хакыйкать ачу» исемле китапны Бакунин язган икән дигән хәбәрне җиткергәннәр иде.

Һәм Белинский, Бакунин белән сүзгә килүдә үзен гаепле санап, гел уңайсызлана торган булды.

Мәкаләне һәм авторы күрсәтелмәгән китапны укыгач, Белинский Боткинга җибәргән хатында:

«Мишель күп нәрсәдә гаепле һәм гөнаһлы; ләкин аның бөтен кимчелекләреннән дә өстен тора торган бер ягы бар: ул да булса күңеленең тирән бер җирендә ятучы мәңгелек хәрәкәткә омтылыш»,— дип язды.

«Юк, бу яңа татулашу — хисләнеп кабынып киту түгел, тормыш үзе тудырган әйбер, минем Мишельне тирән, хыянәтсез яратуыма ышаныгыз»,— диде ул икенче бер хатында.

Ә Боткин аноним китап турында зур мәкалә язды, һәм алар Белинский белән аны «Отечественные записки» журналында бастырып чыгардылар. Берничә айдан соң китапның авторы Мишель түгел, ә моңарчы таныш булмаган бер яшь немец икәнлеге беленсә дә, алар Бакунинны гафу иттеләр. Шуның өстенә, Бакунин революцион көрәш алып бару өчен чит илдә калырга ниятләгән икән, дигән хәбәрләр дә ишетелде.

Авторы билгесез кеше булудан китапның әһәмияте кимемәде. Өстәвенә аларның кулына поляк телендә басылган бер журнал килеп эләкте. Анда теге китап тулысы белән диярлек тәрҗемә итеп урнаштырылган иде. Ә атаклы поляк демократы Эдвард Дембовский аның авторын хәзерге заманның күренекле философларыннан берсе дип атаган иде.

* * *

Бакунин белән танышканнан соң берничә атна үткәч, Руге, Бруно Бауэрга юллаган хатына салып, Освальдкa да язу җибәрде. Аның бу кеше белән танышасы һәм «Еллык»та мәкаләләрен бастырасы бик килә иде. Ул

Освальдны яшь приват-доцентларның берсе дип уйлый иде һәм аны ихтирам белән философия докторы дип атады.

Бруно хатны энесе Эдгарга, ә Эдгар Фридрихның үзенә җиткерде. Күп тә үтмәде, Руге Бруно Бауэрдан Освальдның теге китапның авторы булуын белде.

«Сүз дә юк, Бакунин, һичшиксез, бик акыллы һәм ягымлы кеше. Әнә Гервег та аның белән дуслашкан. Ләкин мин нишләп соң китапны ул язган дип уйладым икән!» — дип гаҗәпләнде эчтән генә Руге.

Ниһаять, ул Фридрихтан хат һәм «Яшь Германия» язучыларын тәнкыйтьләгән мәкалә алды.

«Бер уңайдан әйтим, мин доктор түгел һәм беркайчан була да алмам; мин бары тик сәүдәгәр һәм прусс короле артиллеристы гына. Шуңа күрә, зинһар, мине ул титул белән атамагыз»,— дип тә өстәп куйган иде Фридрих.

* * *

«Иреклеләр» белән бергәләп Фридрих «Рейн газетасы»на мәкалә артыннан мәкалә язып торды.

Алар элеккечә үк тирә-юньдәге үзләренә ошамаган бөтен нәрсәне һич кызганусыз кире кага бирделәр. «Хәзерге заман кешесе бөтен авторитетларны читкә кага,— дип язды Эдгар,— ул үзеннән башка беркемне дә ихтирам итми».

«Безнең тәрбия принципыбыз гуманизм яисә реализм түгел, ә ирекле ихтыяр үсеше булырга тиеш,— дип, аңа иярде әле һаман да хатын-кызлар гимназиясендә укытучы юаш Штирнер.— Бары тик шул юл белән генә кешене теләсә нинди авторитеттан азат итүгә ирешеп була».

Фридрихның да нәкъ шулай уйлаган айлары бар иде.

Ләкин хәзер, Берлиндагы тормышы ахырына якынлашып килгәндә, ул алардан торган саен еракләша барды.

Фридрих инде аларның шамакайларча сугышларында катнашмады, бер дә юкка ирек турында буш, купшы сүзләр белән шапырынмады.

Әгәр чын, конкрет эш юк икән, революцияне якынайтырга өндәүләр, көн саен алланы бәреп төшерү юлы белән генә җиңүгә ирешеп булмый.

Аның әле һаман Марксны күргәне юк иде. «Рейн газетасы»нда Маркснең матбугат ирегенә багышланган мәкаләсен күргәч, фикерләренең тирәнлегенә һәм төгәллегенә таң калды.

Әгәр матбугат ирекле түгел, цензура яши икән, ул чакта: «Иң зур кимчелек — икейөзлелек, — аңардан аерылгысыз...— дип язды Маркс.— Хөкүмәт *үз тавышын гына* ишетә. *Үз тавышын гына* ишеткәнне ул белә, ә шулай да халык тавышын ишетәм дип үзен-үзе алдавын дәвам итә. Халык исә, үз ягыннан, йә өлешчә политик хорафатларга бирелә, өлешчә политикага ышанмый башлый, йә дәүләт тормышыннан бөтенләй читләшеп, *шәхси тормышлары белән генә яшәүче кешеләр төркеменә әйләнә».*

Фридрих Маркс мәкаләсе басылган газетаны Гиппель сыра залына алып барды һәм аңа Эдгарның салкын каравына аптырады.

— Маркска минем күңелем суына башлады,— диде Эдгар.— Без монда чиркәү белән сугышабыз, ә ул ниндидер матбугат турында яза. Безнең төп дошманыбыз — чиркәү.

Фридрих аның белән бәхәсләшеп тә карады, тик Эдгар кулын гына селтәде һәм Исемсезне сыйпады да яңадан сыра алырга китеп барды.

Берничә атнадан Маркс мәкаләсе турында «Еллык»та Руге үзе язып чыкты: «Моңа кадәр әле матбугат иреге турында һәм аны яклап моннан да тирәнрәк һәм төплерәк берни дә әйтелгәне юк иде. Һәм әйтелмәячәк тә... Без үзебезне камиллек, даһилык, безнең публицистикабызда әле һаман да яшәп килә торган гадәти төшенчәләрне бутауга ачыклык кертә белүебез белән котлый алабыз».

Фридрих, бу юлларның астына кызыл карандаш белән сызып, газетаны Эдгар алдына китереп салды.

— Бернинди яхшы нәрсә дә күрмим,— диде караңгы чырай белән Эдгар.— Маркс, Руге һәм әлеге буталчык тудыручы Гессның серләре уртак. Минем соңгы мәкаләләремнең һаман басылмый ятуына игътибар итәсеңме? Мейен да зарлана. Маркс эше бу. Дуслар менә шулай югала да инде.

Ул мәкаләләрне, мөгаен, Фридрих үзе дә басмас иде. Аларда кирәкле нәрсәгә караганда томанлы шапырыну һәм шау-шу күбрәк иде. Ләкин хәзергә Фридрих бәхәсләшеп торуны кирәк санамады.

Ул бер атна буена Штехель кондитерскиенда да, Гиппель сыра залында да күренмәде. «Швейцариядән немец вестнигы» дигән җыентык бастырырга әзерләнүче Гервег өчен «Фридрих-Вильгельм IV, прусс короле» исемле мәкалә язды. Үз корольләренең яңагына чабарга да вакыт җиткән иде.

Мәкалә язылып беткәч, Фридрих аны тагын бер кат укып чыкты һәм үзе дә көтмәгәндә хәйран калды: рухы белән ул Маркс фикерләренә бик якын иде.

* * *

Соңгы вакытта ул коммунизм турында сөйләгәнне торган саен ешрак ишетә иде.

Элегрәк, Эдгар кебек үк, бу агымга багышланган җитди әңгәмәләргә Фридрих артык игътибар итмәде: анынча, болар беркатлы, акылга тамаирак кешеләр хыялы иде.

— Хәтта синең Гуцковың да коммунистлар хакында сөйли башлады,— диде аңа Эдгар очрашуларының берсендә.— «Телеграф»ның бүгенге санын укы әле.

Бу сүз Штехельның кызыл бүлмәсендә әйтелде. Фридрих шунда ук газета алырга китте.

Гуцков Парижга барып кайтты һәм андагы коммунистлар белән танышты. Мәкаләсендә ул коммунистлар турында, Эдгар шикелле үк, һаваланып язса да, Фридрих моңа әллә ни игътибар итмәде. Аның каравы мәкаләдән ул үзенә кирәкле нәрсәләрне эзләп тапты.

Әлбәттә, Гуцков «Франциянең яңа коммунистик философиясе» белән килешә алмый. Һәм, әлбәттә, ул философия безне кирегә, узган гасыр материализмына сөйри дип саный. «Бөтен дөньяга тынычлык», «бөтен халыкларга туганнарча бердәмлек» теләүче Фурье иярченнәрен хупламый Гуцков. Ә шулай да ул кешеләр бар, һәм, димәк, алар бик еш бергә җыелалар. Аларның журналына язылучылар саны да меңнән артык. Ә «Атеней»ны алучылар бары тик йөз илле генә иде. Аннан соң кайбер немец эшчеләре тарафыннан редакцияләнә һәм бастырылып чыгарыла торган янә бер журнал бар бит әле. Аның редакторы элеккеге тегүче Вейтлинг. Аннары итекче Бауэр һәм сәгать төзәтүче Молль да бар. Алар да шулай ук коммунистлар. Үзләренең мәкаләләрендә алар, берничә гасырдан соң илләр акча, солдатлар һәм милләтләр дигән төшенчәләрне онытачаклар дип ышанды-

рырга тырышалар. Ул, Гуцков, моның белән дә килешми, әлбәттә.

Бременга әле килгән генә көннәрендә Фридрих барлык журналлардан «азатлык» сүзен эзләде. Хәзер ул нәкъ шулай коммунизмга кагылышлы мәгълүматлар эзли иде.

Эдгар көлеп йөргән Гесс «Рейн газетасы»нда, Франциядә коммунистлар» дигән зур мәкалә бастырып чыгарды.

Баксаң, Парижда немец эшче-эмигрантлары инде моннан алты ел элек үк «Гадел кешеләр союзы» дигән яшерен оешма төзегәннәр икән. Ә аңарчы «Хокуксызлар союзы» дигән икенче бер яшерен оешма да булган. Мастер ярдәмчесе немец Вейтлингның «Кешелек дөньясы бүген һәм киләчәктә нинди булырга тиеш?» дигән китабы турында анык булмаган төрле хәбәрләр йөри.

Коммунизмга багышлап эмиграциядән Гейне ялкынлы мәкаләләр язды: «Коммунизм турында хәзергә аз фикер йөртсәләр дә, заман трагедиясендә ул бөек роль уйнаячак герой».

Англиядә эшчеләр хәрәкәте үзе турында үзе белдерде. Нәкъ менә хәзер, шушы җәйге айларда анда меңләгән эшче баш күтәрә.

Ә бертуган Бауэрлар һәм «Иреклеләр» һаман әле алланы бәреп төшерү белән мәшгуль һәм моны киләсе ун еллыкта да төп эшләре итеп саныйлар.

— Илдә тәртип урнаштыру өчен корольнең чиркәүдән йөз чөерүе һәм мәгариф эшенә игътибар итүе җитә,— дип ышандырырга тырыша Эдгар.— Белемле кешеләр үзләре үк эшчеләр интереслары сагында торачак.

Менә тагын Фридрих әле күптән түгел генә үзенең иң якын дуслары саналган кешеләрнең гасыр идеяләреннән артта калуын тоеп кайгыра.

Юк, алар белән араны әлегә бөтенләй өзеп бетермәде ул. Үзен дә төрле якка тармакланып киткән юллар чатында басып торган кешедәй хис итте.

Берлинда яшәгән бер ел эчендә, кечкенә һәм зур күләмле бик күп мәкаләләр язып, үзенә бөтен Германиянең игътибарын җәлеп итсә дә, хәзергә ул туктап торырга булды.

Соңгы айларда аның бөтен күңелен яулап алган яңа фикерләрне ачыклыйсы, тәртипкә китерәсе бар иде.

*«Мин бераз вакыт әдәби эшчәнлек белән бөтенләй шөгыльләнмәскә һәм аның урынына күбрәк укырга карар кылдым. Мондый карарга килүнең сәбәбе ачык. Мин яшь һәм философияне үзлегемнән укыган кеше. Үземдә тиешле караш булдыру, кирәк чагында аны яклау өчен минем белемем җитәрлек, ләкин бу эштә чыннан да уңышка ирешү өчен ул гына җитеп бетми.*— Ул 1842 елның 26 июлендә Арнольд Ругега шулай дип язды.— *Октябрьдә туган якларыма, Рейнга кайтканда мин Дрезденда Сезнең белән очрашырга һәм бу турыда Сезгә җентекләбрәк сөйләргә җыенам. Ә хәзергә мин Сезгә иң яхшы теләкләремне телим һәм ара-тирә мине искә төшерүегезне үтенәм.*

*Сезнең Ф. Энгельсыгыз».*

* * *

Хәрби хезмәт тәмамланып килә. Менә ул иртәләрнең берсендә бомбардирлар кия торган укалы мундирын тагын бер тапкыр киеп карады да аннан бөтенләйгә салып куйды.

Соңгы мәртәбә Гиппельнең сыра залына барып керде.

— Йә, иртәгә өйгәме? — дип сорады Мейен, күз төбендәге кара көйгән урынны кулы белән каплап.

Фридрих, шулай икәнлеген белдереп, баш иде.

— Ә без кичә Эдгар белән бәхәсләшеп алдык. Аның соңгы мәкаләләрен беләсездер ич: «алтын урталык — җәмгыять үсешенең дошманы». Мин аны бераз үртәргә уйладым. «Филистер — дәүләт властеның нигезе»,— дим. Ә ул шунда миенә син сеңдергән коммунистик идеяләргә барыпябышты. «Иң соңгы эшләр, иң соңгы чаралар!» — дип, Мейен Эдгарны үчекләп куйды.

Фридрих Мейенны елмаеп тыңлап торды. Моны ничә мәртәбә ишетте бит инде ул.

— Син елмайма, гыйбрәтле вакыйга бу,— диде җитди итеп Мейен.— Мин аңа үз карашымны аңлата башладым.— Белем алу һәм политик хокуклар тигезлеге дигәндә, рәхим ит. Тик милек, мал-мөлкәт тигезлегенә килгәндә, юк инде,— дим.— Әйтик, синең акчаң күп, ә башка берәүнең азрак. Һәм гел шулай булачак. Тарих бер дә тигезлеккә омтылмый, ә азатлыкка омтыла. Алай гына да түгел, ул тигезсезлеккә мохтаҗ. Югыйсә үсеш өчен стимул булмас иде. Мин дөрес әйтәмме? — дип сорады ул Фридрихтан.

— Ачык кына әйтүе кыен.— Фридрих елмаюын яшерә алмады,— каршында өлкән яшьтәге кеше түгел, әйтерсең бала басып тора.— Ә күз төбегезне кайда күгәрттегез?

— Ә, бу вакыйга да гыйбрәтле. Тик мин аны икенче юлы сөйләрмен.

«Ә без бүтән очрашмаячакбыз инде»,— дип уйлап куйды Фридрих.

Аннары ул Доротеенштрасседагы бүлмәсенә кайтты.

Әйберләре инде төйнәлгән иде. Урамда бераз төшереп алган извозчикларның үзара кычкырышкан тавышлары ишетелә.

Алар иртәгә дә нәкъ шулай ызгышачаклар, һәм аларның бәхәсен бу бүлмәдә кем дә булса бөтенләй башка кеше тыңлаячак.

Эчпошыргыч Барменга һич кенә дә кайтасы килми иде шул.

* * *

Юл уңаеннан ул Кельнда тукталды, ярым караңгы баскыч буйлап өченче катка күтәрелеп, «Рейн газетасы» редакциясенә керде.

Аны редакция хезмәткәре Гесс каршы алды. Эдгар буталчык Гесс дип атаган кеше шул үзе иде инде.

Гесска утыз яшьләр чамасы гына булса да, чигәләрендәге чал чәчләр аны өлкәнрәк итеп күрсәтә иде. Елмаеп, ул Фридрихның кулын ике куллап бик озак итеп кысты.

Алар коммунизм турында сөйләшеп киттеләр.

— Мин, әлбәттә, коммунизм яклы! — диде Гесс кайнарланып.— Дөресрәге, мин төгәл итеп әйтә алмадым. Аның яклы яисә аңа каршы булу мөмкин түгел. Иртәнге таң яклы яисә аңа каршы булып буламыни? Ул котылгысыз киләчәк һәм иртәнге чаңнар аның килүен хәбәр итәчәк. Очрашканда мин Марксны да шуңа ышандырырга тырышам, ләкин ул, төптән уйлый торган кеше буларак, башта тиешенчә ачыкларга кирәк, аннары инде ышанырга да мөмкин булачак, ди. Ничек инде, сез әле шушы көнгә хәтле Маркс белән таныш түгелмени? Алайса, сез үзегезне әлегә беркем белән дә таныш түгел һәм дөньяга бөтенләй тумаган да дип санагыз... Маркс бөек философ лабаса ул! Әллә сез моңа ышанмыйсызмы? Ул чагында мин сезгә менә нәрсә әйтим: мин ундүрт яшемә кадәр Талмуд өйрәндем һәм тормышны аз-маз аңлыйм.

Бүгенге көндә Маркс Штраустан да, Фейербахтан да һәм Гегельдан да өстенрәк, менә шул.

— Хәтта Гегельдан дамы? — дип сорады Фридрих.

— Шул-шул менә. Хәтта Гегельдан да. Руссо, Вольтер, Лессинг, Гейне, Гегельны бер кеше итеп күз алдына китереп карагыз әле. Менә шул Маркс булыр инде.

Алар сәгать ярым чамасы сөйләшеп утырдылар. Әңгәмә кичкә кадәр дәвам иткән булыр иде дә, Фридрих Барменга китүче почта дилижансына өлгерергә тиеш иде. Алар дусларча хушлаштылар. Соңыннан Гесс үзенең бер танышына, бу әңгәмәдән соң Фридрих чын коммунист булып китте, дип язды.

* * *

Якшәмбе көн иде.

Бәйрәм киемнәрен киеп, бөтен гаилә чиркәүгә гыйбадәт кылырга һәм пастор вәгазен тыңларга китте.

Бер Фридрих кына бармады.

Өйдәгеләрнең чырае мәет озаткандагы төскә керде.

Кичке аштан соң әтисе аны кабинетына чакырып алды һәм, каршына утыртып, сүз башлады:

— Газеталарда син коточкыч әйберләр бастырасың, дигән хәбәрләр йөри. Мин белмим, укыганым юк... Синең бабаңның атасы Иоган, хәлдән таеп, балаларына төшемле эш калдырыр өчен тиеннәрен санап яшәгән. Синең Каспар бабаң күренекле кеше булуга ирешкән һәм безгә капитал мирас итеп калдырды. Җәмгыятьтә безне шуның аркасында ихтирам итәләр дә. Мин дә көчемнән килгәнчә ул капиталны арттырырга тырышам. Син әле бишектә яткан чагыңда ук мин сине олы кеше итеп күз алдыма китерә идем. Син минем белән бер рәткә басарсың һәм безнең фирмабызның даны бөтен дөньяга таралыр дип хыялландым. Теләсә нинди цивилизацияле илдә безне таныячаклар иде. «Һо, бу теге Энгельслар ич инде!» — диячәкләр иде. Һәм моны әйтүчеләрнең тавышында ихтирам катыш көнләшү дә яңгыраячак иде... Бабаларың һәм этиең малын ашап үскән кеше, син чыннан да алар эшенә каршы чыгасыңмыни?

— Ул акчаларны безгә эшчеләр эшләп тапкан,— диде Фридрих тыныч кына.

— Ташла бу саташуыңны! — Әтисе, креслосын дөбердәтеп, сикереп торды да почмактан почмакка йөренә башлады.— Бәлки, сине фәнни эшләр үзенә тартадыр. Беркадәр вакыт мин алар өчен акча түләп торырга да

риза. Бүген чиркәүдә миннән: «Сезнең улыгыз кайда? Ул кайткан түгелме соң?» — дип сорадылар. Мин нәрсә дип җавап бирә ала идем аларга? «Ул бераз авырып китте шул». Һәм мин хаклы идем. Син чыннан да авыру. Әгәр дә безнең шәһәр буйлап, Энгельсның өлкән яшьтәге улы чиркәүгә йөрми башлаган, дигән хәбәр таралса, бу минем конкурентларыма гына шатлык китерәчәк. «Ишеттегезме, чиркәү общинасы старостасының улы аллага ышанмый икән»,— диячәкләр алар... Мин синең белән киңәшләшергә телим. Манчестерда безнең фирмада конторчы урыны бушады. Ул урынга син урнашсаң, әйбәтрәк булыр дип уйлыйм. Компаньоннарга, мин сине практикага җибәрдем, дип язармын.

Әтисе аңа карап куйды. Фридрих әлегә бер сүз дә эндәшмәде.

— Мин сиңа ачыктан-ачык әйтәм. Кайтканда мин синең йөзеңдә шатлык күрмәдем. Димәк, йорт сине үзенә тартып тормый. Энгельс малае Бармендa түгел, ә Манчестерда чиркәүгә йөрмәсә, безнең барыбызга да тынычрак булыр, һәм, аннары, әгәр син аларның конторасында утырсаң, компаньоннарга миннән яшертен эшләр алып барырга мөмкинлек бетәр. Өч атнадан син Англиягә китә аласың. Конторада тырышып эшләрсең дип ышанам.

Фридрих риза булды.

* * *

Шагыйрь Гервег ыспай буйлы һәм төскә чибәр иде. Егерме ике яшендә хәрби хезмәттә ул офицер белән телгә килде. Моның өчен трибунал куркынычы янаганга, Швейцариягә качты. Үзе белән шигырьләр дәфтәрен дә алган иде. Шигырьләрен бастырырга аның өмете юк иде югын. Ә ел ярым чамасы вакыт узгач, бу шигырьләр бөтен Германиягә таралды. «Тере кеше җырлары» исемле шул шигырьләр җыентыгын укыганнан соң Гейне үзе Гервегны Тимер тургай дип атады.

Гервег азатлыкка өндәде, филистерларны дошман күрде.

Каберләрдәге тәреләр
Өстәмә корал булсын!

«Өндәү» дигән шигырендә ул әнә шулай язды. Аның бу юлларын үзе артыннан Германия сыра залларында һәм университет коридорларында студентлар кабатлады.

Гервег Фрейлигратның үзе белән көч сынашып карарга вакыт җиткәнен аңлады.

Фрейлиграт әле генә король пенсионеры булган иде.

Үзе дә шигырьләр язгалаган яңа прусс короле дуслары белән әңгәмәләрендә Фрейлигратның ике юлын өземтә итеп китерә дигән хәбәр йөрде:

Партиягә караганда
Шагыйрь югарырак тора.

Фридрих-Вильгельм IV Европа монархлары арасында бер башка өстен — ул бердәнбер шагыйрь король иде. 1872 елның 27 февралендә Гервег «Рейн газетасы»нда үзенең ялкынлы юлларын бастырды. Шигырен ул «Фердинанд Фрейлигратка» дип атады.

Безнең гасыр инде әҗәл тупәгендә,
Варислары, әнә, яныңа килгәннәр.
Үлсен лә! Кайгырмыйк! Бәхетсез халыкны
Корычтай нык куллы партия җитәкләр!

Мөстәкыйльлеген бар нәрсәдән дә кыйммәтрәк санаучы Фрейлиграт бу юлларны үзе дә бик әйбәт дип тапты.

Тиздән Гервегнең ул шигырен «Партия» дип атый башладылар. Мөгаен, ул Германиядә партияле поэзиянең беренче әсәре булгандыр.

Фрейлиграт, король пенсионеры булгач, үзенең киләчәге өчен борчылмыйча яши башлады, Сен Гоар дигән матур табигать почмагына күчте, король яхшылыгын мактап җырлаучы шундый ук башка бер пенсионер белән дуслашып китте.

Менә шунда инде Гервег аны бик шәпләп чәнчеп алды.

Аның «Пенсионерлар дуэты» шигыреннән соң Фрейлиграт һәм аның дустыннан әдәбиятка, политикага якын торган кешеләр рәхәтләнеп көлделәр.

1842 ел Гервегка уңыш алып килде. Элек ул ярлы иде. Хәзер аңа Берлин фабриканты һәм сарай тәэминатчысы кызы Эмма Зигмунд гашыйк булды. Ул, Гервегнең шигырьләрен укыгач, аңа хат артыннан хат язып, йөрәген һәм байлыгын тәкъдим итте.

— Иртәгә иртән кофе сатып алырлык та акчаң булмаганда акчаны яратмау яхшы,— диде Гервег үзенең Дрездендагы яңа танышы Бакунинга.— Әмма иң яхшысы — акчаны аның белән кесәң туп-тулы булганда яратмау.

Чит илдә әллә бөтенләйгә калыргамы икән, дип уйлаштыра башлаган кыю рус Бакунин Гервегның һәр яңалыгына теләктәшлек күрсәтте. Ул хәтта алгарак та узып китте.

— Менә сез, Гервег, король әйбәт булса, мин дә аңа ияреп идем, дисез...

— Һәм ияреп идем дә,— дип раслады Гервег.

— Яхшы король турындагы әкияткә ышангач, сез нинди революционер буласыз ди инде, Георг? Әйбәт хакимнәр булмый ул. Тиздән, бик тиздән Европа халыклары моны аңларлар һәм үз хөкүмәтләрен себереп түгәрләр. Әйе, әйе, Гервег. Җимергеч дулкыннар Россиягә дә барып җитәр дип ышанам мин. Богаулар юкка чыгачак, өстән басып торган бөтен нәрсә көл-талкан киләчәк. Кичә, Георг, минем башка гаҗәп яхшы бер уй килде. Хәзер мин аны сезгә кулъязмамнан укып бирәм.— Бакунин эре хәрефләр белән чуарланган кәгазь битләрен алды да кычкырып укый башлады:— «Җимерергә ярату — иҗади ярату ул...» Руге журналы өчен әзерләгән мәкаләмдә мин әнә шулай яздым,— дип аңлатып бирде.

Кырык яшьлек Руге ике кыю егетнең дуслыгына шатлана иде.

Дрезденда Гервег Бакунин квартирасында тукталды. Ул вакытта Бакунин белән бергә анда яшь беллетрист, озын буйлы, киң күңелле, чибәр, алпавытныкы кебек эре йөзле икенче бер рус — Иван Сергеевич Тургенев та яши иде.

Барысы да озын буйлы, мавыгып һаман ни турындадыр бәхәсләшүче, шул ук вакытта өчесе өч төрле бу кешене урамда ерактан ук таный иде Руге.

Тиздән Гервег тәвәккәлләде, һәм Эмма Зигмунд аның кәләшенә әйләнде. Гервег аны үзенең дусты белән дә таныштырды.

— Ул нинди гүзәл, Гервег! — диде сокланып Бакунин.— Ул үзенең ихлас күңелле булуы белән гүзәл. Ул сезнең шәүләгез, тормыш күңелсезлекләреннән турылыклы сакчыгыз һәм йолдызыгыз булыр.

Берничә айдан соң аларның туйлары булырга тиеш иде. Һәм Гервег туйда Бакуниннан кияү егете булуын үтенде.

Ә хәзергә Гервег «Швейцариядән немец вестнигы» дигән яңа журнал ачарга җыена иде.

— Немец цензурасына каршы баш күтәрүче җаннарга мин качу урыны әзерләргә телим,— дип аңлатты ул Руге белән Бакунинга.

Ул Германияне әйләнеп чыгарга һәм журналга хезмәткәрләр тупларга карар итте.

Кельнга баруга ук Гервег «Рейн газетасы»на керде.

Кичке якта Маркс һәм башка редакторлар редакция бүлмәсендә сыра эчәргә җыенганнар иде. Сүз азатлык, аңа ирешү юллары турында барды. Гервег аларга үзенең шигырьләрен укыды. Һәм Маркс аңа ышанды.

Аннары Гервег Веймар, Лейпциг, Иенага барып кайты.

Аны һәркайда олылап каршы алдылар. Ниһаять, ул Руге белән бергә Берлинга «Иреклеләр» янына килде. Алар Вальбург сыра залында бертуган Бауэрларны очраттылар. Бу очрашудан аларның күңелендә авыр төер кайтты.

«Без кергәндә Бауэрлар икесе дә ни эшләгәннәрен белерлек хәлдә түгел иделәр... Безнең күңелгә бу авыр тәэсир итте һәм без тиз генә чыгып киттек»,— дип язды Руге Маркска.

— Гервег, сез үзегезгә карагыз, ә мин «Ирекләләр» белән араны өзәм,— диде бу очрашудан соң икенче көнне Руге.— Элегрәк, Гиппельда җыелган чакларында алар белән җитди сөйләшеп була иде әле, диләр. Хәзер исә алар шаккатарлык җилбәзәк һәм тәкәббер кешеләр.

— Сезнең белән килешәм. Алай гына да түгел, мин кичә кич бу турыда Маркска да яздым. «Ирекләләр» турында «Рейн газетасы»нда мәкалә чыгаруын үтендем.

— Маркска мин дә кичә кичен генә хат салдым бит! — дип гаҗәпләнде Руге.— Аның ни уйлаганын күз алдыма китерәм. Ул бит мине аларның көлкеле фикерләре турында күптән инде кисәткән иде.

* * *

— Берлинга барып чыксагыз, король сараендагы врач доктор Шенлейнны күрегез,— дип киңәш биргән иде Бакунин Гервегка.— Ул әйбәт кеше, ярдәм кирәк булганда, без кыз туганым белән еш кына аңа мөрәҗәгать итә идек.

Гервег Шенлейн янына кереп, күрешеп чыкты. Ә икенче көнне Шенлейн аңарга ашыгыч язу җибәрде. Ул анда Тимер тургай белән корольнең үзе кызыксынганлыгы һәм Гервег белән сөйләшергә әзерлеген хәбәр иткән иде.

— Нишлим икән? — дип киңәш сорады ГервегРугедан.— Король белән очрашудан баш тартсаң, бөтен эшне куркыныч астына куйдың дигән сүз.

— Барыгыз, дустым, гәпләшеп кайтыгыз үзе белән,— диде төптән уйлый белә торган Руге.— Дошманыңны киресен эшләргә ышандырырга тырышып карау беркайчан да кирәксез эш дип саналмаган.

Гервег һәм прусс короле кичен сарайда тантана залларыннан читтәге бер бүлмәдә очраштылар.

— Тигез хокуклы кешеләр кебек сөйләшик,— дип тәкъдим ясады Фридрих-Вильгельм IV.— Король белән король сөйләшкән кебек.

— Мин нинди король булыйм ди инде, галиҗәнап. Пруссиядә бары бер генә король,— дип җавап бирде Гервег, король сүзеннән күңеле күтәрелеп.

— Юк, дустым, миңа «Тере кеше җырлары» китабы чыккан көннән алып Пруссиядә ике король булды, дип әйткәннәр иде.

Гервег дипломатларча дәшми калды.

— Мин һәрвакыт, дәүләт властена акыллы оппозиция файдалы, хәтта кирәкле, дип уйлыйм. Ул дәүләткә үсәргә ярдәм итә.

Гервег моның белән килеште.

— Без, монархлар, дәүләтнең нигезләрен саклыйбыз, сез, оппозиция, җәмгыятьне алга этәрәсез.

Гервег моның белән дә килеште.

— Әйдәгез, намус белән көрәшик. Дустым, кулыгызны бирегез,— диде король һәм беренче булып кулын сузды.

Гервег та аңа кул бирде.

Кичен Руге янына килгәндә ул аптырашта иде.

— Нишләргә икән инде хәзер? Кичен корольнең кулын кысып, иртән аның политикасын тәнкыйтьләү бик үк яхшы түгел бит инде.

— Вакыт күрсәтер, дустым. Вакыт барын да күрсәтер,— дип, Руге аны тынычландырырга тырышты.

Гервегның король янына баруын ишеткәч, «Иреклеләр» аңардан ачы көлә башладылар.

— Бүген ирек өчен ничек көрәшергә кирәклеген өйрәтеп, иртәгесен корольләрдән мәрхәмәт күрсәтүне үтенеп йөрүче кешеләргә чынлап ышанырга мөмкинме? — дип сорады карсак Мейен.

Ул да Маркска хат салды. Артыннан ук икенчесен җибәрде. Мейен «Иреклеләр»не газетада кичекмәстән яклауны һәм аның, Мейенның, бөтен мәкаләләрен бастырып чыгаруны таләп итте.

«Мин кичә Мейеннан оятсыз хат алдым,— дип язды Ругега Маркс.— ...Боларның барысыннан да политик ор-

ганны коткарып калу өчен берничә Берлин җилкуарын корбан итү кирәклеген аңламаучы һәм гомумән үз өере эшләре турында гына уйлаучы кешенең гадәттән тыш шөһрәт яратуы аңкып тора...

Хәзер безгә иртәдән кичкә кадәр коточкыч цензура газапларына, министрлык белән хат алышуларга, оберпрезидент шикаятьләренә, акционерларның үкерүенә һәм башкаларга, һәм башкаларга чыдарга туры килгәнгә, ә мин безне җәберләү планнарын тормышка ашырырга көчемнән килгәнчә каршы торуны бурычым итеп санаганга күрә генә үз постымда калам,— шуннан Сез минем бераз ярсуымны күз алдыгызга китерә аласыздыр инде. Шуңа күрә мин Мейенга шактый кискен җавап бирдем дә».

«Сезнең хатыгызны һәм Сезнең эшләрегезне мин тулысы белән хуплыйм,— дип җавап язды Руге...— Мине «Иреклеләр»нең, бу җилкуар тинтәкләрнең, сезнең дә аларның характерсызлыгын кискен никяр итүгә сәләтле характерыгызны танулары шатландыра... Мин Бауэрны «Иреклеләр» җәмгыяте турында, Бауэрның үзен һәм аның эшен уңайсыз хәлдә калдыра торган эшләре турында (исерек килеш алар сугышалар һәм бер-берсен мәсхәрә итәләр) кисәтеп куйдым. Бауэр ярсып каршы төште. «Иреклеләр»нең карашлары һәм үз-үзләрен тотышлары аның өчен дөньясын онытып яклый торган эшкә әйләнгән инде».

Ругеның хаты килеп берничә көн үтүгә, Маркс Бруно Бауэрның да аптыраштa калып язган хатын алды. Маркс аңа җавап биреп тормады һәм шул көннән аларның элеккеге дуслыгы бөтенләйгә өзелде.

* * *

Марксkа Руге, Гервег һәм Мейен хатлары килгән атналарның берсендә Англиягә барырга чыккан Энгельс юл уңаеннан Маркс янына яңадан керде.

Фридрих шул ук ярым караңгы баскыч буйлап өченче катка күтәрелде, редактор бүлмәсенең ишеген ачты һәм Марксны күреп алды.

Марксны ул шунда ук таныды, аның зур башын һәм сумала сыман кара бөдрә чәчләрен бик еш телгә алалар иде.

Маркс, ризасызлыгын яшермичә, типографиядән килгән кәгазь өеменә чумып, цензор кызыл карандаш белән тамгалаган фразаларны сызып утыра иде.

Фридрих анын хәлен аңлап елмаеп куйды.

— Мин Фридрих Энгельс булам, Барменнан,— дип таныштыры ул.— Освальд исеме белән язам.

«Теләсә нинди карашлардан азат булу өчен көрәшүчеләрнең Берлиннан килгән тагын бер вәкиле,— дип уйлап алды Маркс,— өстәвенә шуларның иң зурысы түгелме икән әле». Энгельсның инде «Ирекләләр»дән читләшүе турында аның әле башына да килми иде. «Тыныч кына, ләкин салкын кабул итәргә кирәк».

Ул аягүрә торып басты, ихтирам белән исәнләште.

— Мәкаләләрегез буенча мин сезне өлкәнрәк яшьтә дип белә идем...

— Миңа егерме ике яшь...

— Әйтегез әле, Энгельс, кыяфәтегез буенча менә сез җитди генә күренәсез, Берлин «Ирекләләр»енең дуамаллыгын, аларның ул эчкечелеген, җәнҗалларын сез чыннан да хуплыйсызмы?

— Юк, хупламыйм.— Энгельс яңадан елмайды.

— Ичмаса, бу мәсьәләдә без бер төрле уйлыйбыз икән...

— Ләкин бит «Ирекләләр» үз идеяләрен бөтен илдә пропагандалыйлар.— Энгельс үзенең элеккеге дусларын якларга теләде. Ул танышлыкның беренче минутыннан ук сүз «Ирекләләр» турында башланыр дип көтмәгән иде.

— Нинди идеяләрен?! Безнең барыбызга да практик эш алып барырга кирәк. Минем үземә шәхсән һәр көнне цензор һәм газета хуҗалары белән көрәшергә туры килә. Бер генә ялгыш мәкалә китсен — газета бөтенләйгә ябылачак. Ә Бруно Бауэр ачыктан-ачык халыкны дәүләт, дин, өстәвенә милек һәм гаилә төшенчәләрен үк юкка чыгарырга өнди. Көлке түгелме бу? Яхшы, әйтик, төшенчәләрне юкка да чыгардык, ди. Шуннан соң нәрсә? Ә җирдәге, тормыштагы дәүләт белән нишлибез?

«Ирекләләр»нең бу фикерләрен Фридрих үзе дә мәгънәсезлек дип саный иде. Ләкин хәзер ул үзенең элеккеге дусларыннан баш тартырга да, аларны якларга да теләмәде. Әгәр Маркс аны Бауэрларның дусты дип саный икән, алардан шундук баш тарту ашыгыч хыянәт булып күренергә мөмкин иде.

— Җитди эш бар, ул эш турында кычкырынып йөрү бар, һәм боларны бутау — җинаять.— Маркс сүзен бетерде дә Фридрихка текәлеп карады.— Мин сезгә боларның барын да әйтерлек башка кеше булмаганга ташландым. Күрәм, сез юл киеменнән. Кая барасыз? Яңадан

Берлингамы? Руге миңа сезнең анда хәрби хезмәттә булуыгыз турында әйткән иде.

— Англиягә, Манчестерга. Коммерция белән шөгыльләнергә барам.

— Бик шәп бит бу! Димәк, безнең газетаның Англиядә үз корреспонденты булачак! Килеп төшүгә үк безнең өчен эшли дә башлагыз.

Берничә минуттан Маркс хушлашырга дип кул сузды һәм яңадан типографиядән килгән кәгазь битләре белән тулы өстәл артына кереп утырды.

Фридрих урамга чыкты.

Бу сөйләшүдән ул канәгать булмады.

Юк, беренче очрашуда ук бер мизгел эчендә бу кеше белән дуслашырмын дип өмет тә итмәгән иде ул. Ә шулай да нәрсәдер әйтеп бетерү, аңлату өчен аның яңадан Маркс янына менәсе килде. Үзара мөнәсәбәтләре дә җылыныбрак китәр сыман тоелды — ул моңа ышана иде.

* * *

Гервег Берлиннан Кенигсбергка китте.

«Пруссия башкаласында мин иң кирәген эшләдем — корольне инандырдым бугай, һәм ул, бәлки, безнең союздашыбыз булыр»,— дип уйлап барды ул юлда. Бу турыда кәләшенә дә язарга теләде.

Ләкин берничә көннән ул хәтта башта ышанырга да мөмкин булмаган яңа хәбәр алды.

Намуслы көрәш тәкъдим итеп кул сузган Фридрих-Вильгельм IV Гервег планлаштырган журналны чыгарырга рөхсәт итмәгән иде. Ул журналның әле бер генә бите дә басылмаган, шуңа күрә аны тыярга сәбәп тә юк иде.

Гервег корольгә ачык хат язды һәм аны «Лейпциг гомуми газетасы»нда бастырып чыгарды.

Король җавабын тоткарламады. Ул Гервегны Пруссиядән бер көн эчендә куып чыгарырга әмер бирде. Һәм «Рейн газетасы»н да, «Немец еллыгы»н да ябарга кирәклеге турында әйтте.

Бакунин да Гервег белән бергә Дрезденнан китәргә карар итте. Ул Саксония хөкүмәте аны рус властьларына тотып бирер дип курка иде. Руге журналында ялкынлы мәкаләсен бастырганнан соң ул үзен яшерен эзәрлекләгәннәрен сизенә иде.

* * *

Кечерәк кенә сәүдә-пассажир судносына утырып, Фридрих Ла-Манш бугазын кичә иде. Аның туган ягы Рейн өлкәсендә инде бер атна буе соры томан йөзә, коеп яңгыр ява, авыр болытлар күк йөзен каплап, соборларның түбәләренә үрмәли. Ләкин судно «томанлы Альбион»га таба курс алуга, күк йөзе ачылып китте һәм тау-тау дулкыннар өстендә параллель курс белән йөзүче судноларның мачталары селкенүе күренә башлады.

Шушы ук суднода континенттан өенә бер банк хезмәткәре дә кайтып бара иде. Аның һәм Фридрихның каюталары янәшә туры килде. Алар кают-компаниядә дә кичке ашны янәшә утырып ашадылар.

Палубага чыгып, сигара тартырга җыенгач, Энгельс юлдашына сорау бирде:

— Миңа, бөтен җәй буе утрауда революцион вакыйгалар булып торган, диделәр, дөресме шул?

— Революцион вакыйгалар? — дип гаҗәпләнде хезмәткәр.— Сез моны, мөгаен, чартист газеталарыннан укыгансыздыр. Чартистлар чебеннән фил ясарга яраталар. Менә, ичмаса, Франция, мин бер ай шунда булдым, анда теләсә кайсы француз, сөйләү генә түгел, революция турында җырлап йөри. Ә безнең корольлектә моны күз алдына китерү дә мөмкин түгел.

— Ә мин Англиядә хәл бик кискен дип уйлый идем.

— Кискен. Монысын сез дөрес әйтәсез. Ләкин бездә конституция һәм королева бар, бездә бай промышленность бар. Германиядә тимер юл әле төзелә генә башлады, ә бездә инде ун мең километр чамасы юлда паровозлар чаба. Бездә хәтта түбән катлаулар да революцияләрнең зарарын аңлыйлар: тынычлыкны боздыңмы — эштә торгынлык, димәк, эшсезлек һәм ачлык башланачак.

— Ә иҗтимагый фикер ничегрәк? Бездә, Германиядә, ул илнең бөтен почмакларында уянып килә. Менә сез, әйтик, Фейербахның соңгы эшләре белән таныштырсыз бит?

— Фейербах? — дип кайтарып сорады банк хезмәткәре, каушап.— Ә-ә, чамаладым, берәр немецтыр инде. Гафу итегез, мин сезнең дә Германиядән икәнлегегезне бөтенләй онытып торам. Сез белемле Лондон кешесе кебек инглизчә бик оста сөйләшәсез.

— Фейербах — хәзерге заманның бөек философы ул.

— Философ? — Бу юлы инде инглиз соравын гамьсез генә кабатлады.— Философлар бездә дә очраштыргалый. Мин исемнәрен генә оныттым, ләкин бездә дә бар алар, бар. Алар турында кайчагында газеталарда язалар. Зур идеяләр турында фикер йөртәләр... Мин сезгә дөресен әйтәм, бу сезнең белән безнең эш түгел. Безнең эш — үз тормышыбызны кайгырту, ә тормыштан ерак булган темаларга фикер йөртү түгел.

— Әле генә сез, түбән катлау, дидегез.— Фридрих сүзне дәвам итәргә теләде.— Алар да сезнең шикелле үк уйлыймы икән?

— Менә тагы! Сезнең Германиядә ул туку промышленносте эшчеләре ачлы-туклы яшиләр. Мин шулай ишеттем. Ә безнекеләр, мин беләм, көн саен ит ашый, көненә ике мәртәбә чәй эчә һәм шуның өстенә аның төшке аш вакытында бер стакан портер, ә кичен бренди яисә минераль су эчәргә дә акчасы кала. Дөрес, күмер чыгаручылар ярлырак яши, диләр, шуңа күрә алар ачулырак та. Яхшы костюм кисәгез, кичен алар белән очрашмаска киңәш итәр идем. Аларның тормышы турында да королева үзе кайгырта. Әле менә күптән түгел парламент ачканда аның нәрсә дигәнен беләсезме? Ә мин сүзенсүзгә хәтерлим: «Без илнең эшчеләр районнарында дәвам итүче мохтаҗлыкны тирән кайгы белән күзәтәбез». Сезнең монархлар шуны әйтергә сәләтлеме?

— Революция мәҗбүр иткәч, безнекеләр аның ишене генә әйтерләрме икән әле?

— Безнең королева моны бит үзе әйтә, үз ихтыяры белән. Ни генә сөйләсәгез дә, безнең илдә революциянең булуы мөмкин түгел,— диде банк хезмәткәре.

* * *

Өч ел ярым элек, Бременга китәр алдыннан, Фридрих этисе белән Англиядә берничә көн булган иде инде. Шунысы гаҗәп — ул көннәрне Фридрих нишләптер бик тонык хәтерли.

Ул чакта этисе Фридрихны үз яныннан бер генә адым да читкә җибәрмәде. Этисе фабрикантлар һәм биржа эшкуарлары белән очрашты, аларның барысын да Энгельслар токымы зур өмет баглаган өлкән улы Фридрих белән таныштырды. Малай бик сәләтле, тик юләрлекләре дә бар. Хәер, яшьлек — юләрлек дип юкка гына әйтмиләрдер бит инде. Олыгайгач, искә төшерерлек нәрсәләр булмаса, нинди яшьлек ди ул!

Эшкуарлар, елмаеп, битараф кына Энгельс йөзенә карап алалар, ашыкмыйча гына аңа кул сузалар. Аларның ясалма елмаюлары да, хәрәкәтләре дә, мондый очракта әйтелә торган сүзләре дә Фридрих күңеленә бер дә ятмады. Ул көннәрдә аңа этисенә бәйләнешле бөтен нәрсә ялганга корылган, күбрәк акча вәгъдә иткән килешү төзү, бер-береңнең серен ачу омтылышы белән сугарылган булып күренде.

Фридрихның исә үз уйлары, әлегә бик үк ачык булмаса да, чит карашлардан яшертен үз дөньясы бар иде. Читтән, тыштан бу дөньясына ул бер генә чит нәрсәне дә якын җибәрми иде. Ә Англия ул чакта аңа этисе ихтыяры белән бәйләнешле чит нәрсә иде.

Хәзер исә хәл бөтенләй башка.

* * *

Килүенең икенче кичендә үк Фридрих Маркска «Рейн газетасы»на беренче корреспонденциясен җибәрде. Англиядә туган тәэсирләре турында ул барлыгы биш мәкалә язды, аларны «Англиядән хатлар» дип атады. «Рейн газетасы» ул мәкаләләрне декабрь буена басты. Мөмкинлек туган саен, Фридрих Британия корольлегендәге хәлләр турында сүз башлады. Аның әңгәмәдәшләре Англиядә социаль революция була алмый дип исбатларга тырыштылар. Ә шулай да алар Фридрихны ышандыра алмадылар. Үзенең беренче мәкаләләрендә ул нәкъ шул турыда язды да.

«Яшәп килүче табигый булмаган мөнәсәбәтләрне көч куеп җимерү, дворян һәм промышленность аристократиясен катгый бәреп төшерү генә пролетарийларның материаль хәлен яхшырта ала»,— Фридрих әнә шулай уйлады. Ләкин ул чакта аннан, моны кем эшләргә тиеш соң? дип сорасалар, Энгельс, мөгаен, аптырап, иңнәрен генә сикертер иде.

* * *

Лондоннан Манчестерга поездлар йөри. Бу — континентта әле күренә генә башлаган могҗиза, техник прогресс, кешенең уйлап табу осталыгы могҗизасы иде.

Моңа кадәр паровозлар күргәне булмаганга, Фридрих кочегарның казанга чиләк белән су тутыруын кызыксынып карап торды.

Аннары паровоз пошкырып алды да пар бөрки башлады.

Вокзал бинасыннан укалы форма кигән хезмәтче килеп чыкты, зур бакыр чаңны какты, поездның кузгалып китүе турында игълан итте.

Фридрих үз вагонын табып, урынына барып урнашты. Өченче сигналдан соң поезд тартылып куйды, акрын гына кузгалды һәм пычрак соры корылмалар яныннан уза башлады .Бераздан, вагоннарны дерелдәтеп, ул инде аттан да кызурак чаба иде.

— Тегендә нинди кара болыт ул? —дип сорады Фридрих янындагы юлдашыннан. Горизонттан ямьсез кара болыт күтәрелеп килә иде.

— Манчестер, сэр.

Алар тагын шактый ара уздылар, әлеге болыт та берничә өлешкә аерылды. Тора-бара алары да ваграк болытларга бүленде. Аннары күккә күмер тузаны һәм корым бөркеп торган биек фабрика торбалары калкып чыкты.

— Берни дә эшләп булмый, сэр. Пар машинасы уйлап табып, Джеймс Уатт бөек ачыш ясады. Ләкин ул паровоз казаннарындагы янып бетмичә һавага күтәрелгән корым һәм тузанны безнең белән бергә үзенең балалары да сулаячагы турында уйлап та карамаган,— диде Фридрихның юлдашы.— Монда фабрикалары булган кешелер күп акча эшлиләр. Башкалар чахоткадан үлә.

* * *

Шулай итеп, ул яңадан коммерция белән шөгыльләнә башлады, «Эрмен һәм Энгельс» фирмасы конторчысына әверелде.

Манчестер читендә урнашкан «Виктория Милль» дип аталган бу фабриканы Голландиядә туган Петер Альберт Эрмен егерменче еллар башында мирас итеп алды. Башкалары кебек, бу фабрика да акрынлап һавага сөрем бөркеп, ординар һәм трикотаж җеп, тегү җепләре эшләп чыгарды. Аның складлары Америка плантацияләрендә негрлар җыйган мамык төргәкләре белән шыгрым тулы иде.

Яңа компаньон өлкән Фридрих Энгельсның акчалары, ә иң мөһиме, аның энергиясе һәм булдыклылыгы эшкә җигелгәнче җитештерү сүлпән барды һәм аның кереме дә аз булды. Аннары фабрикада җитез хәрәкәт

итүче станоклар күренде, производство киңәйде, керем арта төште.

Биш ел эчендә Энгельс фирманың Германиядәге ике бүлегендә — Барменда һәм Энгельскирхенда эшне бик яхшы оештырып җибәрде.

Бертуган Эрменнар немец компаньоннарының эшлеклелеген, намуслылыгын ихтирам итәләр иде. Биредә, инглиз бүлегендә алар Энгельсны аз-маз алдаштыргалыйлар да иде.

Яшь Энгельсны алар ихтирам белән каршыладылар, әмма аның килүенә артык шатланмадылар.

Алар аңа шәһәр үзәгендә фабрикадан еракта шактый кыйммәтле квартира таптылар, ләкин Фридрих беренче көннәрдә үк эштән ерак түгел генә, тыныч һәм чиста Шосуэт районында икенче бер яңа торакка күчте.

Ул фирманың бөтен язу-сызу эшен алып барды, биржага йөрде, сәүдә фирмаларының агентлары белән килешүләр төзеде, предприятие эшләре белән кайчакта күрше шәһәрләргә дә барып кайтты.

Бремендагы киң күңелле консул Лейпольд конторасындагыга караганда, монда эш күбрәк иде. Хат язарга да вакыты калмый иде аның. Конторчылар төшке ашка киткәндә дә Фридрих эш белән мәшгуль булды. Бу минутларда ул бертуган Эрменнарның китапларыннан күчермәләр алып өлгерергә тырышты. Аларны этисенә җибәрде, ә этисе ул күчермәләрне отчетларында компаньоннары хәбәр иткән саннар белән чагыштырып карый иде.

* * *

Һәрбер шәһәр кешесе үз шәһәрендә яши — үзенең бу ачышын Фридрих әле Берлинда ук ясады.

Аларның рота командиры — прусс офицеры бервакыт үзенең дусты өчен Берлин урамнарының планын төшерде. Анда ул казармаларны, штабның кайда урнашуын, берничә мәйдан һәм сарайны, унлап ресторан һәм күңел ачу урыннарын билгеләде. Берлиндагы башка урыннарның бөтенесе дә аның өчен ак тап, билгесез нәрсә иде.

Эдгар Бауэр исә үз шәһәрен ясады. Төп урыннар итеп ул университетны, аннары газета редакцияләрен, театрларны, кондитерскийны һәм Фридрихштрассседагы сыра залларын сайлап алды. Ул да күрше урамнарда урнашкан башка учреждениеләр турында берни дә белми иде.

Аларның планнары бер-берсеннән нык аерылып тора торган шәһәрләр карталары иде. Берсенеке — җилбәзәк өстәмәсе белән казнага хезмәт урыны, икенчесенеке — студентлар, журналистлар һәм үткен фикер ияләре шәһәре. Манчестерда яшәүчеләр дә нәкъ шулай. Абыйлыэнеле Эрменнар «Виктория Милль» фабрикасының алты катлы яңа бинасы артында, берничә урам аша узгач, нәрсә урнашканны күз алдына да китерә алмыйлар иде, чөнки аларның анда беркайчан да барганнары булмады.

Бер кичне Фридрих шәһәр белән танышырга чыгып китте.

Баштарак йортлар ярыйсы гына күренде. Аларның кечкенә генә бакчалары һәм газоннары да бар иде. Тик бөтен нәрсә өстенә калын катлам булып ташкүмер көле кунган иде.

Урамда аңа бер хәерче килеп бәйләнде. Сәләмә киемле бу кеше, калтыранган кулларын аңа таба сузып:

— Сэр, өйдә минем балаларым ач утыра. Ә хатыным авыру! — диде.

Фридрих туктады, янчыгын чыгара башлады.

— Сэр, сез яхшы күңелле кеше! Минем ач балаларымны һәм авыру хатынымны күрсәгез, сезнең йөрәгегез ярылыр иде,— дип кабатлады теләнче.

Фридрих акчаны сузып та өлгермәде, хәерче, яшь джентльмен кире уйлар дигән сыман, аны йолкып алгандай алып та тыкты.

— Сез аңа юкка гына акча бирдегез.— Алар янына килеп туктаган олы яшьтәге эшче Фридрихка шулай диде. Фридрих аны үзләренең фабрикасында күргән иде инде.— Ә син, бар, кит моннан! — дип кычкырды хәерчегә теге эшче.

— Бер дә юкка түгел! Бер дә юкка түгел! Джентльмен яхшы кеше, ни эшләгәнен ул үзе белә,— дип җавап бирде аңа хәерче тупас кына итеп, ә шулай да үзе барыбер читкәрәк китте.

Фридрихның инде моңа ачуы чыга башлаган иде.

— Беләсезме, сэр, ул мескен түгел, ә профессиональ хәерче, һәм кайвакыт миннән баерак яши. Андыйларны хәзер фән телендә люмпен дип йөртәләр. Ә менә миңа хәер бирер идегезме соң?

Эшче, Фридрих белән күптәнге танышы кебек хушлашып, үз юлына китеп барды. Урамнар пычрана төште. Чүп-чар, сасы исле һәртөрле ташландыклар тәрәзә яннарында ук өелеп тора, аларда балалар, сыңар куллы, сәләмә киемле өлкән яшьтәгеләр казына иде.

Тиздән ул икенче бер хәлгә тап булды.

Җитди кыяфәтле, ләкин шапшак киенгән бер кеше, йорт хуҗасы булса кирәк, яртылаш җимерек капка төбендә ике егетнең ишектән иске карават, тышлыгы ертылган кәнәфи, башка төрле иске-москы нәрсәләр алып чыкканын карап тора иде.

Чәчләре тузган бер хатын, йорт хуҗасының кулларына сузылып елый-елый, тагын бер ай гына көтегез, дип ялвара иде.

— Алайса, бер генә атна! Ирем эш табачак! Аңа вәгъдә иттеләр инде! — дип такмаклый иде ул.— Балалар, балалар! — Хатын эреле-ваклы өч ябык кызга эндәште.— Мистер Холвудтан бергәләп үтеник! Үзегез уйлап карагыз, төнгә каршы шулай ярамый ич инде!

Йорт хуҗасы, җирәнеп, хатыннан кулларын читкә алды. Шунда ук, карашын җиргә төбәп, кашларын җыерып, берни дә дәшмичә, утыз биш яшьләр тирәсендәге бер ир басып тора. Аның уң кулының берничә бармагы юк. Алардан бераз читтә, һичнәрсәгә исе китмичә, шушы күренешне констебль күзәтә.

— Балаларым! Мескенкәйләрем! Йә, әйтегез, алар белән кая барып егылыйм мин? — дип мөрәҗәгать итте хатын констебльгә.

Йорт хуҗасы ялкау гына:

— Бу хакта аларны тапканчы уйларга кирәк иде,— дип куйды.

Фридрихның башына: «Гаҗәп, монда инвалидлар шул кадәр күп, әйтерсең лә зур сугыштан кайткан солдатлар»,— дигән уй килде. Теге хәерчегә биргәннән соң аның янчыгында вак акча гына калган иде, шуңа күрә аны бу мескен хатынга тәкъдим итәргә уңайсызланып торды.

Теге кызларның иң зурысы, унөч яшьләрендәгесе кинәт Фридрихны күреп алды. Аның башында ниндидер бер уй туды бугай, ул, тәвәккәлләп, әнисе кырыннан Фридрих янына килде дә аны кулыннан тотып алды һәм, елмаеп, күз кысты:

— Сэр, әйдәгез, минем белән әнә тегендә, анда буш йорт бар, безне беркем дә күрмәс.

Фридрих, сискәнеп, читкә тартылды.

Юа-юа кыскарып беткән күлмәк кигән нәзек гәүдәле бу бичара кызның йөзендә, бераз акча эшләп, әнисенә ярдәм итү теләге чагыла иде.

— Сэр, тыңлагыз, мин барысын да беләм, миңа иптәш кызларым сөйләгәннәр иде. Әйдәгез минем белән!

«Бу ни бу? Коточкыч!» — дип уйлады Фридрих куркынып һәм кызның әнисенә карады.

Ана, өметле карашын аларга төбәп, елмайгандай итте һәм, риза икәнлеген белдереп, баш какты.

Констебль ялкау гына аларның барысын да күздән кичерде. Аның карашы астында Фридрих берничә адым читкә тайпылды.

Кыз аның артыннан иярде.

— Сәр! Әгәр җирәнәсез икән, энием белән сеңелләремә кунып чыгар өчен түләрлек кенә булса да акча бирегез, ичмаса. Эти белән безгә ничек тә ярар. Бер төнлек кенә булса да, сәр!

Фридрих, янчыгында булган бөтен акчасын бушатып кызга сузды. Кыз, шатланып, шунда ук энисе янына йөгерде.

Бу инде ясалма ярлылык түгел, чын хәерчелекнең үзе иде.

Чүпрәк-чапрак эленгән тәрәзәләрдән мыжлаган балалар күренә, йортлар һәм чүп-чар өемнәре тирәсендә хәлсез, эштән талчыккан ирләр йөри, алар арасында бөкресе чыкмаган бер генә кеше дә күрмәссең.

«Алты яшьтән станок янында басып торганга инде бу,— дип уйлады Фридрих.— Тик нишләп аларның күбесе инвалидлар соң? Әллә алар туганда ук шулай булып туа микән: кем кулсыз-аяксыз, кем бармаксыз?» Хатын-кызларның һәм балаларның барысының да йөзләрен бер үк төрле күңелсезлек һәм өметсезлек шәүләсе каплаган».

Кинәт ул куе җирән чәчле, урта буйлы бер кызны күреп алды. Урам буйлап аңа таба килүче нечкә гәүдәле бу кыз фабрикада да аның күзенә чалынган иде. Карашлары очрашкач, Фридрих елмаеп куйды.

— Көтмәгәндә безнең кварталга килеп кереп, хәзер ничек чыгарга белми йөрисез бугай,— диде кыз, туптуры аның күзләренә карап. Карашында да, тавышында да үз дәрәҗәсен белү сизелә иде.— Безнең урамнарга ничек килеп чыгасы иттегез? Сезнең кебек джентльменнар монда кереп тә карамыйлар бит.

— Шәһәр белән танышып йөрим. Эшчеләр тормышын карыйм дигән идем...

— Эшчеләр тормышын? — дип сорады кыз, исе китеп.— Әгәр сез фабрика инспекторы булырга җыенсагыз, мин әле ышанып да идем. Ә болай — яшермәгез, сезнең шаяруыгыз барып чыкмады.

— Нишләп? Мин шаярмыйм. Социаль революция турында уйлап йөрисең икән, өйрәнергә кирәк...

— Әнә ничек! Социаль революция! — Кыз тагын да ныграк гаҗәпләнә төште.— Мондый сүзләрне чартистлардан гына ишетергә мөмкин. Анда да әле кайберәүләреннән генә.

— Моны чартистлар гына сөйләми,— диде Фридрих.

Инде берничә минут янәшә баруларын алар үзләре дә сизмәделәр.

Яшьләр шактый зур күлләвек янына килеп туктадылар. Фридрих аны сикереп чыкты. Кыз да аның артыннан сикерде. Җиргә килеп төшкәч, ул җилкәсе белән Фридрихка бәрелде һәм кызарып китте.

— Һәм сез бу турыда чынлап уйлыйсызмы, әллә мәзәк өчен генәме? Безнең тормыш турында сезнең җитди уйлап йөрүегезгә ышануы бик авыр, ихластыр менә!

— Шул кадәр җитди, хәтта иртәгә коммунистик холлга эшчеләр өчен оештырылган лекциягә бармакчы идем. Тик миңа анда керергә рөхсәт итәрләрме, анысын әйтә алмыйм.

Кыз аңа игътибар белән карап алды.

— Әгәр чыннан да шаяртмыйсыз икән, мин анда алып керә алам сезне. Ул лекцияләргә мин күптән йөрим инде...

— Мин бик шат булыр идем.

— Ләкин исегездә тотыгыз: анда булуыгызны үзегезнең фабрикант дусларыгызга ычкындырсагыз, алар сездән йогышлы авыру белән авырган кешедән качкан кебек качачаклар.

* * *

Бу кыз Мери исемле иде. Ирландия эшчесе кызы. Алар коммунистик холлдан ерак түгел бер урында очраштылар. Зур бинага таба төрле яктан кешеләр җыйнала. Нигездә алар эшчеләр — ирләр һәм хатын-кызлар. Кигән киемнәре ярлы булса да, пөхтә итеп юылган һәм ямалган.

Залга алып кергәндә Мери, чәнчеп:

— Эшчеләр тормышын өйрәнүче әфәндем, сезгә куркыныч түгелме? — дип сорады. Зал шыгрым тулы иде. Ике-өч меңләп кеше булыр. Өске каттан оркестр һәм хор башкаруында дини гимннар яңгырап тора.

— Сез мине гыйбадәт кылырга алып килгәнсез ту-

гелме сон? — Фридрих та кызга чәнечкеле сүз белән җавап бирергә булды.

— Ә сез сүзләренә колак салыгыз.

Фридрих тыңлый башлады. Хор чиркәү көйләренә алла турында түгел, бөтенләй башка җырлар җырлый икән ләбаса. Ул җырлар эшчеләр тормышы, тиздән туачак яңа әхлак дөньясы, киләчәктә кешеләрнең кумәкләшеп эшләячәкләре һәм шатлыклы, мул тормышта яшәячәкләре турында икән ич.

Бер почмакта салкын эчемлекләр саталар.

— Карыйк әле, яңа китаплар юкмы икән? — дип, Мери Фридрихны каршы яктагы почмакка урнашкан китап киоскысына алып китте.

Анда Фридрих һич көтмәгәндә инглиз социалисты Оуэн брошюраларын, Руссоның «Иҗтимагый договор»ы, Вольтер әсәрләре тәрҗемәләрен күрде. Аларның бәясе дә бик арзан иде. Монда хәтта Штрауcның инглиз теленә тәрҗемә ителгән «Иисус тормышы» да бар иде.

— Сезне, Германиядән килгән, диләр. Сез безнең шигырьләрне белмисез инде. Ә мин менә бу шагыйрьне яратам.— Шулай дип, Мери Шеллиның әле яңа сатып алган кечкенә генә китабын күрсәтте.

— «Ирландия! Синең язың килер!» — Мери Шелли китабындагы шушы юлны укыды.

— Нәкъ менә шушы шигырьләрне мин немец теленә тәрҗемә иттем! — диде шатланып Фридрих.— Аларны мин дә бик еш искә төшерәм.

Киоскта сату әйбәт бара. Эшчеләр, бер-бер артлы килеп, брошюралар һәм китаплар карыйлар, актаралар, сатып алалар.

— Искиткеч бу! — Фридрих сокլануын яшерә алмады.— Эшчеләрне мин надан һәм китап укымый торганнардыр дип белә идем.

— Сез моны каян алып әйтәсез? — Мери аңа аптырашлы караш ташлады.— Ой, мин аңладым! Әгәр сез банк хезмәткәрләре һәм клерклар белән генә сөйләшкән, аралашкан булсагыз, ул чагында, әлбәттә, алар турында китап укырга яраталар дип әйтүе кыен. Бәлки, үзләренең берәр төрле газеталарын укый да торганнардыр, ә Шеллины яисә Байронны укымыйлар, әлбәттә. Китап уку алар өчен килешмәгән эш. Ә без менә китап укырга яратабыз.

Оркестр кинәт тынып калды. Залда берьюлы тынлык урнашты. Лектор трибунага юнәлде.

Ул өстенә гади генә кием, башына эшләпә кигән утыз биш яшьләрдәге бер кеше иде. Лектор акрын гына ян якка чайкала-чайкала, алдан ук елмаеп бара иде. Трибуна янына җиткәч, эшләпәсен салып, залдагыларны сәламләде.

— Джон Уотс, мин беләм аны,— дип пышылдады Мери.— Элек ул тегүче иде, ә хәзер теләсә кайсы философия докторыннан да акыллырак.

Уотс, елмая биреп, залга күз йөртеп чыкты һәм тыныч кына сүз башлады. Әйтерсең ул ике-өч мең кеше белән түгел, бер генә кеше белән әңгәмә алып бара иде.

— Ник елмая икән бу дип гаҗәпләнәсез булыр. Ничек елмаймыйсың ди, мин әле генә шулкадәр самими бер кеше очраттым. Ул бик ярлы кеше. Һәм үзенең ярлылыгын тормыштан түгел, алладан дип саный. Укыган догалары кайсы чиркәүдә аллаһе тәгаләгә тизрәк барып ирешәсен белмәгәнгә күрә, ул барлык чиркәүләрдә булырга, туку станогындагы соса шикелле, аларның берсеннән икенчесенә йөгереп йөрергә карар кыла. Әле католиклар янына, әле инглиз чиркәвенә чаба. Ходай аңа ярдәм иткәнме соң? Юк. Католиклар чиркәвендә аның акча янчыгын чәлдергәннәр, ә инглизләрнекендә, әле ярый, кулъяулыгын гына. Бу кеше хәзер менә уйга калган: ходайга аның догалары гына аз булдымы икәнни, янчыгына һәм борынын сөртер өчен кулъяулыгына кызыкмаса!

Зал кычкырып көлеп җибәрде.

— Һәм бу кеше тормышындагы бәхетсезлекләр алладан түгел икәнлеген төшенми. Алланың катнашы юк монда, ә дөресен әйтсәк, егетләр, ул үзе дә юк. Ә бәхетсезлекләр өч төрле начарлыктан килеп чыга: хосусый милектән, безне тилегә санап, алланы уйлап тапкан динчеләрдән һәм буржуаз никахтан. Шушы өч начарлыкны җиңеп, дөнья байлыгын бөтен кешегә бүлеп, эшләп тапканыбыз кешенекенә түгел, үз кесәбезгә керсен өчен кумәкләшеп хезмәт итәбез икән — ул чагында күршесенең янчыгын урларга беркемнең дә башына килмәс.

Бер сәгатьтән эшчеләр белән залдан чыккач, Мери:

— Бездә һәр якшәмбедә шундый лекцияләр була,— диде.

— Һәм властьлар каршы килмиме?

— Күрәсезме, ишек янында полисмен тора. Ә кайберләре, киемнәрен алыштырып, залга кереп тыңлап та утыралар. Җәен монда бөтен кеше забастовкага күтәрелгәч, полисменнар да забастовка башларга ниятләделәр... Иә,

күзәтче әфәнде, лекция ошадымы сезгә? Теләсәгез, лекторның үзе белән таныштыра алам.

— Теләмәгән кая! — дип җавап бирде Фридрих.— Дөресен генә әйткәндә, мондый эшләрне мин башыма да китерми идем.

— Йә, хәзергә хушыгыз, алайса. Минем ирланд кварталында эшләрем бар әле.— Шулай дип, Мери килгән чагындагы кебек үк тиз генә китеп тә барды.

* * *

Алар еш күрешә башладылар, һәм, эштән соң уенкөлке сөйләшергә дә, җитди китаплар укырга да каян көч таба ул кыз, дип Фридрих шаккаткан иде.

Фридрих шул турыда әйткәч:

— Безнең фабрикада ярыйсы әле,— диде кызый.— Ә сез беләсезме, ундүртәр сәгать эшләтә торган фабрикалар да бар. Кайбер хуҗалар, азрак түләр өчен гел балалар белән хатын-кызларны гына яллыйлар. Аерым фабрикаларда балаларны атнасына ике тапкыр төнгә калдырып эшләтәлр. Бер сәгать йоклаткач, күзәтүче аларны станок янына таяк белән куып китерә.

* * *

Фридрих чартистлар турында сорагач, Мери, гаҗәпләнеп:

— Сез аларны белмисезмени? — диде.— Җәй көне гауга куптарганнар иде дә, юлбашчылары куркак булып чыкты. Ул чагында холлда Оуэнга иярүчеләр, социалистлар җыелды. Алар яңа әхлаклы дөнья тарафдарлары, алар политикага каршы. Кайберләре лекция тыңларга йөри-йөри дә, бераз акча туплагач, коммуна булып яшәргә дип Америкага күчеп китә. Ә чартистлар, киресенчә, политика яклы. Алар халык хартиясе өчен, аның алты пункты өчен көрәшәләр. Алар уенча, эшчеләргә сайлау хокукы бирелсә, шунда ук парламентка үз кешеләребезне сайлап, властьны эшчеләр кулына алырга мөмкин булыр иде. Сөйләгәннәрем аңлашыламы?

Фридрих елмайды. Берлинда да, Бармендa да инглиз газеталарын укыганлыктан, ул боларны азмы-күпме белә иде инде.

— Алайса, мин сезгә быел җәй көне үз күзем белән күргәннәрне сөйлим әле,— диде Мери.— Җәйгә таба

күпләрнең тормышы бөтенләй кыенлашты. Башта күмер чабучыларның эш хакын киметтеләр, аннары балта осталарыныкын, кадак ясаучыларныкын. Аннары тукучыларга да барып җиттеләр. Менә шуннан соң башланды да инде. Эшчеләр бергә җыела башладылар, фабрикадан фабрикага йөреп, эш ташларга өндәделәр. Манчестерда бу вакытта эшлиләр иде әле, ә әйләнә-тирә шәһәрләрдә инде халык хартиясен таләп итә башлаганнар иде. Менә шул халык, бер көнне җыелып, ун мең кеше булып шәһәргә басып керде.

— Ә властьлар нишләде?

— Властьлар башта аларны, әлбәттә, туктатырга иткәннәр иде. Әмма эшчеләргә җитәкчелек итүчеләр тәртипсезлекләргә юл куймаячакларын, үзләренең дә тынычлык, закон һәм тәртип эстәүләрен әйткәч, властьлар үзләре дә забастовкачыларга кушылды. Безнең фабрикага өч йөзләп кеше килде. «Егетләр, туктатыгыз эшне, безгә кушылыгыз!» — диделәр. Безнекеләр исә шуны гына көтәләр иде, шундук: «Тыныч, законлы юл белән ясалган революция яшәсен!» — дип кычкырдылар. Менә шунда сез нишләр идегез икән? Ни генә дисәң дә, сез хуҗа кеше бит.

— Минме? — диде Фридрих.— Мин дә эш ташлаган булыр идем.

— Дөрес эшләр идегез. Халыкка каршы барудан ни файда? Кайбер хуҗаларның эшчеләр белән бергә баруын карап торуы бик көлке булды. Тик андыйлар аз иде, бик акыллылары гына. Кыскасы, берничә көннән илнең яртысы эш ташлады. Сез инде, тәртипсезлек булгандыр, дип уйлыйсыздыр? Башта, билгеле, кибетләр ябылды. Тик эшчеләр бер генә витринага да кагылмадылар. Бик ачыксалар, ипи белән сөт сорап ала торган булдылар, кибет хуҗалары кысмадылар бирделәр. Бар кешенең дә сөенече зур иде: революция дә ясала, законнар да бозылмый! Шуннан соң чартистларның юлбашчысы килде, тиз арада яуланган җиңү белән котлады, тагын бер тапкыр законнарны ихтирам итәргә чакырды, аннары Лондонга кайтып китте. Эшчеләр тагын бер атна чамасы мәйданнарга җыелып хартия турында, законнарны саклау кирәклеге турында сөйләштеләр, тик, ашарларына беткәч, өйләренә таралудан башка чара калмады. Минем уйлавымча, төкерәсе генә иде ул законнарга, шул чагында җиңүгә ирешелер иде.

— Минемчә дә шулай.

— Хәзер чартистларның кайберләре акыл җыйдылар инде. Сез аларның «Төньяк йолдызы» дигән газеталарын укыгыз.

— Мин аның һәр санын укып барам.

— Алайса, бик әйбәт. Анда хәзер Гарней исемле бер яшь егет редактор. Бик чая, диләр.

* * *

— Һич кенә дә аңлый алмыйм, үзегез социализм турында сөйлисез, үзегез кыйммәтле фрак киеп йөрисез, алыш-биреш итеп көн күрәсез. Мондый буталчык тормыштан мин әллә кайчан асылынган булыр идем,— диде Мери, Фридрихның квартирасын күргәч.

Бу — гадәти квартира иде, ләкин үзләренең җимерек алачыгы белән чагыштырганда, ул Мерига сарай булып күренде, ә сарайларны аның җене сөйми иде.

— Кара инде, никадәр кирәкмәс нәрсә монда! Берсен генә сатсаң да, бөтен бер гаиләне ай буена ашатып-эчертеп торырга җитәрлек. Әй, ярый инде. Шундый гаиләдә туганга сез гаеплемени? — Ул Фридрихны юатырга булды.— Немец иптәшегез нишләптер озаклады бит әле.

Алар Фридрихның танышы, шагыйрь Георг Веертны көтәләр иде.

Элек, Эльберфельдта яшәгәндә, Фридрих аның белән якыннан таныш түгел иде. Англиягә китәр алдыннан Веертның шигырьләрен Бланк күрсәткәч, алар Фридрихка ошаган иде. Кайберләрен отып та алган иде ул, утрауга килешли аларны үзалдына кабатлап та килде:

Тагын бер генә кат елмаюыңны көтәм,  
Аннан иллərдән-илләргә сәяхәткә китәм.

Веерт ике яшькә кечерәк иде, андый чакта өлкәнрәкләр үзләреннән кечеләрне санга сукмый торганрак булалар. Фридрих гимназиядә укыган елларында Эльберфельдның бер сәүдә йортына Детмольд-Рейннан өйрәнчек булып килгән пастор малаеның барлыгын-юклыгын белмәде дә. Ә аннары, үзе дә өстәл янына эшкә утыргач, алар исәнләшеп йөри башладылар, тик шулай да аларны якынайтып җибәрерлек уртаклык табылмады.

Хәзер Веерт Брэдфордта Германия фирмасының сәүдә агенты булып эшли, алар көтмәгән-уйламаган җирдән поездда очраштылар, сүз белән мавыгып, хәтта төшәсе станцияләрен дә үтеп киттеләр, көлешә-көлешә икенче поездга утырып кире кайтырга мәҗбүр булдылар. Менә

шул Веерт хәзер Фридрихка кунакка килергә тиеш иде.

— Мин сезне Мери белән таныштырырмын,— дигән иде Фридрих аңа.— Ул кыз — чын ирланд пролетары, әтисе буяучы булган, үзе — фабрикада эрләүче. Бик тә кызык кеше, өстәвенә матур да әле.

Веерт заманында тегүче өйрәнчеге булган немец Вейтлингның әле яңа гына басылып чыккан «Гармония һәм ирек гарантияләре» дигән китабын алып килде.

— Безнең сөйләшүләребездән соң, бу китапны күрдем дә, сезне дә кызыксындырыр, дип уйладым, Фридрих.

Мери аңласын өчен алар инглизчә сөйләштеләр.

Мери җиңелчә генә кабымлык әзерләде, Фридрих бер шешә рейнвейн чыгарды, ә Веерт китап турындагы сүзен дәвам иттерде:

— Гаҗәп кеше бу Вейтлинг, мин аны даһи дияр идем! Гади өйрәнчеккә мондый зирәклек, мондый әдәби талант каян килгәндер? Аның китабын бастырып чыгару өчен өч йөз эшче акча җыеп биргән, дип сөйлиләр.

— Шунысы бик әһәмиятле,— диде Энгельс,— коммунизм идеясен философлар түгел, ә ярлы тегүче өйрәнчеге күтәреп чыга.

— Эшче кеше дә уйлый белә икән дип гаҗәпләнеп утыруыгыз бик сәер! — диде Мери, сүзгә кушылып.

— Юк, Мери, мин алай уйламыйм, Вейтлингның китабын алып килүем — моның дәлиле.

Веерт, креслосыннан сикереп торып, бүлмә буйлап йөри башлады.

— Немец философлары да, французныкылар да аңа билгеле нәрсәләрне ача алмадылар. Ул «акча янчыкларына» ышанып яткан өчен Фурьедан көлә. Сәяси ирек, алдаусыз чын ирек, союзлар, матбугат, сайлау иреге — әнә нәрсәгә чакыра ул.

— Ә властьлар нишләр, ул ирекләрне үзләре бирерме? — дип сорады Мери.

— «Золымга нигезләнгән һәртөрле властьны промышленностьның теләсә кайсы тармагын оештыра һәм продуктларны бүлә торган гади идарә белән алыштырырга кирәк»,— дип яза ул.

— Бик шәп әйткән! — диде Энгельс, сөенеп.— Шунысы кызык, бу турыда Англиядә дә күпләр яза, тик, күрәсез, Вейтлинг аларның барысыннан да өлгеррәк. Әгәр бу китап Германиядә таралса, анда революция турында бар тавышка сөйли башлаячаклар. Мин хәзер бер мәкалә язам, анда мин: без, немецлар, коммунизм юлына фило-

софия аша чыктык, дип исбатлыйм. Коммунизм идеясе безгә немец классик философиясен Канттан башлап Гегель белән Фейербахка кадәр үстерү нәтиҗәсендә килде.

— Сездә нишләптер бар нәрсә акылдан,— дип сүзгә кушылды Мери.— Мин сезнең белән дә, Вейтлингыгыз белән дә килешәм кебек, тик минә шушы купшы өс-башыгызга карагач, шиккә төшәм: мондый алыш-бирешчеләр эшчеләргә нинди дус була алсын инде, дип уйлыйм.

— Бездә ул акылдан гына түгел, Мери, йөрәктән дә,— диде Веерт, моңсу бер тавыш белән салмак кына итеп.— Үз кешеләребез, алыш-бирешчеләр арасында без бүре көтүенә эләккән этләр кебек кенә.

— Юк, мин Фридрих белән сезнең турыда әйтмим. Сездән минә шуны гына сорыйсым килә: коммунизмны кем яулар? Властьларның аны алтын тәлинкәгә салып китереп бирмәсен мин аңладым инде. Шулай булгач, аны ничек яуларга соң?

— Вейтлинг анысын да әйткән. Коммунизмны һөнәрчеләр белән бергә люмпен пролетарийлар, сукбайлар һәм хәерчеләр яулаячак, дигән.

— Кемнәр, кемнәр? — Мери шаркылдап көлеп җибәрде.— Ул шулай, «люмпеннар», дигәнме? — Кыз тыела алмый көлә-көлә:— Бу акыллы башыгыз белән тәмам эчемне катырдыгыз,— диде.

— Һөнәрче, хәерче булып калмас өчен, көрәшкә күтәреләчәк,— дип аңлатырга тырышты Веерт.

— Минемчә, коммунизм — философия идеяләрен үстерүнең зарур һәм кире кагылгысыз нәтиҗәсе икәнен Германиянең белемле сыйныфлары да аңлый башладылар инде,— дип өстәде Фридрих.

— Турысын әйтим, гади халык тормышын сез әлегә начар беләсез.— Мери инде көлми, бик җитди сөйли иде.— Эше, хезмәте булганда гына кеше үз-үзен ихтирам итә. Ә хәерче белән сукбайга — барысы да бер, аның бөтен кайгысы корсагын гына тутыру. Аларның, әлбәттә, революциягә кушылуы да, фетнә кузгатуы да ихтимал, тик андый кешеләргә ышаныч юк. Әгәр инде сез шулай фикер йөртәсез икән, әйдәгез минем белән, минем ирландлар кварталына барасым бар, менә шунда сезгә ышанычлы кешеләрне күрсәтермен.

* * *

Фридрих менә тагын кәкре, тар урамнар буйлап ярым җимерек каралтылар, сасы чүп өемнәре һәм пычрак күлләвекләр арасыннан бара.

— Сезгә, һәр кешенең көндезге ашка бер калҗа сыер ите бар, дигәннәр идеме? — дип төрттереп сорады Мери.— Сез әнә ул саргаеп кипкән балалардан ни өчен аяклары кәкре, битләре җилсенгән булуын сорасагыз яхшырак булыр иде. Ә бит этиләре эшли аларның, хәер, үзләре дә эшлиләр. Аларны станок янына бастыру фабрикантларга файдалы, чөнки балаларга дүрт тапкыр кимрәк түләнә. Ә балаларның бөтенләй диярлек үсми кәрлә калуында берәүнең дә эше юк.

— Мери, минем инде күптән беләсем килә — нигә монда гарипләр шулкадәр күп? — дип сорады Фридрих әкрен генә.

— Шундый гади әйберне дә белмәгәч, социаль революция турында сез ничек фикер йөртә аласыз! Гарипләрнең күп булуы аларның балачактан ук эшләвеннән килә. Төнлә белән малай йоклап китә, шунда машина аның бармакларын өзеп ташлый.

Мери кызу бара, болар аның үз урамнары шул. Фридрих белән Веерт, зур-зур күлләвекләрне әйләнеп үткәнлектән, аның артыннан көчкә-көчкә өлгерәләр.

Бер почмакта өлкән яшьтәге тәбәнәк буйлы бер ир Мерига кул изәде.

— Гафу итегез, мин хәзер,— диде ул Фридрихка һәм әлеге ир белән нәрсә турындадыр пышылдап сөйләшә башлады.

Ул ир аны нәрсәгәдер күндерергә тырыша иде булса кирәк, тик кызый килешмичә башын гына селки. Аннары, нидер уйлагандай бераз тын торгач, ул башы белән ымлап Фридрихны чакырды.

Фридрих Веертка күз атты, иңбашларын сикертеп куйды, шуннан соң, елмаеп, тегеләр янына килде.

— Хәтәр эш,— диде теге ир,— сез турысын гына әйтегез, булдыра алырсызмы, юкмы?

— Нинди эш?

Ир кеше, Мерига күз төшереп алгач, Фридрихка игътибарлы караш ташлады.

— Бер кешене бер-ике көнгә яшереп торырга кирәк, аннары без аны озатып җибәрәчәкбез.

— Ул кеше нәкъ менә иптәшегез белән сез сөйләшкән эшне эшли. Аны полиция эзли. Үзеннән-үзе аңлашыла, сезнең өйдән эзләргә бер генә констебльнең дә башына килмәячәк.

— Мин риза.

— Рәхмәт,— диде ир кеше.— Минемчә, моны сезнең дустыгыз да белмәскә тиеш.

— Минем дустым ике-өч сәгатьтән Брэдфордка кайтып китәчәк.

— Ә безнең кеше сезгә караңгы төшкәч килер.

Ир кеше ихтирам белән Фридрихка кулын сузды, Фридрих аның кулын кысты.

— Безнең экскурсияне шушында туктатып торырга туры килә,— диде Мери.— Әгәр теләсәгез, икенче бер вакыт дәвам итәрбез. Ә хәзер миңа да эш чыкты әле.

Веерт Мери белән саубуллашкач, Фридрих аны вокзалга озата китте.

— Бик акыллы кыз! — диде Веерт юлда барганда.— Танышуыгыз әйбәт булган, Фридрих.

Ул, күрәсең, Фридрихның әлеге ир белән ниндидер яшерен нәрсә турында сөйләшүен сизенә иде, шуңа күрә һични сорашмады. Фридрих шуның өчен аңа күңеленнән рәхмәт әйтеп барды.

* * *

Әйткән кеше квартирага кич белән соң гына килде. Ул яшь һәм аз сүзле булып чыкты. Фридрих аңа ашарга аш, ятарга урын әзерләде. Үз киемнәреннән кайбер нәрсәләрне тәкъдим итте. Теге кеше барысы өчен дә рәхмәт әйтте, ә киемнәрне алып киде.

Коңгырт бөдрә чәчләреннән генә түгел, сөйләшүеннән дә аның ирландияле булуын белергә мөмкин иде.

«Мөгаен, ул фенийдыр — яшерен «Революцион туганлык» оешмасы членыдыр»,— дип уйлады Фридрих. Ирландияле-фенийлар турында аның кайбер нәрсәләр ишеткәне бар иде инде.

— Без дә үз илебездә республика һәм азатлык өчен көрәшәбез,— дип, Фридрих аның белән сүз башларга итте.

— Әйе, без ул хакта беләбез,— диде ирландияле.

— Бездә, континентта, күпләр сезгә теләктәш. Газеталардан сезнең көрәшегезне күзәтеп барабыз.

— Әйе, без ул хакта да беләбез,— дип кабатлады әңгәмәдәш.

— Минемчә, азатлык өчен көрәшүчеләр берләшергә тиешләр, чөнки безнең эшебез — уртак эш.

— Әйе, без ул хакта да беләбез,— диде ирландияле өченче тапкыр, аннары, гафу үтенеп, үз бүлмәсенә кереп китте.

Аз сүзле кунак Фридрих квартирында иртәгесен көнозын булды, аннары караңгы урамнарга тын гына чыгып югалды.

Берничә көннән Мери Фридрих өенә үзе килде. Фридрих аны кызу адымнарыннан таныды. Артыннан ишекне ябу белән ул:

— Беләсезме, мин хәзер сезгә ышанам,— диде.— Минем белән дуслыкны дәвам итәргә теләсәгез, мин әзер.

* * *

Мери «Төньяк йолдызы» газетасында эшләүче чая егет Джордж Гарнейны инде берничә тапкыр телгә алган иде.

— Ул анда иң сулларның берсе. Уналты яшеннән бирле чартистлар белән, Маратка табына, хәтта еш кына «Халык дусты» дип кул да куя. Еш кына фамилиясен дә французларча «Гарни» дип атый. Ул сезгә дә ошар.

Веерт яшәгән Брэдфордтан Лидска кадәр алты миль.

Фридрих, Лидска барып, редакцияне, ә анда озын буйлы, бит урталары алланып торган, сары сакаллы егерме биш яшьлек Гарнины эзләп тапты. Кырынып йөри торган инглизләр арасында сакаллы кешеләр сирәк очрый, шуңа күрә, Энгельс та сакаллы булганлыктан, алар бер-берләренә яшерен туганлык членнары кебек якын итеп карадылар.

Урамга чыгып, кечерәк кенә бер кабакка керделәр, Гарни үзенә кофе, Фридрих сыра китертте.

— Мин сезнең газетагызның барлык саннарын укып барам, чартистлар хәрәкәте белән бик кызыксынам,— диде Фридрих.

— Инглизчә шулай чиста сөйләшкән немецны беренче очратуым. Әгәр безнеңчә уйлыйсыз икән, мин — немец дип ышандырырга тырышмагыз, сез — инглиз.

— Мәкаләләрегез минем күңелгә бик хуш килә, тик, үпкәләмәгез, күңелне кайтарган вакытлары да бар.

— Йә, йә, монысы бик кызык.— Гарни кофесын эчеп бетергән иде инде, тик, шуны сизмәстән, күрәсең, чынаягын тагын авызына китерде.

— Кайвакыт чартистлар бик кыю егетләр булып күренәләр, тик кайвакыт кына, эшкә барып җиткәнче генә. Ә тыныч революциягә ышану — турысын әйткәндә, балалык. Сезгә, ягъни чартистларга, парламентта халык хартиясенең беренче пунктын укыганга кадәр, әле күп еллар буена митинглар уздырырга туры киләчәк.

— Карагыз әле, моңа ничек башыгыз җитте сезнең? — Гарни гаҗәпләнүдән хәтта урыныннан ук кузгалып куйды.

— Нәрсәгә?

— Мин бүген редакциядә, безнең йокы батырлары белән бәхәсләшкәндә, нәкъ шул сүзләрне әйттем. Сез ул фикерне үзегез таптыгызмы?

— Анысы кыен эш түгел. Мине гаҗәпләндергәне — күп кенә кешеләрегезнең теоретик яктан тар карашлы булуы.

— Ничек инде ул тар карашлы? Монысы белән мин килешә алмыйм.

— Сезнең күп кенә таләпләрегез, гафу итегез, сезнең, дим, менә шул күп кенә таләпләрегез канатсыз, бөтенләй җирдән аерыла алмый. Коммунизм — акыллы дәүләтнең бердәнбер мөмкин төре. Моны хәзерге заман немец философиясе исбатлады, теләсә нинди таләпләр өнә шул фикергә нигезләнергә тиеш.

— Безнең социалистлар да шулай ди. Оуэнны укыгансыздыр, әлбәттә?

— Укыдым. Сезгә алар белән берләшү әйбәт булыр иде. Аларның да, сезнең дә максатларыгыз бер, тик юлларыгыз гына төрле.

— Алар арасында әйбәт кенә егетләр бар, еш кына без алар белән бергә эш итәбез. Тик шунысы кызганыч — алар бит сәяси хәрәкәткә каршы. Ә революция турында алар алдында авыз да ачарга ярамый.

Әңгәмәчеләр янына официант килде, ул кечкенә подноста Гарнига тагын кофе, Энгельска сыра китерде.

— Беләсезме, Энгельс, минем болай кызыклы итеп берәү белән дә күптәннән сөйләшеп утырганым юк. Сез бар нәрсәгә яңача якын киләсез. Күрәсең, бу турыда күп уйлыйсыздыр. Сез континенттагы социалистлар хәрәкәте турында мәкалә язсагыз иде...

— Хәзер нәкъ менә шуның белән мәшгульмен. «Яңа әхлаклы дөнья» кешеләре белән таныштым, һәм аларга нәкъ әнә шундый мәкалә язам. Күптән түгел миндә көтелмәгән бер фикер туды... Сезне кызыксындырыр микән? — Фридрих, сүзен бүлеп, Гарнига карады.

— Әлбәттә!

— Һәр ил,— мин Германияне, Францияне һәм Англияне күздә тотам,— коммунизм идеясен үзенчә эзләп тапты. Германия — философия ярдәмендә, теоретик юл белән дияргә кирәк. Французлар — сәяси юл белән, алар

сәяси ирек һәм тигезлек турындагы таләпләр генә җитмәвен аңладылар. Гадел тормыш өчен алар гына аз.

— Ә без — әлегә практиклар гынамы? Мин дөрес әйтәмме? — Гарни көлеп җибәрде.

— Әйе, сез коммунизмга практик тормыштан килдегез, сезне моңа эшчеләрнең бик тиз хәерчеләнүе мәҗбүр итте.

— Сез, мөгаен, хаклыдыр,— диде Гарни, гаҗәпләнеп.— Гәрчә үземнең бу турыда һичкайчан уйлап караганым юк иде. Социализм идеяләре белән мин беренче тапкыр малай чакта таныштым. Этием диңгезче иде, мине типографиягә өйрәнчек итеп эшкә урнаштырды. Мин Оуэнның мәкаләсен җыйдым, аны үз тормышым белән чагыштырып карадым.

Фридрих ихтирам белән дәште:

— Сезне төрмәдә дә утырып чыгарга өлгергән инде, диләр.

— Дөрес әйтәләр. Тыелган газеталарны эшчеләргә саткан өчен берничә тапкыр утырттылар.

Кабактан чыккач, урам буйлап йөри-йөри, алар тагын ярты сәгать чамасы сөйләштеләр.

— Сез безне, чартистларны, халык хартиясенең җиңүенә ышанганга ачуландыгыз,— диде Гарни уйчан гына.— Моннан җиде ел элек, ул алты пункт язылган чакта, чыннан да шулай иде. Ул вакытта эш гади кебек иде — тигез сайлау хокукы булу белән, аристократлар белән буржуйлардан без күбрәк булганга, власть шунда ук эшчеләр кулына күчәр кебек иде. Гел ышанып тордык — җиңү иртәгә килер, тагын бик аз гына көтәсе калды, менә-менә җиңү яуланыр кебек иде. Һич кенә дә кан коясы килми иде бит! Ә хәзер, «Лондон демократлары берләшмәсе» членнары карточкасына ни язганыбыз сезгә мәгълүмдер?

— «Кылычы булмаган кеше, киемен сатып булса да, кылыч алсын»,— дип яттан әйтеп бирде Фридрих.

— Чартистлар конвентында мин стачкаларны гына яклап калмыйм, кораллы восстаниегә дә чакырам.

— Шулай булмаса, мин сезнең белән танышырга килеп тә йөрмәгән булыр идем.

— Сез башкаларча уйласагыз, мин дә, редакциядә утырасы урында, сезнең белән урамда киләп сарып йөрмәс идем. Континентта да безнең кебек фикер йөртүчеләрнең булуы бик күңелле. Дөресен әйткәндә, без моны сиземли генә идек.

— Әлеге мәкаләмне әнә шуңа күрә язам да инде.

* * *

Квартирада Мери, Фридрих һәм Веерттан башка беркем дә юк.

Кеше җирдә күп газаплар,
Ачлык, хәвефләр күрә.
Иблис газапламаганын
Алла кыйнап өлгерә.

Веерт, укып бетергәч, бераз гына шәраб эчеп куйды.

— Георг, җан кисәгем, нинди талантлы шагыйрь булуыгызны сез үзегез беләсезме?

— Ташлагыз, әле, Фридрих, шаяртмагыз. Мин ул шигырьләрне Германиядә чакта ук, Англиягә китәр алдыннан язган идем. Аларны мин «Рейн йөземлекләре» дип атадым.

— Бастырырга теләмәдегезме?

— Ә нәрсәгә? Иң мөһиме — аларның булуы, мин Фрейлиграт даны артыннан кумыйм бит. Аннары, кайда бастырасың аларны? «Рейн газетасы»н яптылар, Руге «Еллыклар»ы да шул хәлдә.

— Сүз уңаенда әйтим, миңа хәбәр итүләренә караганда, Фрейлиграт уйлана башлаган. Мин ышанам, тиздән ул безнең фикердәшләр арасына күчәр.

Веерт шигырь язылган кәгазьне дүрткә бөкләп кесәсенә салырга җыенды.

— Георг, бу шигырьне миңа бүләк итә алмыйсызмы?

— Әлбәттә, шатланып. Ул сездә сакланыр, ичмасам, ә мин аны тәгаен югалтачакмын.

Фридрих саклык белән генә кәгазьне кулына алды.

— Швейцариядә әле дә ярый Фребель бар. Элек ул минем Пруссия короле турындагы мәкаләмне бастырып чыгарган иде, хәзер «Швейцария республикачысы» аның кулына күчте. Калган барлык ирекле матбугат тар-мар ителде.

— Ул башка «бик әйбәт сәяси язучылар» белән бергә сезне дә хезмәттәшлек итәргә чакырдымы?

— Каян белдегез? — дип гаҗәпләнде Фридрих.

— Шул ук Фребель газетасыннан.

— Мин аңа бер зур мәкалә язып җибәрдем. Билгеле, «Англиядән хатлар» дип атадым, тик, турысын әйткәндә, барысы да монда, Манчестерда язылды. Күбесе Мери ярдәме белән. Эшчеләр тормышына мине ул борыным белән төртеп кертте.— Фридрих, кабинетыннан берничә бит кулъязма алып чыгып, Мери да аңласын өчен аларны инглизчә укыды:— «...Англиядә шундый га-

җәеп бер факт күзгә ташлана: җәмгыятьтә сыйныф никадәр түбәнрәк торса, гадәти мәгънәсендә никадәр «наданрак» булса, ул шулкадәр алдынгырак, киләчәге аның шулкадәр зуррак. Гомумән, мондый хәл теләсә кайсы революцион чор өчен характерлы... Әмма бөек борылыш билгесе, мөгаен, хәзерге кебек, Англиядәге кебек әле һичкайчан шундый ачык, шундый калку булып күренмәгәндер...» Кыскасы, Георг, бу айларда мин байтак кына мөһим нәрсәләрне аңладым.

— Мин дә шул хакта уйланам.— Веерт Мерига карады да, көтмәгәндә елмаеп, кесәсеннән тагын бер бит кәгазь тартып чыгарды.— Тагын бер шигыремне тыңларга телисезме? Тик менә Мери аңлар микән?..

— Мин немец телен өйрәнәм,— диде Мери немецча.

— Алайса, башлыйм. Кайберәүләр бу шигырьдә үзләрен танырлар.— Веерт укырга кереште:

Типперери кызы Мери
Корабта йөзеп килде.
Ирланд кызының каны
Янадыр ут шикелле.
Портка аяк басуы белән,
Барысы да ачык күрде:
Матурлыкта тиңләшмәстер
Аңа хәтта роза гөле.

Веерт Мерига карап алды. Ә Мери оялып башын иде, күзләрен идәнгә төбәде.

— Ә хәзер безгә таныш бер джентльменга эләгәчәк.— Веерт Фридрихка күз кысты да укуын дәвам итте:

Бик кырыс карашлы бу кыз:
Аңламас барыбер.
Тәкрарлый аңа сөюен
Сакаллы әзмәвер...
Кыз үз юлын дәвам итә,
Туры, горур атлый.
Һәм, беркемгә сиздермичә,
Салкын январь көнендә
Туган Ирландиясенә
Салырга җыйган акчасын
Кесәсендә саклый:

Туйдырмаган булсам, азагы менә болай бетә:

«Бүләк булсын илкәемә,
Минем ярдәм булсын.
Кайнасын үч, яндырсын ут,
Ил кылычлар койсын.
Гөле онытмый илкәен,
Гел исендә йөри...
Һәм шулай ук О'Коннелга
Сәлам юллый Мери».

— О' Коннелдан Мериның күңеле бизде инде,— диде Фридрих.— Ә шигырьләреҥ өчен рәхмәт, Георг.

— О' Коннелдан мин сезнеҥ аркада биздем, ә менә күп кенә ирландиялеләр аңа аллага табынгандай табыналар.

— «Швейцария республикачысы»на җибәргән мәкаләмдә мин нәкъ менә аның турында яздым. Бер яктан, ул Ирландияне азат итү өчен көрәшкән кебек кылана, икенче яктан, Британия хөкүмәтенә ирландиялеләр ярдәме белән Англиядә эшчеләр хәрәкәтен бастырырга тәкъдим итә. Ирландиядә революция җиңдеме, О' Коннел кебек буржуйлар минуты белән банкротлыкка чыгачак, алар моны яхшы аңлыйлар.

Алар кич буе сөйләшеп утырдылар, аннары Веерт, һәрвакыттагыча, поездга ашыкты. Төнлә белән берничә сәгать поездда барганнан соң ул Брэдфордка кайтып җитте, ә иртән, көндәгечә, фабрикага китте.

* * *

«Тәкрарлый аңа сөюен сакаллы әзмәвер...» дигән юллары белән Веерт берьюлы берничә куян атты.

Юк, Фридрих мәхәббәт турында тукымый. Мери белән аның арасындагы мөнәсәбәт бик буталчык, томанлы. Фридрих янына бик еш Мери үзе килә. Кеше ихтыярын көчләп такканны аның җене сөйми. Фридрих баштарак:

— Кайчан килерсез икән, Мери? — дип сорый иде.

Һәм һәрвакыт бер үк төрле җавап ишетә иде:

— Киләсем килгәч, вакытым булгач.

Танышуларының беренче айларында, кияүгә чыгу турында шаяртып сөйләшкән бер чакны Мери, иптәш кызын кызганып:

— Мескенкәем, ышанасызмы, инглизгә кияүгә чыкты бит! — дип куйды.

— Ни зыяны бар моның, инглизе әйбәт кешедер ич.

— Әйбәтен әйбәт. Тик иптәш кызыма динен үзгәртергә, католиклыктан инглиз диненә күчәргә туры килде. Мин әнә шул хакта әйтәм. Мәхәббәт ниләр генә эшләтми, мин аны аңлыйм, әмма башка ирландиялеләр аны дошман күрәчәкләр.

Фридрих күпчелек ирландиялеләрнеҥ католик диненә ябышып ятуларын, шуның белән генә булса да инглизләрдән бәйсез булырга омтылуларын белә иде.

— Чиркәүгә йөрмәсәм дә, мин дә протестант бит. Шушы көннәрдә генә танышым Эрменов, якшәмбе көнне

кайсы пасторның вәгазен тыңларга яратасыз, дип сорады. Ә мин аңа, якшәмбе көн иртән кырга чыгып, саф һава сулап йөрергә яратам, дидем. Танышым, гаҗәпләнеп, кашларын җыерды: «Нинди кызыклы мәзһәптә торасыз икән!» — диде. Алладан башка яши алган кешене ул хәтта күз алдына да китерә алмый.

— Сез минем өчен протестант динегезне католик диненә алыштырырга чиркәүгә бармассыз бит?

— Сезнең өчен уләргә дә әзер. Тик чиркәүгә барып йөрү кирәк микән?

— Миңа да кирәкми. Һәрхәлдә, безнең арада никах була алмавын икебез дә беләбез, шуңа күрә тыныч кына яшик.

* * *

Бер очрашканда Гарни:

— Сез, Англиядә генә аңлы пролетарийлар бар, дип юкка гына әйтәсез,— диде.— Лондонга барсагыз, «Немец эшчеләренең агарту җәмгыяте»н эзләп табыгыз. Сез анда ватандашларыгызны очратырсыз. Алар инде өч елдан артык эшли.

Ул җәмгыять турында Фридрихның «Яңа әхлаклы дөнья» журналы аша да ишеткәне бар иде. Швейцариядә Вейтлинг чыгара торган журналда да язылган иде ул җәмгыять хакында.

Фридрих вакыт-вакыт фирма эшләре белән башка шәһәрләргә чыккалый. 1843 елның җәендә, бәхетенә, Лондонга барырга туры килде.

Шәһәр читендә ул артык зиннәтле булмаган аерым бер йортны эзләп тапты. Янәшәдә генә кисмәкче мастерское икән, әлеге йортка бара торган юлның як-ягына ялтырап торган яңа ак кисмәкләр өелгән.

Фридрих, кисмәкләр арасындагы коридор буйлап үтеп, өйгә керде һәм кечерәк кенә уку залы булган китапханәгә эләкте.

— Ни йомыш, сударь? — Газеталар өелгән өстәл артыннан торып баскан утыз яшьләр чамасындагы пәһлеван бу сорауны немецча бирде.— Ябарга торабыз. Әгәр газета белән танышырга теләсәгез...

— Газеталар белән дә танышырга мөмкин. Тик мин, барыннан да битәр, Карл Шаппер белән танышырга теләр идем. Минемчә, ул — сез булырга тиеш.

— Алайса, мин дә сезнең исемегезне әйтә алам.

Сез — Фридрих Энгельс. Сезнең турыда миңа Гарни язган иде.

— Ватандашыңны һәм фикердәшеңне очрату өчен Лондонга килергә кирәк икән.

— Ватандашны — белмим, ә менә фикердәшне хәзер Берлинга караганда Лондонда яки Парижда очратуы җиңелрәк... Мине хәзер дустым Иосиф Молль көтә, теләсәгез, әйдәгез, бергә барыйк.— Шаппер Фридрихның модалы киеменә күз йөртеп чыкты.— Тик сезнең костюм аның алачыгыннан өркер дип куркам.

— Минем костюмым ирландиялеләр кварталында да үзен әйбәт хис итә,— диде Фридрих.

— Әһә! Ирландиялеләр кварталы — теләсә нинди костюмга менә дигән рекомендация инде ул.

Шулай бер-берсен ирештерә-ирештерә алар Иосиф Молль өенә киттеләр.

— Безнең белән танышырга килгәнсез икән инде, берике сүз белән мин үзем турында сөйләп бирим. Аннары сез үзегез турында сөйләрсез. Килештекме?

Фридрих ризалык бирде.

— Әтием минем авыл пасторы иде. Ләкин хикмәт анда түгел. Мин бераз урман университетында укыдым, әмма хикмәт анда да түгел. Моннан ун ел элек без Франкфуртта полиция частен штурм белән алырга маташып карадык, хикмәт әнә шунда. Сезнең ул восстание турында ишеткәнегез бармы?

— Бераз ишеткән идем.

— Безгә ияреп Көньяк Германия дә күтәрелер дип өметләнгән идек, ләкин Германия күтәрелмәде, ә мин өч ай төрмәдә утырып чыктым. Монысыннан, ярый әле, җиңел котылдым.

— Минем ишетүемчә, Сез Савойя походында да катнашкансыз?

— Анысы инде икенче елны булды. Швейцариядән Савойяга киттек. Ниятебез Төньяк Италиядә восстание күтәрү иде. Крестьяннар безне аңламадылар, күтәрелмәделәр, мин тагын төрмәгә эләктем, бу юлы инде — алты айга... «Яшь Германия» турында ишеткәнегез бармы? — дип сорады ул кинәт кенә.

Көтелмәгән бу сораудан Фридрих хәтта сискәнеп китте. Аның күптән инде Гуцковны искә дә алганы юк иде.

— Мин әдәбиятчыларны әйтмим,— диде Шаппер, туктalып. Аларның юлын яшелчә төялгән арба бүлгән иде.— Нишләп ул аны шулай ахмакларча куйган? —

дип, Шаппер сукранып алды да, җилтерәтеп күтәреп, арбаны икенче якка борып куйды.— Мин Швейцариядәге яшерен төркем турында әйтәм. Без аны шулай атаган идек. Ә Гуцков соңыннан килеп чыкты һәм без тапкан исемне чәлдерде. «Яшь Германия»гә мин бик күп немец һөнәрчесен тарттым. Ә аннан, Швейцариядән куып чыгаргач, Франция белән Бельгияне җәяүләп уздым. Урман сакчысы булдым, мичкәче булдым, сыра кайнаттым. Парижда «Хокуксызлар союзы»на кердем, эмигрант немец эшчеләренең шундый оешмасы турында ишеткәнегез бар идеме? Бер мең дә сигез йөз утыз тугызынчы елның уникенче маенда без француз туганнар белән бергәләп восстание күтәрдек, Париж яклар, дип уйлаган идек. Париж халкы, нишләптер, безне якламады, мин тагын җиде айга Консьержери төрмәсенә кереп утырдым.

— Аннан соң Англияме? — дип сорады Фридрих.

— Әйе. Дусларымның тормышы да минекеннән бик аз аерыла. Биредә бер ай яшәгәч, шушы «Агарту җәмгыяте»н оештыра башладык. Бездә лекцияләр дә укыла, хәтта гимнастика залыбыз да бар... Инде хәзер үзегез турында сөйләгез,— диде Шаппер.— Хәер, без инде Молль алачыгына килеп җиттек. Анда чәй эчкәндә өчебезгә сөйләрсез.

— Икегезгәдер? — диде Фридрих.

— Өчебезгә. Генрих та киләчәк, ул да безнең дустыбыз.

* * *

Иосиф Молль кыйшайган бер катлы таш йортта яши икән. Өйнең стенасы сизелерлек авышкан, шуңа күрә аның тәрәзәләре генә түгел, эчтәге әйберләре дә бер якка чалышайган. Стеналардагы сәгатьләр генә туры итеп эленгән. Бүлмәдә алар берничә, алдагы кечкенә бүлмәдә исә сәгатьләрнең дә, сәгать механизмнарының да исәбе-хисабы юк.

— Молль — сәгатьче,— дип аңлатты Шаппер.— Кирәк булса, сезнең сәгатегезне дә төзәтеп бирер. Күп тә алмас.

Молль каршыга торып баскач, Фридрихны аның чиктән тыш киң җилкәсе таң калдырды. Кулны да ул баһадирларча каты итеп кысты, тик күзләре сабыр, акыллы иде. Өченче кеше ябык, тәбәнәк буйлы булып чыкты, анысының исеме Бауэр икән.

«Йа хода! — дип уйлап куйды Фридрих.— Бауэрлар-

ның бер ишеләреннән котылган идем, башкасына тап булдым. Тик монысы чыннан да башка бугай».

— Минем яңа танышым, Фридрих Энгельс, Барменнан. Бәлки, уртак дустыбыз булып китәр,— диде Шаппер, аның белән таныштырып.— Йә, Энгельс, сөйләгез.

Фридрих уңайсызланып калды. Таныш булмаган кешеләргә менә шулай тиктомалдан гына үзе турында сөйләп караганы юк иде әле аның. Хәтта җиңелчә генә тотлыга да башлады.

Молль бакыр чәйнектән чәй агызды, кабартмаларны якынрак этеп куйды.

Сөйләргә җиңелрәк булып китте.

— Мин үземнән битәр коммунизм турында сөйләрмен. Коммунизм идеяләре ни өчен бөтен немец философиясе үсешенең бердәнбер мөмкин һәм зарури нәтиҗәсе дип санавым турында.

— Әһә! — диде Шаппер һәм Молльга күз кысып алды.

Биш минуттан Фридрих сөйләгән сүзенең лекциягә әйләнеп баруын тойды. Ул философ Кант тәгълиматы турында, аның идеяләрен Гегельның үстерүе, Фейербах хезмәтләре турында, ниһаять, коммунизм хакында хәзер үзенең ни уйлавы турында сөйләде.

Каршындагы уйчан йөзле өч кеше аны сабыр гына тыңлап утырды. Фридрих Вейтлингка күчкәч кенә алар җанланып киттеләр. Молль, китаплар өеменә үрелеп, шул авторның күп укудан таушалып беткән «Кешелек дөньясы бүген нинди һәм ул нинди булырга тиеш» дигән брошюрасын алып Фридрихка күрсәтте.

Ниһаять, Фридрих сүзен тәмамлады. Көтмәгәндә укылган бу лекция тыңлаучыларны кызыксындыра алдымы, әллә аларны читләтеп кенә үттеме, ул моны аңлый алмады.

Берничә минут салкын чәй чөмереп тын гына утырдылар.

— Болар бик кызыклы һәм бик акыллы нәрсәләр,— диде, ниһаять, Молль.— Сүз дә юк — сез яхшы күңелле, уйланучан кеше.

— Ләкин,— диде Фридрих, елмаеп,— монда, әлбәттә, «ләкин» булырга тиеш...

— Әйе, «ләкин» булачак. Чөнки сезнең бар нәрсәгез ничектер акылдан гына. Сезнеңчә, немец философиясе казанышлары кешеләр аңына барып җитү белән, офицерлар да, фабрикантлар да, хәтта корольләр дә коммунизм ягына күчәчәк. Сезнеңчә, коммунизм идеяләрен

акыллы баш философлар ачкан, кешелекне үзләренә алар ияртәчәк.

— Ә сезнеңчә ничек?

— Ә безнеңчә менә болай,— дип сүзгә керește Шаппер.— Вейтлинг китабын укыганнан соң мин кешелек дөньясының нинди булырга тиешлеген аңладым һәм бәхеттән үрле-кырлы сикерердәй булдым. Ә бит Вейтлинг, әйтергә кирәк, философия кафедрасыннан түгел, безнең кебек тегүче өйрәнчеге генә. Төп дошман — хосусый милек, бөтен бәхетсезлекләребез шуннан. Бөтен байлыкны бар кешегә тигез итеп бүлеп бирү белән коммунизм киләчәк, бар кеше бертуганга әйләнәчәк. Сүз уңаенда әйтим, Вейтлинг коммунизм турындагы урыннарны Тәүраттан да күп тапкан.

— Безнең үзебезне, эшчеләрне, белемле итү, балаларыбызны яхшы тәрбияләү бик мөһим. Шул вакытта эшчеләр катлавын без хәзерге хәерчелектән коткара алачакбыз,— дип сүзгә кушылды Молль.— Ә бит коммунизмны төзү кыен булып күренә генә. Чынлыкта барысы да бик гади. Бар кешедә дә һәммә нәрсә тигез булса, кешеләр туганда ук тигез хокуклы һәм бәхетле булып туачак. Сез бер генә бәхетсез кеше дә булмаган тормышны күз алдына китерә аласызмы?

— Бик үк китерә алмыйм,— диде Фридрих, уңайсызланып.

— Ә мин китерә алам. Дөньядагы бөтен бәхетсезлек, **авырулар, эчүчелек — һәммәсе ярлылыктан,** безнең хәерче тормыштан,— диде Молль, зур ышаныч белән.

«Болар — беренче чын революцион немец пролетарийлары лабаса, мин алар белән фикердәшләр белән сөйләшкән кебек сөйләшеп утырам ич»,— дип уйлады Фридрих эченнән генә, тик ул сүзләрне әйтмәде, башкаларын әйтте:

— Беләсезме, без сезнең белән бер үк нәрсәгә омтылабыз. Тик минем коммунизмым сезгә чиктән тыш күперенке булып, ә сезнеке миңа артык дәрәҗәдә җиргә сылашкан булып тоела. Ярар, сез мал-мөлкәтне җир йөзендәге барлык кешеләргә тигез итеп бүлеп бирдегез ди, шуннан соң нәрсә? Фабрика яки паровозны, мәсәлән, ничек итеп бүләсең? Африкада яшәүчеләр яки эскимослар нишли? Аларга нәрсә эләгә?

— Коммунизмга таба без бер-беребезгә кара-каршы киләбез булып чыга бит әле бу,— диде Молль.— Сезгә безнең практика, ә безгә теория кирәк.

— Нәкъ менә шулай.

Әлегә кадәр тын гына утырган Бауэр:

— Безнең кеше бит бу,— дип куйды.— Мин башта, Шаппер нинди тәти егетне алып килгән, дип уйлаган идем, ә хәзер күрәм — безнең кеше. Аерым мәсьәләләрдә уртаклык булмавы кызык та әле. Мин сезне «Гаделләр союзы»на алыр идем.

— Сез шул яшерен оешма членымыни? — дип гаҗәпләнеп сорады Фридрих.— Минем ул оешма турында кайбер нәрсәләр ишеткәнем бар.

— Без — аны оештыручылар, биредә, Англиядә яшәүчеләр. Әлегә без күп түгел, әмма бер заман бөтен җирдә өстенлеккә ирешербез, шул вакыт дөнья белән гаделлек һәм туганлык идарә итәр.

Яңадан барысының да йөзләре җитдиләнде, алар Фридрихның җавабын көтәләр иде.

Фридрих, ашыкмыйча гына:

— Әлегә миңа иртәрәктер,— диде җитди итеп.— Берберебезгә кара-каршы килә-килә якынайгач, мин сезнең союз члены булуны хөрмәткә санармын.

* * *

Берничә көннән Фридрих Манчестерга әйләнеп кайтты.

— Ватандашларыгыз ни хәлдә? Очраттыгызмы аларны? — дип сорады Мери.

— Моннан берничә көн элек мин, Германиядә коммунизм турында приват-доцентлар белән минем кебек заманында ирекле тыңлаучы булган кешеләр генә фикер йөртә, дип уйлый идем. Ә баксаң-күрсәң, коммунизм турында чын-чынлап нәкъ менә пролетарийлар хыяллана икән. Мин, Мери, чын кешеләр белән таныштым.

* * *

Көзгә таба Фридрих бер атнага Остендега китте. Анда таш булып катып калган ком өемнәре арасында озын төз наратлар үсә. Остендеда Фридрих Гервеглар белән танышты.

Гервег күптән түгел генә өйләнгән, хатыны Эмманың акчасы күп, алар иң яхшы номерга урнашканнар. «Тимер тургай» иң яхшы тегүчеләрдән кыйммәтле унлап костюм тектереп кигән, иң яхшы парикмахердан чәчләрен бөдрәләткән.

— Акчага төкерергә кирәк аңа, Фридрих,— диде ул.— Акчаң булмаса, бер чынаяк кофе, матур гына сөйләшеп

утыру белән канәгатьләнергә мөмкин, әгәр очраклы рәвештә кулыңа акча керсә, уйлап-нитеп тормастан, иркенләп туздыр.

Фридрих инде менә бер ел буена Германия хәлләрен газеталар буенча гына белә иде, Гервеглар аңа берничә яңалык әйттеләр.

— Сезгә әшнәм Маркстан сәлам. Ул сезне яңа еллыкларда хезмәттәшлек итәргә чакырырга уйлап тора.

— Нинди еллыкларда? — дип гаҗәпләнде Фридрих.— Хәтта Швейцариядәге Фребель да хөкемгә тартылган, ишетүем буенча, Вейтлингны төрмәдә тоталар. Сез дә менә чыгып китәргә мәҗбүр булгансыз.

Алар уңайлы иркен креслоларда утыралар, сыра эчәләр, Эмма да алар янында, ул да сыра эчә.

— Каян килеп чыккан әле ул еллыклар? — дип сорады Энгельс, түземсезләнеп.

— Әйтикме икән әллә, Эмма? — диде Гервег, көлеп.— Әйдә, әйтсәк әйтик инде... Еллыклар Парижда чыгарылачак — менә сезгә иң соңгы яңалык.

— Нишләп Парижда?

— Шулай инде менә, алар «Немец-француз еллыклары» дип аталачак. Без элек һәркайсыбыз: Руге, мин, Маркс аерым-аерым эш итә идек. Хәзер берләштек. Күз алдына китерә аласызмы: ниди көч туплана, французларны да тартачакбыз. Безнең өчен үткен мәкаләләр язгыз, Маркс та, Руге да сезгә зур өмет баглыйлар.

— Тик шунысын белегез, ул мәкаләләр коммунизм позициясендә булачаклар. Мин барлык зур экономистларның хезмәтләрен өйрәнеп чыктым. Акча мөнәсәбәтләренә анализ ясауда алар бигрәк тә Англиядә алга киткәннәр. Мәсәлән, Адам Смит, Рикардо, Джемс Милль. Укып чыгарга тәкъдим итәм. Германиядә аларны, кызганычка каршы, начар беләләр.

— Эмма, ул безгә Адам Смитны укырга киңәш бирә! — диде Гервег, шаркылдап.— Ул хәреф кортларын, кадерле Фридрих, син үзең укы инде, безнең эш — олы шигърият һәм әхлаклы дөнья өчен көрәш. Дөресме, Эмма?

— Дөрес,— диде Эмма, калын тавыш белән.

Алар үзәк урам буйлап баралар, каршыларына алпан-тилпән атлап бер исерек килә. Кулларын болгый-болгый ул Гервегка нәрсәдер әйтмәкче булды, тик арага Эмма килеп керде, ул исерекнең җилкәсенә шапылдатып сукты, исерек, сыгылып төшеп, шундагы эскәмиягә утырды.

— Безне коммунизм белән куркыта алмассың. Эмма белән без үзебез дә коммунизм яклы. Хәзер бик күпләр шул турыда сөйли. Рус дустыбыз Бакунин, мәсәлән, шуның аркасында ватансыз да, мал-мөлкәтсез дә калды.

— Нишләп? — диде Фридрих, аңламыйча.— Теге Жюль Элизармы?

— Вейтлингны кулга алгач, аларның соңгы айларда дус булулары беленгән. Шул хакта рус хөкүмәтенә хәбәр иткәннәр. Хөкүмәт Бакунинның кичекмәстән илгә кайтуын таләп итә. Хәзер ул качып бер шәһәрдән икенчесенә күчеп йөри.

Бер атна вакыт тиз узып китте. Гервеглар Парижга юл тотты, ә Фридрих Манчестерга кайтты.

Язачак мәкаләләре турында ул шунда фикерләр туплый башлады.

* * *

Бу хәл шул ук 1843 елның көзендә, Англиядә чыга торган «Яңа әхлаклы дөнья» журналына социаль үзгәрешләр өчен континентта барган хәрәкәт уңышлары турында Фридрих мәкалә язганда булды. Соңыннан да күңелнең шулай ятырып киткән, аңлаешсызлыгы белән газаплаган зәгыйфь фикерләрнең кинәт төгәл, анык бер нәтиҗәгә әйләнгән чаклары еш булып торды. Шундый гади һәм гадәти ачыш янәшәдә генә була, ул аны алдан ук сизеп тора, хәтта вакыт-вакыт ачык итеп күрә дә иде.

Әйе, немец философиясе бүген барлык тәгълиматлардан да алда бара. Ругеның Швейцариядә чыгарган соңгы җыентыгында Фейербахның «Философиягә реформа ясау өчен башлангыч тезислар» дигән яңа хезмәте дөнья күрде. Бу — алга таба зур адым иде. Тирәнтенрәк уйлау һәм табигать кочагында булу өчен авылда яши башлаган Фейербах анда, философия дин тәгълиматы белән элеккеге тигезсез никахын юкка чыгарырга, табигать белеме белән кушылырга тиеш, дип яза.

Элекке философия системаларының йомшаклыгы аларның чынбарлыктан ерак торуында, абстракт булуында иде. Алар табигатьнең асылын табигатьнең үзеннән башка, кешенең асылын — кешедән башка, ә фикерләү асылын — фикерләү процессларыннан башка өйрәнәләр иде. Ничек кенә булмасын, философиянең нигезе итеп — алла, абсолют рух алына иде. Фейербах бу мәгънәсез абстракцияләргә чик куярга чакыра. Аллага түгел, тормышның үзенә төбәлгән чын, «реаль» философия

өйрәнергә тиешле нәрсә — табигать кенә була ала, хисләре, кайгы һәм шатлыклары, теләк һәм уйлары белән кеше үзе генә була ала, ди. Фридрих бу мәкаләне дулкынланып һәм сөенеп укыды. Соңгы вакытта ул үзе дә нәкъ шулай уйлый иде. «Тик шунысы гаҗәп: ни өчен Фейербах беренче адымын ясаган, икенчесен атламый? — дигән уй килде Фридрихның башына.— Хәрәкәт итүче җанлы кешеләрне аларның иҗтимагый мөнәсәбәтләре эчендә, шул мөнәсәбәтләрнең тарихи үсеше эчендә генә өйрәнергә мөмкин икәнлеге көн кебек ачык лабаса!»

Иҗтимагый мөнәсәбәтләр турында француз Фурье һәм Сен-Симон сүз алып баралар. Аларның шул фикерләренә таянып немец Вейтлинг һәм француз Прудон үзләренең китапларын язалар.

«Милек — урлау ул»,— ди Прудон, аның китабы да «Нәрсә ул милек?» дип атала.

Һәм бу фикер — ачыш иде. «Шунысы да кызык,— дип уйлады Энгельс,— «Рейн газетасы»нда утын урлау процессын тикшергәндә, Маркс та мөстәкыйль рәвештә шундый ук фикергә килгән иде бит».

Тик Прудон да, Вейтлинг та яңа җәмгыять төзү өчен бик тә гади рецепт тәкъдим итәләр: «Дөньядагы байлыкны тигез итеп бүләргә дә коммуналарда эшли башларга»,— диләр.

Менә шуңа күрә дә андый идеаль җәмгыять төзү планнарын коммунистик утопия дип атадылар. Вейтлингка иярүчеләр Швейцариядә шул проектлар буенча бергәләшеп яшиләр, Оуэнга иярүчеләр Америкада коммуналар төзиләр. Беренче елларда коммуналар чәчәк атты, аннары — таркалды.

Утопистлар экономика законнарын белмиләр, аңламыйлар.

Аның каравы ул законнарны инглиз экономистлары яхшы өйрәнгәннәр. Фридрих эштән соң кичләрен Чатам китапханәсендә утыра, Британия галимнәре томнары буенча конспектлар төзи, хәзерге капитализм хуҗалыгын алга этәргән яшерен пружиналарны эзли иде.

Мери да, Фридрих янына элеккечә үк килеп йөргән Веерт та кабинеттагы өстәлләргә тау-тау булып өелгән калын томнарга карап таң калалар.

— Тиздән сезнең доктор калфагы киюегез дә бик ихтимал,— дип көлә Мери.

— Бу — һич тә килешә торган эш түгел,— ди Веерт.— Мин сезгә яңадан-яңа шигырьләр укыйм, ә сез ике ай инде бер генә юл да күрсәткәнегез юк.

Фридрих исә зур ачыш алдында тора һәм аны инде бөтен кешелек белән уртаклаша алачак иде. Алачак кына да түгел, бәлки тиеш, һичшиксез, тиеш иде. Немец философиясен, француз утопистларының яңа җәмгыять төзү планнарын һәм инглизләр өйрәнгән экономик законнарны бергә кушу гына аз. Шундый кушудан башка теләсә нинди политик теория бүгенге көндә тулы кыйммәткә ия була алмауга карамастан, моныьы гына җитәрлек түгел. Кемнәр, шул политик теория белән коралланган нинди кешеләр социаль революцияне тормышка ашыра алачак, әнә шуны ачарга кирәк. Һәм ул, Энгельс, хәзер моны ачык белә. Капитализмның төп казанышы тимер юллар белән пароходлар да, житез хәрәкәтле станоклар да түгел. Аның төп казанышы — эшчеләр сыйныфы. Техник үсеш ягыннан барлык илләрне дә узып киткән Англиядә ул инде формалашты, нәкъ менә шушы елларда, барлык кешеләр күз алдында Германиядә һәм Франциядә формалашып килә. Социаль революция ясарга бары ул гына сәләтле.

Фридрихның төп ачышы, моңа кадәрге бөтен гомеренең йомгагы, төнге уйланулары, ачык, төгәл фикер эзләгәндә кичергән газаплары нәтиҗәсе әнә шуннан гыйбарәт иде.

Бик гади хакыйкать, әмма шул ук вакытта бөек хакыйкать иде бу.

Ләкин Энгельс моны язмаган әле. Шунлыктан күптән түгел төгәлләгән мәкаләләреннән берничә өзекне генә укып күрсәтергә булды.

— Күрсәтәм, Георг,— диде ул.— Шунысы гаҗәп: минем фәнни эшемдә беренче тапкыр сәүдәгәр тәҗрибәсе ярдәм итә. Менә, тыңлагыз әле, Адам Смит, мәсәлән, сәүдә турында нәрсә ди.— Фридрих китапның кирәкле битен ачты.— Ул, сәүдәнең асылында ук гуманлык ята, бу исә сәүдәдә катнашучыларның барысы өчен дә файдалы, ди. Ә мин күптән түгел бер мәкаләмдә моның киресен исбатладым. Хосусый милек хакимлеге, икенче якның хәбәрдар булмавыннан файдаланып, сәүдә аша аеруча зур файда алырга, шулай ук товарда бөтенләй булмаган сыйфатларны мактарга мөмкинлек бирә, дип яздым.

— Мин контрактлар төзегәндә көн саен шулай эшлим,— дип көлеп җибәрде Веерт.— Бу хакта сез искиткеч акыллы язгансыз.

— Кайберәүләр ирекле сәүдәне чорыбызның иң зур казанышы дип саныйлар. «Без дөньяның төрле почмакларына цивилизация илтмәдекмени, без, халыкларны

туганлаштырып, сугышларны киметмәдекмени?» — диләр.

— Бәлки, монда күпмедер дәрәҗәдә хаклык та бардыр? — диде Веерт, уйчан гына.

— Тамчысы да юк! — Фридрих хәтта урыныннан ук сикереп торды.— Аларга мин менә ничек җавап бирәм, ул турыда нәкъ шушы көннәрдә генә язган идем.— Ул бер бит кәгазь алып укый башлады:— «Әйе, сез боларның барысын да эшләдегез, әмма ничек эшләдегез!.. Сез дөньяның барлык почмакларына цивилизация илттегез, ләкин моны тыела белмәс комсызлыгыгызны үстерү өчен яңа җирләр яулап алу максаты белән эшләдегез; сез халыкларны туганлаштырдыгыз, әмма ул туганлык караклар туганлыгы булды; сугышлар санын да киметтегез, ләкин моны тыныч вакытта күбрәк баеп калу өчен, аерым шәхесләрнең дошманлыгын, рәхимсез конкуренция сугышын соң чиккә җиткереп кискенләштерү өчен эшләдегез!» — Фридрих кәгазен читкә алып куйды. Укыганда ул дулкынланган иде, хәзер тынычланырга тырышты.

— Гафу итегез,Фридрих, яңа хезмәтегезнең исеме бармы әле?

— Мин аны Маркска, Парижга җибәрәм. «Немец-француз еллыклары»на. Руге авырый, диләр, төп редактор эшен Маркс башкара икән. Ике мәкалә булачак. Әле мин сезгә өзеген укыганының исеме озын: «Политик экономияне тәнкыйть итүгә карата караламалар». Мин анда хосусый милек һәм конкуренциянең, кыйммәт һәм рентаның асылын, кыскасы, хәзерге заман политик экономиясендә мине кызыксындырган бар нәрсәне тикшерәм. Икенче мәкаләмнең исеме тагын да озынрак, кыскартып әйткәндә, «Англиядәге хәл». Мин анда Англиянең иҗтимагый тормышын, аның сыйныфларын һәм партияләрен тикшерәм.— Фридрих, үрелеп, кулына яңа бер бит алды һәм укырга кереште: «Череп, таркалып бара торган дин, гомумкешелек мәнфәгатьләренең тулысынча юкка чыгуы, хакыйкатькә һәм кешелеккә ышанычның бетүе, шуның аркасында кешеләрнең бер-берләреннән аерылган, «тупас төстә аерымланган берәмлекләргә» таркалуы, барлык тормыш мөнәсәбәтләренең кыргый төстә буталып бетүе, һәммәсенең һәммәсенә каршы сугышы, уртак рухи үлем, «мәрхәмәтлелек», ягъни чын кешеләрчә аңлылык җитешмәү; түзеп тормаслык изү астында һәм хәерчелектә яшәүче, иске социаль тәртипләргә каршы ярсыган һәм нәфрәте ташыган күп санлы эшчеләр

сыйныфы, һәм шуның аркасында туктаусыз алга баручы дәһшәтле демократия; бар урындагы буталчыклык, тәртипсезлек, анархия, җәмгыятьтәге иске элемтәләрнең юкка чыгуы, бар урындагы рухи бушлык, идеясезлек һәм хәлсезләнү — Англиянең хәле әнә шундый».

— Шәп әйтелгән,— диде Мери, Энгельс укып бетергәч.— Тик, Георг, сез, бөтен мәкалә шундый кара икән, дип уйлый күрмәгез. Фред миңа аның кайбер өзекләрен укыган иде инде. Эшчеләр турында ул өмет белән яза.

— Беләсезме, Фридрих, мин сезне поездда очратуыма бик шатмын. Сездән башка мин нишләгән булыр идем, хәтта күз алдыма да китерә алмыйм. Туктагыз әле, сез миңа алай көлеп карамагыз. Буш сүзләр түгел болар, ихлас менә, мин бу турыда бик еш уйланам.

— Фред хәзер инглиз эшчеләре турында махсус зур китап яза башлый,— диде Мери, горурлык белән.— Дусларым аңа булыша, фабрикалардан статистик мәгълүматлар җыялар...

— Ул китап хакында сөйләргә иртә әле,— дип бүлдерде Фридрих.— Мин аның турында уйлыйм гына әле, ул бер елдан соң гына язылачак.

...Веерт өенә төнлә бик соң кайтып җитте.

Йокысы килми иде. Кабинетында арлы-бирле йөрергә тотынды. Бу төнне шигырьләр үзеннән-үзе туды:

Син әгәр дә кеше икәнсең,
Ирекләләр рәтендәге кеше бул!

Аннары ул моннан берничә көн элек язылган «Англия пролетарийлары» дигән очеркын яңадан укып чыкты, соңгы абзацларын сызып ташлады да, яңаларын, үтемлерәкләрен язып куйды. Очеркын мондый сүзләр белән тәмамлады:

«Германиянең иң күренекле философларыннан берсе инглиз эшчеләренең тормышы турында зур хезмәт язу өчен кулына каләм алды, мин шуңа сөенеп бетә алмыйм. Ул хезмәт әйтеп бетергесез әһәмияткә ия булачак. Һәрхәлдә, ул язучы аерым фактларны чын хакыйкать яктылыгында миннән яхшырак күрсәтә алачак; Манчестерда — пролетариат бишегендә — озак яшәве нәтиҗәсендә аның эшчеләрне өйрәнү мөмкинлеге минекеннән күбрәк булды...»

* * *

1843 елның язында Михаил Бакунин бик авыр хәлдә калды.

Әдәби хезмәтләр өчен акча алудан ул элек-электән җирәнә иде.

— Идея һәм ныклы фикерләр тарату — илаһи эш, аны берләнбер яшәү чыганагына әйләндереп, шул илаһилыкны түбәнәйтергә мөмкинме? — дигән иде ул Россиядә үк.

Әмма үзенең кулыннан шуннан башка бер эш тә килми иде.

Моннан өч ел элек Герцен белән Огарев аңа Германиягә китәргә булыштылар. Берлинда, Дрезденда ул күбрәк Иван Сергеевич Тургенев белән бергә булды. Алар даирәсендәге кешеләрдән һич тартынмыйча акча алып торырга мөмкин иде, алар — барысы да мөлкәтле кешеләр һәм үз байлыкларыннан бераз уңайсызланалар да иде, чөнки ул крепостной крестьяннар хезмәте белән тудырылган байлык иде бит.

Россиягә кайтып киткәндә Тургенев Бакунинга Петербургтан күпме кирәк, шулкадәр акча җибәрергә вәгъдә итте. Бакунинга исә әллә ни күп кирәкми, ул — талымсыз кеше, вакыт-вакыт ипи-су белән генә дә тора ала. Бер-бер танышы аның үзеннән акча сорый калганда, Бакунин шундук бөтен кесәләрен әйләндерә һәм бар булганын сораган кешегә тиененә кадәр бирә. Кайвакыт хәтта кичен ашарлык та акчасы калмый. Андый чакта Бакунин трубкасына дыңгычлап тәмәке тутыра да кулына китап алып таң атканчы укый. Ә яңа көн белән бергә кемдә дә булса тамак ялгап алу мөмкинлеге дә туа.

1843 елның кыш башында Бакунин, Гервегка ияреп, Швейцариягә, Цюрихка күчеп китте.

Монда аны элек тегүче булган, ә хәзер, һөнәрчеләрнең общиналарын оештырып, гадел яшәргә өндәүче бер кеше белән таныштырдылар. Тегүче чиктән тыш ярлы, үз китабын ул үзе җыеп, үзе баскан иде. Ул китап «Гармония һәм ирек гарантияләре» дип атала. Авторның исеме — Вейтлинг иде.

— Европада хәзер телдән төшми торган Вейтлинг сезмени? — дип гаҗәпләнде Бакунин.

— Әфәнделәр яңа нәрсә ишетсәләр, өзми-куймый шул турыда лыгырдапмы лыгырдыйлар,— дип җавап кайтарды тегүче.

Тупас куллы һәм гади халыкка гына хас килеш-килбәтле Вейтлинг, уку йортлары бетермәгән булса да, Берлинның теләсә нинди эшне теоретик фикерләүгә бора торган приват-доцентларыннан аермалы буларак, зирәк акыллы һәм яңа фикер иясе булып күренде Бакунинга. Дәртле, үзе инанган нәрсәне бөтен җитдилеге белән яклаучы Вейтлинг Бакунин янына бик еш керә башлады, шуннан алар бергәләп йөрергә чыгып китә торган булдылар. Вейтлинг аңа коммунага берләшкән эшчеләр турында, аларның хезмәте, өметләре, күңел ачулары турында сөйләде.

— Иң әһәмиятлесе шул — безнең общинада эшче әхлаклы кешегә әйләнә,— ди иде Вейтлинг.— Безнең һөнәрченең һичкайчан исерек чагын һәм сугышканын күрмәссең. Безнең оешма егете хәер сораганчы ачтан үләргә әзер. Мин, үз һөнәренә зыян китермичә, гомуми эшкә булышу өчен айлар буена тәүлегенә нибары дүрт-биш сәгать йокы белән чикләнгән һөнәрчеләрне беләм. Аз гына ишарәләүгә, хезмәт хакыннан да баш тартып, барлыюклы нәрсәсен тиз генә җыеп, күбрәк файда китерә алачак урынга утызар сәгать җәяү барган һөнәрчеләрне дә беләм.

— Сез эшкә гамәли күзлектән карыйсыз,— диде Бакунин.— Мин исә коммунизмны көнбатыш дәүләтләрен йә яңартачак, йә бөтенләй җимереп ташлаячак яшь, стихияле, әле үзен белеп тә бетермәгән көч дип саныйм. Игътибар итегез, теләсә кайсы илдә, теләсә кайсы җирдә картлык, зәгыйфьлек, инанмау, бозыклык — һәммәсе ышаныч булмаудан килә. Иҗтимагый баскычның иң югары басмасыннан алып бер генә кеше дә үзенең сәләтенә һәм хокукына ышанмый; һәммәсе бер-берсе алдында шамакайлана гына...

Вейтлингның китабыннан Бакунин берничә өзек язып алды. Аңа бигрәк тә киләчәк җәмгыять турындагы юллар ошады:

«Камил җәмгыятьнең җитәкчелеге юк, ул идарә генә ителә, аның законнары юк, бурычлары гына бар, аның җәзасы юк, төзәтү чаралары гына бар».

Бакунин Руге биреп торган акчага яши иде.

— Тартынмагыз, кадерле дустым, күпме кирәк, алып торыгыз,— диде Руге.— Мин янчыгын кочаклап яшәүче филистерлардан түгел.

Бакунин Цюрих күле буендагы бер өйгә квартирага урнашты. Тәрәзә янында утырганда ул күлне дә, кар каплаган тауларны да аермачык күрә. Квартирада акыл

хезмәте өчен кирәкле һәммә нәрсә бар: шкаф тулы китап, җылы мич, ике зур тәрәзә, тәрәзә буена ук куелган киң, озын, йомшак диван, мендәрләр, диван янында — түгәрәк өстәл. Бүлмәдә бюро белән ашау өстәле дә бар.

Баеп барган кояш нурларында җемелдәгән тау башларын сәгатьләр буе диванда ауный-ауный күзәтеп яту ифрат күңелле. Акыллы, күңелгә ятышлы кешеләр белән күл янында йөрүе дә бик әйбәт: җылы, яшел чирәм һәм саргылт умырзаялар, ә Россиядә бу вакыт чатлама суыклар, бураннар котырган, толыпларга төренеп тә җылына алмаган чак бит. Теге тегүче христиан динен яңа җәмгыять белән кушу турында гаҗәеп мавыктыргыч итеп сөйли. Бакунин сеңелләренә язып салу өчен аның кайбер фикерләрен ятлап алды:

«...Христиан дине безгә ачкан һәм кешелек дөньясы, бөтен ялгышуларына карамастан, изге мистик хәзинә рәвешендә саклап калган шәфкатьлелекнең бөтен серләре, мәңгелек яшәешнең бу тирән һәм гади серләре хәзер сизелерлек, реаль яшәүче хакыйкатькә әйләнәчәк».

— Гайсә дә коммунизмга өндәгән,— ди иде Вейтлинг.— Гап-гади бит инде, югыйсә... Шунысы кызганыч, беренче христиан общиналарына әйләнеп кайту өчен кешеләргә ничәмә-ничә гасыр сарыф итәргә туры килгән. Әйе, әйе, сез шәкертләремнең үзара аралашуына, бергәләп утырып ашауларына күз салыгыз, сез, беренче христианнар да шулай яшәгән ич, бу турыда апостол Павел да язган бит, диярсез.

— Ә бит чыннан да шулай,— ди иде Бакунин, хәйран калып.

— Мин хәзер яңа китап язам, уем шундый: коммунизмның җиңүе өчен яңа Мессия, яңа Гайсә кирәк.

«Ә бәлки, ул үзе шул Мессиядер,— дип уйлый аның белән янәшә атлаганда Бакунин.— Гайсә гади балта остасының улы булган, ә Вейтлинг — тегүче. Ә ул чагында мин кем? — Апостол микәнни, киләсе гасырлар тарихы, Гайсә якыннарының исемнәрен теркәгән кебек, минем исемемне дә теркәр микәнни?»

Кичләрен Бакунин Жорж Зандны укыды. Бер генә шагыйрьне дә, бер генә философны да ул шушы язучы хатын кебек якын күрми иде.

«Ул, күңелне биздерми һәм измичә генә, бөтен кимчелекләремне, бөтен йомшак якларымны ачып бирә белә,— дип язды ул кыз туганнарына.— Ул миндә горур-

лык хисе уята, миндә моңа кадәр үзем дә белмәгән көч һәм дәрт барлыгын күрсәтә».

Тышта инде апрель. Күңелгә дәрт һәм шатлык бирә торган җылы көннәр тора. Бакунин Бьень күле уртасындагы Изге Петр атавында үз виллалары белән яшәүче таныш итальяннарга кунакка барырга җыена иде.

Шул чак көтмәгәндә Дрезденнан Ругедан хат килеп төште. Ул Тургеневның Петербургта Бакунин бурычларын түли алмаганлыгын хәбәр иткән иде.

Тургеневның хәзергә әнисеннән акча ала алмасын Бакунин үзе дә сизенгән иде. Руге — ярлы түгел, бер-ике ай түзәр әле, дип уйлаган иде.

Түзмәгән, нәзакәтле итеп кенә әнә ничек кисәткән.

«Ул акчаны түли алуыгызга мин бик шикләнәм. Сез үзегезнең һәм әтиегезнең мөмкинлегенә дә, шулай ук Тургенев кассасына да кирәгеннән артык ышангансыз.

Үземнеке турында инде әйтеп тә тормыйм, чөнки монда мин үзем гаепле, ике тапкыр үз иркем белән сезгә ышаныч язуы бирдем, кассамнан акча алырга рөхсәт иттем. Ихлас күңелдән бу кыен хәлдән котылуыгызны телим...

Эшләрегезнең мондый борылыш алуы мине билгеле күләмдә борчуга салганы өчен миңа дәгъвада булмассыз дип уйлыйм...»

Бу хат Бакунинны бурычлылар төрмәсе алдына, хурлык алдына китереп бастырды.

Шул ук төнне ул туганнарына хат язды, ялынып, ялварып, коткаруларын үтенде.

Ул хәтта Вейтлингның һөнәрчеләр общинасына керергә дә әзер иде. Ниндиенә, анысы барыбер, чөнки ул бертөрле дә һөнәр белми иде бит.

«Менә нинди алар приват-доцентлар. Иң яхшысының күңелендә дә филистер ята. Акча янчыкларына килеп орынганчы кыю һәм ирекле булып күренергә маташалар. Берничә ай түзәргә иде бит югыйсә»,— дип уйлый иде ул.

Бакунин өй янында яңгыраган аяк тавышларына шомланып колак сала. Бурычлылар төрмәсенә алып китәргә үзе артыннан киләләрдер, дип дер калтырый иде.

Аннары ул Ругеның көтәргә ризалык бирүен ишетте, тормышы җиңеләеп китте.

Бер атнадан итальян дуслары аны Изге Петр атавына алып киттеләр. Ул шунда «Еллыклар»ның чираттагы саны өчен кечкенә генә бер мәкалә язды, Руге аны

шәхсән үзенә җибәрелгән политик хат рәвешендә басып чыгарды.

Руге, эчтән генә үз-үзенә сокланып, дусларына:

— Бу тәртипсез славянга күп нәрсәне кичерергә туры килә, ә немецларга мин андыйны кичерә алмас идем,— дип аңлатты.— Нишлисең, филистерлар түгел шул без. Бакунинның хаты менә дигән. Без аны «Немец-француз еллыклары»ның беренче санында ук басып чыгарачакбыз.

Шул ук вакытта Бакунин «Швейцария республикасычысы»на коммунизм турында язды. Мәкалә «Коммунизм» дип аталган да иде. Анда ул Гайсә һәм һөнәрчеләр общиналары турында Вейтлинг белән сөйләшкәннәрен искә алган һәм, коммунизм — «христиан диненең асылын тәшкил итүче нәрсәләрнең җирдә тормышка ашуы», дип язган иде. Швейцария, Франция һәм Германия демократлары арасында бу мәкалә турында сүз күп булды.

Әмма Энгельс аны азагына кадәр көч-хәл белән укып чыкты. Чиктән тыш буталчык һәм томанлы булып тоелды ул аңа.

* * *

Тагын шул ук шигырь юллары искә төште:

> Тагын бер генә кат елмаюыңны күтәм,
> Аннан иллләрдән-илләргә сәяхәткә китәм.

1844 елның август азагында Фридрих Манчестердан Лондонга килде.

Бөтенләйгәме, әллә вакытлыча гынамы китүен ул тәгаен генә үзе дә белмәде. Мери аны озатмады.

— Өегезгә кайтып, әниегезне, әтиегезне, сеңел-энеләрегезне күргәч, еракта калган мин мескенегезне искә алмагыз,— дигән иде ул.— Коммерсантка кияүгә чыксам, иптәш кызларым гафу итмәс, дусларым җирәнер миннән,— дип тә өстәгән иде.

— Нинди коммерсант инде мин, Мери?

— Менә карап карыйм әле, бер елдан кем булырсыз икән? Бәлки, бирегә хуҗа ук булып әйләнеп кайтырсыз.

— Ә хуҗа булып түгел, уртак эшкә бирелгән туганыгыз булып кайтсам?

— Ул чагында күз генә кысыгыз, кул изәп кенә чакырыгыз, шунда ук сезгә иярермен.

...Ә хәзер ул пассажир судносына утырып киту өчен

йомшак рессоралы кечкенәрәк кенә бер арбада портка бара.

Юл уңаенда ул Парижга кереп чыгарга, Маркс белән очрашырга булды.

Моннан егерме бер ай элек Англиягә якынлашып килгәндә, аның миендә томанлы, буталчык фикерләр өереләә иде: «Каян икәне — билгеле, ә менә кая һәм ничек барырга?»

Бу — гасыр табышмагы. Хәзер ул, табышмак чишелде, дип әйтә ала. Ул «кая» һәм «ничек» икәнен белә. Җавабын хәзер үзе белән Парижга алып бара.

Ә Фридрих берничә көннән кереп чыгарга җыенган Парижда Ванно урамындагы утыз сигезенче йортта бу табышмакның җавабын белүче икенче берәү яши иде. Бу җавапны ул үзе кыен уйланулар аша эзләп тапты. Ул кеше Энгельсның килүен көтә иде.

* * *

1843 елның кышында Маркс бик кыен хәлдә калды.

«Рейн газетасы»на язылучылар санын ул сигез тапкыр арттырды, ә хәзер аны редакцияләү мөмкин булмаган бер нәрсәгә әйләнде.

«Сез, мөгаен, «Рейн газетасы»ның тыелуын беләсездер инде, ул хөкемгә тартылды, үлемгә хөкем ителде...— дип язды ул Ругега егерме бишенче январьда.— Газетабызның әзер саннарын полициягә илтергә кирәк, анда аларны иснилар, полицейский борыны христианча булмаган, пруссларча булмаган берәр ис сиздеме — газетаның ул саны дөнья күрми кала... Мине икейөзлелек, тинтәклек, тупас башбаштаклык туйдырып бетерде, яраклашу, хәйләләшү, баш ию, һәртөрле вак-төяккә бәйләнү белән килешү мине тәмам туйдырды. Кыскасы, хөкүмәт мине яңадан ирекле итте».

Утыз беренче мартта газета соңгы тапкыр чыкты. Ул укучыларына хушлашу сүзләрен шигырь юллары белән әйтте:

Аллалар ачуы безне куркытмый,
Ирек байрагын төшермибез куллардан.
Көрәшкә без әзер — бердәм экипаж!
Безне тәвәкәллек озата юлларда!

...Ә хәл котылгысыз кебек иде.

Маркснең көн күрергә акчасы юк. Аның кәләше Женни фон Вестфален инде менә җиде ел көтә, шул еллар эчендә нинди генә михнәтләргә дучар булмады ул.

Шул елның яз айларында «Немец-француз еллыклары» турындагы шатлыклы, коткаргыч фикер туды.

Ругены да бит журналыннан мәхрүм иттеләр. Швейцариядә үз журналын чыгарырга җыенган Гервегны ул илдән куып ук җибәрделәр.

«Болай булгач, яңарган һәм уртакка әйләнгән «Еллык»ны без чит илдә чыгарачакбыз,— дип язды Руге дусларына.— Моның өчен мин Кельннан күчеп китәчәк Маркс белән берләшәм».

Әтисе үлгәннән соң Женни артык зур булмаган Крейцнах шәһәренә күчте.

1843 елның унтугызынчы июнендә, башта туган-тумачага да сиздермиә генә эшләнгән вәгъдәләшүдән соң җиде елга якын вакыт үткәч, Маркс өйләнде.

Туй узганның икенче көнендә ул Берлиннан хат алды. Хатны әтисенең дусты, яшерен югары ревизия киңәшчесе Эссер язган һәм Пруссия хөкүмәте исеменнән Маркска дәүләт эшендә урын тәкъдим иткән иде. Бу хезмәт яхшы керем һәм зур киләчәк вәгъдә итә иде.

— Король мине дошманыннан хезмәтчесенә әйләндерергә ризалык бирә,— диде Маркс, хатны Женнига күрсәтеп.

— Җавап җибәрдеңме әле?

— Синең белән киңәшмичәме? Бу хат бер минем генә тормышымны билгеләми ич.

— Минемчә, без, Карл, яхшы керемнән башка да яши алачакбыз. Ә зур киләчәк корольгә түгел, үзебезгә бәйләнгән.

— Мин дә, Женни, шулай уйлыйм.

Бу — бергә тора башлаганнан соң алар ясаган беренче җитди адым булды.

Гаҗәп икән бу дөнья — хыяллар тормышка ашкач, шатлык һәм бәхет ташып торырга тиеш иде кебек. Искиткеч матур Крейцнах, янәшәңдә сөйгәнең, акыллы һәм матур Женни, куе агачлар күләгәсендә тыныч кабинет... Тик тыныч шатлык юк, ниндидер бер караңгы бушлык, икеләнүләр, бер сәгатьтән соң башыңа нинди фикер киләсен белмәү, чөнки бу минутта фикерләреңнең хаклыгына ышаныч юк, киләчәк нинди буласын белмәгәнлектән, ул бөтенләй булмас та төсле. Ә киләчәктән башка — бүгенгенең ни кыйммәте бар?.. Тагын шикләнүләр: кем белән, кая, ничек?

«Каян?» дигән сорау мәсьәләсендә икеләнүләр булмаса да, «кая?» дигән сорау мәсьәләсендә зур буталчыклык хөкем сөрә,— дип язды Маркс ул айларда Ругега

һәм болай дип дәвам итте:— Төрле реформаторлар карашында яшәгән гомуми анархия турында әйтеп тә тормастан, аларның һәркайсы киләчәкне төгәл генә күз алдына китерә алмавын, аның нинди буласын белмәвен үз-үзенә икърар итәргә мәҗбүр».

Кырык яшьлек Руге, тормышның ачысын-төчесен байтак татыган, Германиянең ирек сөюче акылларын үз «Еллыклар»ы тирәсенә туплаган бу ир Маркс белән килешә иде. Ул да «кая?» барасын, «ничек?» барасын белми иде.

Әмма ул андый белмәүгә бик тыныч карый, һич кенә дә борчылмый, фурьерчыларның, Вейтлингның Германиядә, Прудонның Франциядә тагын нәрсәдер эшләргә маташуларыннан һәм шыксыз Кабе картның икенче бер материкта хыялый ирекле Икария төзергә чакыруыннан көлә генә.

Маркс анык фикер йөртергә күнеккән. Билгесезлек аны газаплый. Ул серне дәүләт белән җәмгыять арасындагы мөнәсәбәттә яшеренгән булуын сизә. Эзләнүләрне киң колач белән алып бара. Людвигның «Соңгы илле ел тарихы»н, Ранкеның «Немец тарихы»н, Гамильтонның «Төньяк Америка»сын, Макиавеллиның «Патша»сын, Руссоның «Иҗтимагый договор»ын, Монтескьеның «Законнар рухы»н укып чыкты. Гадәтенчә йөгереп кенә түгел, бәлки һәр җөмләнең мәгънәсенә төшенергә тырышып укыды, автор белән бергә шатланды, яңа фикергә гаҗәпләнеп тә, шикләнеп тә карады, аны кире какты яки кабул итте.

Җәмгыять белән дәүләт арасындагы мөнәсәбәтләр тарихы аңа акрынлап аңлашыла барды.

Моннан берничә ай элек Маркс Гегельның, кешеләрнең тарихи үсеше рухка буйсына, кешелек тарихы идеяләр, дөнья рухы белән билгеләнә, дигән сүзләренә ышана иде. Ул вакытта яшь гегельчыларның барысы да шундый фикердә иде.

Дәүләтнең җитәкчелек көче турында бөек остазы әйткән сүзләргә шик белдергән кешедән ул каһкаһә белән көләргә әзер иде. Иҗтимагый үсешне нәкъ менә дәүләт тәэмин итә, дип уйлый иде ул.

Ә хәзер Маркс көн саен үзеннән рәхимсез көлә. Икеләнүләр аша барып, ул әкренләп яңа бина төзи иде.

Тарихны әйдәп баручы көч — дөнья рухы түгел, ә бәлки материаль мәнфәгатьләр — ул үзе өчен хәзер менә шуны ачты. Әнә шул фикер тәмам ачыкланганнан соң, аннан соңгылары өчен ул нигез ташы булды.

Чая телләр, бөек Гегель дөнья рухы өчен — иртән, Пруссия короле өчен кич белән язган, дип сөйлиләр.

Моның белән килешергә туры килә: яшь гегельчылар гамәлдәге дәүләт турындагы фикерләрне ала торган «Хокук философиясе»н Гегель, чыннан да, кичләрен язган.

Дәүләт һич кенә дә иҗади механизм түгел, ул иҗтимагый мөнәсәбәтләрне алга этәрми. Киресенчә, кешеләр арасындагы мөнәсәбәтләр дәүләтне барлыкка китерә. Ул мөнәсәбәтләрне үзгәртү өчен, беренче чиратта, идарә итүнең дәүләт формасын үзгәртергә кирәк.

Маркс «Гегельнең хокук философиясенә тәнкыйть. Кереш» дигән мәкаләсендә нәкъ әнә шул турыда язды. Ул аны тиздән чыгачак «Немец-француз еллыгы» өчен әзерләде. Бу фикерләр — яңа ачыш иде.

* * *

Көз көне һәммәсе Парижга җыелды.

Барлык белән яшәргә яратучы Руге мебель һәм батманы-батманы белән ит алып килде. Ул уртак кухнясы булган, чиратлап әзерләргә мөмкинлек бирердәй квартиралаларга урнашырга тәкъдим итте. Эмма Гервег, Маркснын хатыны белән танышкач, бергәләп яшәү өчен аның артык белемле, ә Руге хатынын күргәч, аның артык аңгыра һәм җәнҗалчы булуын аңлады. Шуннан соң Гервеглар аерым яшәргә теләүләрен белдерделәр.

Гесс ярлылар кварталына урнашты.

Маркс белән Руге гына янәшә квартирага урнаштылар.

Алар башта французларга ышанганнар иде.

— Азатлык өчен көрәштә ике милләт бергә кушылыр! — ди торган иде Руге.

Эмма бер айдан соң инде ул Маркска зарлана башлады:

— Шайтан белсен бу французларны! Берсе булдыра алмый, икенчесе каядыр киткән, өченчесе башы-аягы белән дингә чумган. Прудон эшеннән аерылып Парижга килә алмый! Безгә хатын-кызларны — Жорж Занд белән Тристанны чакырмаска микән? Алар бу лыгырдыклардан кискенрәк,— диде.

Сентябрьдә Маркс та, Руге да үзләрен фикердәшләр дип саный башлаганнар иде инде.

* * *

Бергә яшәү рәхәт, уңайлы. Янәшә утырып «Еллыклар»ның планы төзелде, мәкаләләр язарга заказлар бирелде.

Парижда сиксән биш мең немец яши, шуңа күрә «Еллыклар»га монда да ихтыяҗның зур булуы ихтимал иде.

Аннары Руге авырып китте, төп редакторлык эшен Маркс башкарды.

Авырый башлаганчы Руге күп еллар буена эмиграциядә яшәүче атаклы шагыйрь Гейнены Маркслар өенә алып килгән иде.

— Таныш булыгыз, Маркс, Гейне безгә сатирик шигырьләр язарга вәгъдә бирде,— диде ул.

Шуннан соң Гейне Маркслар өенә бик еш килеп йөри башлады. Һәрбер яңа шигырен беренче тапкыр нәкъ менә аларга укыды.

Бервакыт ул Женни белән Марксны зур бәхетсезлектән дә коткарды әле. Яңа гына дөньяга килгән Дженнины бик көчле көзән җыерган чакта килеп керде ул. Женни һәм Карл, яшь асрау Ленхен нишләргә белми аптырап калганнар иде.

Гейне плащын салып ташлады да:

— Тизрәк ванна, кайнар су китерегез! — дип кычкырды.

Ленхен, үксеп елый-елый, бүлмәгә зур таз күтәреп керде. Суны Гейне үзе әзерләде. Тын ала алмый газапланган сабыйны ул шунда чумырды, бала бер минуттан тынычланды, ә инде судан чыгарып сөртә башлагач, шундук йокыга китте.

— Менә шулай, кадерле яшь әти-әниләр, шагыйрьнең дә тормышта кирәк чагы чыга. Сәламәт балаларны да көзән җыерган чаклар була. Еш түгел, шулай да булгалый. Аның беренче чарасы — җылы ванна.

Маркс немец эшчеләренең Париж читендә җыела торган коммунистик общиналары турында да Гейнедан ишетте бугай. Шуннан соң ул аларның җыелышына барды, община членнары арасында хөкем сөргән саф, чын туганлык мөнәсәбәте аны таң калдырды. Белемнәре — ташка үлчим, башлары тулы буталчык идея, әмма дөньяны әхлакый үзгәртүдә нәкъ менә шуларга таянырга була.

Маркс социалист һәм коммунист утопистларның хезмәтләрен тагын да тирәнрәк өйрәнә башлады, ә Англия-

дән Энгельсның «Еллыклар»га җибәргән мәкаләләре белән танышкач, беренче тапкыр экономик хезмәтләрне укырга кереште.

Энгельсның мәкаләләрен күрсәтеп, ул Женнига:

— Менә бу кешене — бердәнбер фикердәш, дип әйтә алабыз,— диде.

Руге коммунизм идеяләрен дошман күрә. Ул парламент идарәсен, түбән катлауларны агартуны якларга әзер, ә менә коммунизм идеяләре аңа мәгънәсезлек булып тоела.

Маркс белән аларның аралары әкренләп суынды, аннары бөтенләй бозылды.

1844 елның җәендә Европа газеталарының бер ишеләре исләре китеп һәм нәфрәт белән, кайберләре теләктәшлек белдереп Силезия тукучылары восстаниесе турында яздылар. Восстание бастырылды, әмма аның турында сүз озак дәвам итте.

Парижда немец телендә чыга торган «Алга» газетасында Руге бер мәкалә бастырды һәм аңа «Пруссак» дип кул куйды. Мәкалә, Пруссия короленнән көлү белән беррәттән, эшчеләр восстаниесен дә мәсхәрәләгән иде.

Маркс тумышы белән Пруссиядән. Шуңлыктан бик күпләр, бу мәкаләне ул язган, дип уйладылар. Марксны Франциядән куып чыгару куркынычы килеп туды. Ә Пруссиягә кайту аңа король указы белән тыелган иде.

Маркс Ругега шул ук газета аша җавап бирде һәм мәкаләсенең «Алга» газетасында басылган беренче эше икәнлеген белдерде. Маркс ул мәкаләдә, Силезия эшчеләре восстаниесенә анализ ясап, алар тәҗрибәсенә нигезләнеп, пролетариатның революцион азатлык роле турындагы идеяне алга сөрде. Әле күптән түгел Гегельның шәкерте булган философ авызыннан мондый сүзләрне ишетү акылга сыймаслык эш булып күренде.

* * *

Юлдашлары белән Фридрих французча гына сөйләшә. Сүзләрне дөрес, төгәл әйтүенә ул сөенеп бетә алмый.

Хәтта Парижда, Сен-Жермен бистәсе урамнарында адашкач, чәчәк сатучы кыз янына туктап, аның кабалан сүзләрен берничә минут тыңлап торганнан соң, аңа охшатып дәшүенә чәчәк сатучы кыз хәтта бик матур итеп елмаеп куйды.

— Ванно урамы, сударь, янәшә генә. Минем анда клиентларым бик күп, әгәр, сударь, анда тукталырга уйла-

сагыз, бу очрашу соңгысы булмастыр, дип уйлыйм. Яшь ир-егетләргә чәчәкләр еш кирәк була.

Баскыч буйлап Маркларга менгәндә Фридрихның күңелен ниндидер бер курку хисе биләп алды. Ул Парижадан кайчан китәсен белми әле, чөнки һәммәсе шушы очрашуга, хәтта аның беренче секундларына бәйләнгән.

Ишекне Маркс үзе ачты — Фридрих аны шундук таныды. Маркеның йөзенә бер мизгелгә генә гаҗәпләнү билгесе чыкты, ә аннары Фридрих аның күзләрендә шатлык очкыннары кабынуын күрде.

— Дускаем, Фридрих, килүегезгә чиксез шатмын!

— Мин, доктор Маркс, озакка түгел. Лондоннан өйгә, Барменга кайтып барышым, әйләнеч булса да, сугылып чыгасы иттем...

— Бик әйбәт эшләгәнсез, әйдәгез, керегез! Лондоннан икәнегезне мин хатларыгыз буенча беләм. Хатыным белән кызым әниләренә киттеләр, югыйсә мин сезне бик шәп ике хатын-кыз белән таныштырган булыр идем, дөрес, берсенә әле ярты яшь тә юк. Шулай да мин, Парижда озагракка калырсыз һәм, ниһаять, туйганчы бер сөйләшербез, дип өметләнгән идем...

— Яхшы, доктор Маркс, мин калырмын,— диде Фридрих.

* * *

Фридрих Парижда ун көн торды.

Беренче кичне үк алар, Маркс белән кулларын чалыштырып, дуслык хакына эчтеләр һәм бер-берсенә син дип дәшә башладылар.

— Кызганыч, Ленхен да Женни белән китте, югыйсә ул менә дигән кофе пешергән булыр иде, инде мин пешергәнне генә эчәргә кала... Синең «Еллыклар»га җибәргән мәкаләң — политик экономия буенча даһи очерк. Сиңа бу турыда инде әйткәннәрдер дип уйлыйм.

— Арттырасыңдыр дип куркам.— Фридрих уңайсызланып калды.

— Нәкъ менә синең мәкаләләрең мине экономик хезмәтләрне өйрәнергә мәҗбүр итте. Теге чакны «Ирекледәр»дән читләшүең зур бәхет булган.

— Аларның кайбер мәкаләләре миңа да килеп җитте, җыен тузга язмаган нәрсәләр, укыган саен эч катканчы көләргә генә кала.

Маркс аңа игътибар белән карады.

— Тиздән син алар белән яхшырак танышырсың дип уйлыйм.

Маркcның «Алга» редакциясенә барасы бар икән.

— Бергә барыйк,— диде ул Энгельска.— Хәзер, еллыклар ябылганнан соң, барлык радикаль көчләр шул газета тирәсенә тупланды. Бакунин хәтта редакциянең үзендә куна-төнә ята... Газета вакыты-вакыты белән бик чуар чыга, ләкин, нишлисең, әлегә башкасы юк.

Чыгып китәр алдыннан Маркс «Гомуми әдәби газета»ның берничә санын төреп алды. Аны элекке танышлары — бертуган Эдгар белән Бруно Бауэрларның өченче туганнары — Эгберт нәшриятында чыгаралар иде.

— Сиңа дип алдым. Син, мөгаен, Бауэр һәм аның компаниясенең соңгы мәкаләләрен укымагансыңдыр. Алар турында ни уйлавыңны беләсем килә. Бауэрларның бу изге гаиләсе белән каты бәрелешергә туры килер, ахры.

Урамга чыгуга, кырык яшьләр чамасындагы, ачулы карашлы берәү аларның юлына аркылы төште.

— Гражданин Маркс үзенә яңа фикердәш эзли дип фараз итә аламмы? — диде ул, усал итеп.— Тик, Энгельс әфәнде, дус сайлауда ялгыша күрмәгез, сез бик яшь бит әле!

Маркс, һични дәшмәстән, иңнәрен генә сикертеп куйды.

— Пролетарийларыгыз мал-мөлкәтемне бүлгәндә минем аркада гына шөһрәт казануыгызны исләренә төшерергә онытмагыз,— дип кычкырып калды ул арттан.

— Шушы кеше Ругемы? — дип гаҗәпләнде Энгельс.

— Шул үзе. Коммунистларны җене сөйми, алар белән аралашкан һәр кешене үзенең шәхси дошманы дип саный.

— Ә мине ничек таныды икән?

— Бәлки, Англиядә тегелгән киемеңнәндер. Син дә аны таныдың ич. Дус сайлауда син дә ялгыша күрмә.

«Алга» газетасы редакциясенә алар тиз барып җиттеләр.

— «Еллыклар»ны япканнан соң, һәммәсе — Гейне да, Гесс та, Бакунин да, Руге да шушында хезмәттәшлек итә башладылар,— дип аңлатты Маркс.— Силезия тукучылары турындагы мәкаләмне, бәлки, укыгансыңдыр?

— Мин аны әйбәт беләм, бик дөрес язылган мәкалә.

Зур бүлмә эче тәмәке төтене белән тулган, берничә кеше нәрсә турындадыр кызып-кызып бәхәсләшә.

Энгельс Гервегны һәм аның янындагы икенче берәүне — озын буйлы, шактый түгәрәкләнеп килә торган, тирләгән рус кешесе — Бакунинны таныды. Заманында ул Шеллинг лекцияләрен тыңлаган иде.

— Ә мин әйтәм, Фейербах Гегельның нәкъ әнә шул фикерен үстергән! — Бакунин тыңлаучыларны ышандырырга тырышып сөйли.— «Рух феноменологиясе»н искә төшерегез.— Ул, Марксны күреп алуга, шаяртуга күчте:— Бетте, мин тынам. Маркс янында фәлсәфә сату — Шопен алдында фортепьянода бер бармак белән уйнау кебек ул.

Энгельс Гервег белән исәнләште. Маркс, икенче бүлмәгә кереп, үзе укып чыккан һәм редакцияләгән кулъязма турында нәшир белән биш минутлап сөйләште.

— Сез Энгельсмы? Англиядән килдегезме? — дип сорады Бакунин.— Сез ничек уйлыйсыз, бүген кая барсак яхшырак булыр? — Жорж Зандкамы, анда Шопен белән Ламеннэ булачак, әллә коммунистлар общинасы җыелышынамы? — Һәм сүзен шундук икенчегә борды.— «Еллыклар»да чыккан соңгы мәкаләләрегезгә караганда, сез бу ике елда бик нык үскәнсез. Парижда хәзер бөтен сүз экономика мәсьәләләре турында гына бара.

— «Еллыклар»да басылган хатыгызны мин дә зур кызыксыну белән укыдым,— диде Энгельс итагать белән.

— Әй, юк нәрсә,— диде Бакунин, кулын гына селтәп.— Мин хәзер менә Фейербах турында француз телендә зур хезмәт язам. Монысы инде җитди эш... Мин бүген коммунистларга барырга булдым. Әйдә, Руге тагын бер тапкыр җенләнсен... Әйдәгез, бергә барыйк, Марксны да чакырыйк.

Энгельс гаҗәпләнеп инде дүрт-биш минут чамасы бүлмәне күзәтә иде, моны Бакунин да сизеп алды.

— Исегез китмәсен, мин шушында яшим. Бөтен байлыгым шушында. Кәгазь белән тулган сандык, цинктан эшләнгән кубок, җыелма караватанысын бүләк иттеләр. Миңа башка берни дә кирәкми. Патша мине подданстводан мәхрүм иткәннән соң, чегәнгә әйләндем, бар нәрсәмне үзем белән бергә йөртәм.

— Бакунин дөньяда иң талымсыз кешеләрнең берсенә әйләнде,— диде Гервег, аның сүзләрен җөпләп.

Маркс та коммунистик община җыелышына барырга булды. Редакциядән алар өчәү бергә чыктылар.

Община халкы — Вейтлингка ияргән тегүчеләр иде. Җыелыш уздыру өчен алар айга ике тапкыр арзанлы гына кабакны алып торалар.

Энгельс анда шау-шу, гауга булыр дип көткән иде. Әмма кабакта бик чиста һәм тыныч булып чыкты. Кырыклап кеше бер-берсенә терәп куелган өстәлләр янына утырганнар да бик нәзакәтле генә сөйләшәләр. Йөзләре якты, алар коммунизмда ничек яшәү, балаларны ничек тәрбияләү турында сүз алып баралар. Һәркайсының алдында бер үк төрле арзанлы кабымлык һәм шәраб. Биредә Бакунинны беләләр иде.

— Мин сезгә дусларымны — доктор Маркс белән Энгельсны алып килдем. Алар коммунизм белән кызыксыналар,— диде ул, таныштырып.

— Аларның хезмәтләре безгә мәгълүм,— диде бер яшь һөнәрче.— Доктор Маркснын бездә беренче генә булуы түгел, утырышсыннар, сәлам һәм туганлык хисләре аларга.

— Минем шундый соравым бар,— дип сүз башлады өлкән яшьтәге бер тегүче.— Һәр кешедә бөтен нәрсә дә тигез була икән, ул чагында балалар мәсьәләсендә ничегрәк соң? Берәүләрдә — ун бала, икенчеләрендә — берәү генә. Һәр гаиләдә балалар саны бертигез булырга тиешме, әллә башкачамы? Әгәр кеше өйләнмәгән булса?

Бу турыда кем нәрсә уйлый, чиратлап шуны сөйли башладылар.

— Эш анда түгел,— диде Энгельсның күршесе, аларның хезмәтләрен укыган кеше.— Иң мөһиме, барлык балаларның да яшәү өчен бер үк төрле мөмкинлеге булуда!

Бакунин да бәхәскә кушылып китте һәм нәрсәдер исбатларга кереште.

— Гаҗәп! — диде җыелыштан кайтканда Маркс.— Ике атна буе рәттән эшлиләр, чиксез авыр шартларда яшиләр, ә аннары коммунизм турында хыяллану өчен бергә җыелалар.

— Бу — хыял түгел, Маркс,— дип Бакунин бәхәскә керде.— Өч-дүрт айдан бөтен Европада революция булачак, кешеләр коммунизм шартларында яши башлаячак.

— Кешеләрнең коммунизм шартларында яшәячәгенә мин дә ышанам. Тик бу өч айдан булмаячак. Бүген без ишеткәннәр — әйбәт, игелекле фантазия генә, ул наданлыктан туа. Бүгенгәчә бер генә социалистның да киләчәк җәмгыять турында эшче Вейтлингтан акыллырак һәм тирәнрәк сүз әйткәне юк әле. Тик аның китабы да

инануга гына нигезләнгән. Ә монда инану түгел, фән кирәк!

— Беләсезме, шушы көннәрдә минем башыма нинди уй килде? — Юлдашлары игътибар беләнрәк тыңласын өчен, Бакунин туктап калды.— Фейербахның өр-яңа философиясе белән коммунизм тәгълиматы арасында бик күп уртаклык бар. Алар безнең заман рухыннан, ирек теләүдән туганнар. Философиянең максаты нәрсә? Хакыйкатьне танып белү. Ә Инҗилдә: «Хакыйкатьне танып белерләр һәм хакыйкать аларны азат итәр»,— диелгән. Минем уйлавымча, яңа философия соңгы сызыкка җитте, аннан соң — кешеләр аралашуының илаһи асылы — чын коммунизм. Сез бу турыда ни уйлыйсыз?

— Кызыклы, ләкин бик буталчык,— диде Маркс.

Көтмәгәндә аларга бик һәйбәт киенгән бер кеше очрады. Бакунин аңа русча эндәште:

— Гриша! Толстой!.. Әфәнделәр, бу Григорий Михайлович Толстой, минем дустым, хәзер Парижда яшәүче Казан алпавыты,— диде ул французча.— Бәлки, сиңа кунакка барыргадыр? Квартираң якын бугай бит синең? Әйдәгез, әфәнделәр, Толстойга барыйк! — Аннары ул мактанып та куйды:— Безнең әле коммунистлар җыелышыннан кайтып килешебез.

— Узганында мин дә катнашкан идем.— Толстой Маркс белән Энгельска таба борылды.— Нинди гаҗәеп саф, гөнаһсыз җаннар! Шулай бит? Алар белән танышкач, мин хәтта, хатыным белән монда юкка гына табип булырга укып ятмыйбыз микән, дип тә уйлап куйдым.

Алар икенче катка, Толстой квартирасына күтәрелделәр. Квартирасы зур һәм зәвык белән җиһазланган иде.

— Сез, әфәнделәр, гафу итегез инде, хатыным — театрда, асрау кызны җибәргән идек, сезне үземә генә кабул итәргә туры килә.

— Сез врач булырга укыйсызмыни? — дип кызыксынды Маркс.

— Безнең Гриша — кайнар кеше, хәзер барысын да сөйләп бирер,— диде Бакунин, күз кысып.

— Сөйләрмен дә,— диде Толстой.— Беләсезме, көтмәгәндә миңа бик бай биләмәләр күктән иңгәндәй булды. Шуннан уйга калдым: нишләргә инде, дим. Безнең Россиядә алпавыт үзе Петербургта яши, ә крестьяннар белән управляющий идарә итә. Ул крестьяннарның өч кат тиресен туный, ә үзе алпавытны талый. Монысы инде бәхәссез. Мин менә үз крестьяннарым белән үзем идарә

итәргә булдым. Әйе, әйе, әфәнделәр. Мин аларның барысына да ирек бирер идем дә, рөхсәт итмәячәкләр. Димәк, крестьяннар кешечә яшәсен өчен, утарга барып, үзеңә идарә итәргә кирәк. Без монда хатыным белән хуҗалык итү ысулларын өйрәнәбез, медицина курсларына йөрибез. Безнең кулыбызда үзебез салачак больницаның планы да бар инде. Сезнеңчә ничектер, әфәнделәр, безгә калса, менә дигән проект бу!

— Бүгенге Россия өчен, бәлки, әйбәттер дә,— диде Маркс, аның белән килешеп.

— Әйбәт, бик әйбәт, әфәнделәр, ышаныгыз! Мин бит барысын да уйладым. Авыллардан авыруларны китерту өчен хәтта йомшак рессоралы тарантас та эшләтәм. Үзем дә крепостной баласы идем, үсеп җиткәч кенә уллыкка алдылар...

— Бәхетле кеше син, Гриша,— диде Бакунин.— Үзең бай, хыялың матур. Россиядә мондыйлар әлегә аз шул.

— Андыйлар булачак, булачак! Үрнәк кенә кирәк! Тик коммунистларның теге җыелышыннан соң күңелемә шик төште: боларны мин юкка гына башламыйм микән? Әгәр өч айдан, өч айдан булмаса, ярты елдан Европада революция була икән, бөтен биләмәләрне сатып, акчасын революция мәнфәгатенә тотсаң, хәерлерәк булмасмы? Сезнеңчә ничек, әфәнделәр?

— Сез биләмәләрегезне крепостнойлары белән бергә сатмакчы буласызмы? — диде Энгельс, гаҗәпләнеп.

— Ә башкача ничек? Җирләрне крестьяннарсыз гына сатсам, крестьяннар гаиләләре белән кая китәрләр? Бездә утарлар крестьяннары белән бергә, тере җаннар белән бергә сатыла.

— Революция хакына дип, кол сатучылар кебек, җанлы кешеләр белән сату итәчәксезме?

— Чыннан да, бу ягы бар бит әле! — Толстой шапылдатып маңгаена сукты.— Әхлакый ягы турында мин уйламаганмын да! Болай булгач, сатмыйм. Крестьяннарымның тормышын җайга салу өчен утарыма китәм. Телисезме, әйдәгез минем белән,— ул кырт кына Маркска таба борылды.— «Еллыклар»ыгызны укыдым, дөресен әйтим, барысын да аңлап бетерә алмадым, тик сезне бик тә ихтирам итә башладым. Әйдәгез, Маркс әфәнде, минем Казандагы утарыма. Фикер ияләрен чакырырбыз, Белинский килер, Россияне күрерсез, миңа хуҗалыкны яхшылап оештырырга ярдәм итәрсез!

— Ай-һай, Гриша! Маркс синең белән синең утарыңа китсенме? — Бакунин шаркылдап көләргә тотынды.

Толстой бер шешә бургунд шәрабы чыгарды, тик Энгельс белән Маркс урыннарыннан кузгалганнар иде инде.

* * *

«Бик иртә түгелме, тагын берәр сәгать көтмәскәме?» — дип уйлады Энгельс икенче иртәне, Ванно урамы буйлап Маркcларга таба барганда.

Йокыдан әле генә торган сәүдәгәрләр сүрән бер төс белән товарларын кибетләре алдына чыгарып тезәләр иде. Бер төркем өйрәнчек итекчеләр мастерскоеның ишеген ачып керде һәм аларның шундук так та ток суга башлаганы ишетелде. Канәгатьсезлеге чыраена чыккан хуҗа аларга нидер әйтте, ә өйрәнчекләр, эш белән мавыккан булып, аңа баш та күтәреп карамадылар.

Бераз урамда таптанырга, тәрәзәләргә күз салырга, үтеп-сүтеп йөрүчеләрнең сүзләрен, уен-көлкеләрен, әледән-әле кабынып киткән әрепләшүләрен тыңларга мөмкинлек бар иде әле.

Шулай да ул, баскычтан менеп, кыңгырау бавын тартты.

* * *

Маркс, кичәге кебек, шундук ачты.

— Иртәдән килүең әйбәт булды, мин сине көтә идем инде.

— Ул бертуганнарның мәкаләләрен укыгач, тынычлап ятып торып булмый, эт итеп сүгәсе килә үзләрен! — диде Энгельс.

Маркс дәшмичә генә кофе пешерә башлады.

— Син җавап язмасаң, үзем язам. Моннан өч ел элек аларның шундый мәгънәсезлеккә һәм әшәкелеккә барып җитәчәгенә берәү дә ышанмас иде.

— Әйе, бу елларда без барыбыз да үзгәрдек. Руге гына үзгәрмәсә үзгәрмәгәндер. Тик моны да бүген уңай нәрсә дип санап булмый. Ә Бауэрлар хәзер радикал түгел, алар илаһи шәхесне, рух иясен мактыйлар. Син аңлагансыңдыр инде, мәкаләләрендә алар халыкны, массаны тарихның зарарлы йөге дип атыйлар, аларча, тарихны саф тәнкыйтьчеләр, илаһилар гына тудыра. Политик көрәштән алар тулысынча ваз кичә!

Маркс чынаякларга кофе салды, бер минут чамасы тын гына арлы-бирле йөренде.

— Ә без синең белән икенче нәтиҗәгә килдек...— диде Энгельс.

— Нәкъ менә шуңа күрә мин әле генә шундый бер нәрсә уйлаган идем...— Маркс әйтеп бетермәде.— Хәер, минем тәкъдимгә син ничек карарсың бит әле...

— Аларның мәкаләсенә бергәләп җавап бирүгәме? — диде Энгельс.

— Өстенә ук бастың,— диде Маркс.— Каян белдең?

— Үзем дә шул турыда уйлап утыра идем...

— Син Эдгарын беләсең, заманында дуслар булгансыз, ә мин Бруносын шактый әйбәт белә идем...

Энгельс, бу юлы да Маркснын фикерен очлап:

— Безнең уртак фикер Германиядә тәэсирле булачак,— дип куйды.

Ярты көн буена алар язылачак хезмәтнең планын төзеделәр.

— Аерым брошюра итеп чыгарырбыз,— диде Маркс.— Минем кайбер нәрсәләрем әзер инде.

Аннары алар бергәләп урамга чыктылар, арзанлы гына ресторанда көндезге аш ашадылар, шуннан соң Энгельс, кичекмәстән эшкә керешү өчен, кунакханәсенә кайтып китте.

— Үз бүлекләремне язып бетерми торып кайтып китмим,— диде ул Маркска, шаяртып.

Маркс моның чыннан да шулай буласын аңлады.

* * *

Икенче көнне иртән Фридрих «Төпләүче оста образындагы тәнкыйди тәнкыйть, яки Рейхардт әфәнде йөзендә тәнкыйди тәнкыйть» дигән беренче бүлекне Маркска укыды.

— Бу купшы стиль, бу фәнни итеп күрсәтергә тырышкан мәгънәсезлекләр кемнең генә эчен катырмас икән,— диде Фридрих, көлеп.— Тыңлап кына кара әле! — Ул аерым өзекләр укый башлады:— «Азатлык халыкларның прусслык сәләте күкрәгендә властьлар контроле өстендә үле хәлдә ята». Менә тагын бер тузга язмаган нәрсә: «Үз әсәремнең соңгы юлларында шактый зур ышаныч белән парламентлык итсәм дә, әлегә ышаныч җитешми».

— Мәгънәсезлекләр җыелмасы,— Маркс иңбашларын сикертте,— ә бит акыллы кешеләр кебек күренәләр иде үзләре!

— Рейхардтын бәреп ектым шикелле. Бүген алар компаниясеннән икенчесен, Фаухерны, аударачакмын. Иртәгә Эдгар Бауэрга тотынам.

— Бүгенге бүлегең искиткеч шәп чыккан. Киләселәре дә шундый булса, укучылар, кич утырганда күңел ачу өчен, син китергән өзекләрне яттан өйрәнерләр.

Тугызынчы көндә Энгельс үзе язарга тиешле соңгы бүлекне укыды.

— Әйбәт язылган,— диде Маркс.— Мин дә үз өлешемне тиз арада бетерермен.

— Иртәгә мин китәм,— диде Энгельс, моңсу гына.

— Калырга ярамыймы?

— Картлачым, язма хисаплар көтеп, инде болай да акылдан шаша торгандыр. Компаньоннары ничек алдаганын белергә ашыга.

* * *

Тиздән Маркс хат алды. «Синдә үткәргән ун көндәге кебек, күңелемнең әле һичкайчан күтәренке булганы, үземне шул дәрәҗәдә кеше итеп хис иткәнем юк иде»,— дип язган иде Энгельс Барменнан.

* * *

Атаклы шагыйрь һәм король пенсионеры Фердинанд Фрейлиграт шул атналарда король пенсиясеннән баш тартты.

Моннан ике ел элек, акча алуына беренче тапкыр кул куйганда, Фрейлигратның шатлыгы эченә сыймаган иде: аңа инде хәерчелек янамый иде.

Әлбәттә, Пруссия королenең аудиенция вакытында сарай хезмәтчеләре алдында тупас төстә көлүе, ә Австрия эрцгерцогы Иоганның аны шагыйрь Мозен белән бутавы күңелле булмады булуын. Әмма иң мөһиме һәм иң кыйммәтлесе — тормыш ваклыкларыннан өстен тору. Хәзер менә шул нәрсә тәэмин ителәә. Король гаиләсе членнары шагыйрьнең иҗат юлында көн саен очрап тормый, никадәр сирәгрәк очрасалар, шигърият өчен шулкадәр яхшырак.

«Шигърият мәңгелек категорияләргә таянырга тиеш. Кешеләрнең һәм дәүләтнең бер тиен тормаслык мескен тормышындагы пычрак белән, чуп-чар белән шөгыльләнү аңа һич тә мәҗбүри түгел»,— дип язган иде ул үзенең дустына.

Ул «пычрак һәм чүп-чар» өстеннән көлү күңеллерәк иде. Рәтле кешегә мәшәкать болай да җитәрлек, ул көрәш-бәрелешне манарадан гына күзәтеп тора ала, дәүләт тормышының пычрагына игътибар итмичә дә рәтле кеше булып кала ала.

Әмма пычрак күбәйгәннән-күбәя, ул инде бер Гервегның гына түгел, Фрейлиграт белмәгән яшьләрнең дә ачуын кузгата иде.

«Аның өстеннән йөзеп барганда күрмәскә мөмкин, әгәр инде ул сине дә күмеп китә башласа, нишләргә? — дип фикер йөртте Фрейлиграт.— Дәшми тору, ахыр чиктә, үзе дә бер эш!»

Хөкүмәт «Немец еллыклары»н, «Рейн газетасы»н тыйды, корольдән төгәл рәвештә пенсия алып барган бу кеше хөкүмәткә теләктәшлек күрсәтмәде, юк, теләктәш булмады.

Ул көннәрдә шигырьләр үзеннән-үзе язылды:

Зур көрәш бер кабат җиңелүдән тукталмый!
Алда безнең җиңү тантанасы уйнар.
Яңадан икеләтә куәт туплагач:
«Ирек!», «Хокук!» дигән тавышыбыз яңрар.

Цензура ул шигырьне басарга рөхсәт итмәде.

Башка төр шигырьләрне — теге еллардагы кебек ерак илләргә сәяхәтләр, сөекле Вестфалия турындагы шигырьләрне ул яза алмый иде инде. Шигырь юллары көн саен туа тора, тик алар бөтенләй башка нәрсәләр турында:

Хатыны озатканда шагыйрьне сугышка,
Җиңүләрнең изге, бөегенә,
Елап та ялварып түгел, ул озата
Күтәренке поход көе белән.
Һәм яңа көч белән шагыйрьнең җырлавы
Яңгырата кара еллар кырын.
Бәхетнең иң зуры шул гына кешегә:
Азат ватан, яңа юллар җыры.

Әйе, ул хәзер нәкъ әнә шулай уйлый, бу шигырьләргә Тимер тургай Гервег та кызыгып карар иде.

1844 елның гыйнвареннан, әнә шундый шигырьләр туа башлаганнан бирле, аның пенсия алырга барганы юк.

Ул шигырьләр әкренләп китап булып тупланды. Фрейлиграт аны «Инану символы» дип атады.

Китапның күләме егерме табактан артканда, цензура аны укымый, аны цензура рөхсәтеннән башка басалар — законы шундый. Фрейлигратның нәшире закон буенча эш итәргә булды. Ул һәрбер биткә эре

хәрефләр белән җыелган алты-сигез юл гына урнаштырды. Китап бик каты күперде — егерме дә чирек табакка җитте.

«Бу китап Германиядә адәм рәтле һәр кешенең эволюциясен күрсәтә алыр»,— дип уйлады Фрейлиграт.

Беренче бүлек әлеге: «Шагыйрь партия манарасыннан югарырак манарада тора» дигән шигырь белән башланган иде. Шуның белән Фрейлиграт: «Мин әнә шундый идем»,— дип әйтергә тели иде кебек.

Икенче бүлек «Хәерле иртә» дигән шигырь белән башланган иде.

Хәерле көн! — Килеп җиттем менә,
Халык арасында урыным.
Шагыйрьме син? — Атла халкың белән!
Мин Шиллерны шулай укыдым.

1844 елның унтугызынчы августында Фрейлиграт Германияне ташлап китте.

Ике атнадан соң ул рәсми рәвештә король пенсиясеннән баш тартты.

Китап басылып чыкты. Германиядәге барлык дәүләтләр диярлек аны тыйдылар. Әмма алар соңга калды. Җитез нәшир аны берничә көн эчендә сатып бетереп зур гына табыш алган иде инде, авторга ул мохтаҗлык күрмичә байтак яшәргә мөмкинлек бирде.

Сатып алырга өлгермәгәннәр аны таныш-белешләреннән күчереп алдылар.

* * *

Ике ел эчендә Бармендагы йортның бүлмәләре тагын да кечерәеп калган кебек булган, ә этисе беркадәр миңгерәүләнгән иде. Олы улының кайтуына ул сөенеп бетә алмады, тик улының гына очрашкан беренче сәгатьтә үк кәефе кырылды.

Уйлары белән ул әле Англиядә, әле Парижда иде, ә монда — шул ук күңелсез филистерлар тормышы, һәр кичне акча турында сөйләшү. Ә менә сеңелләре күзгә күренеп үскәннәр, бик чибәр кызлар булып җитешкәннәр.

Мария туйга әзерләнә. Аның булачак кияве, социалистларга теләктәшлек күрсәтүче Эмиль Бланк белән Фридрих Лондонда ук танышкан иде. Ул Бармендагы Бланкларның туганы. Танышулары бик кыска арада гына булды, шулай да Фридрих бер-берсенә охшауларын сизеп калды.

Вуппер елгасы үзәне дә үзгәргән. Елга суы тагын да куера төшеп, кандай кызарган — тукыма мана торган мастерскойлардан юынтык сулар агып төшә торган канаулар арткан. Урамнарда кешеләр дә, биналар да күбәйгән.

Парижга җибәргән беренче хатында ук ул Маркска шул турыда язды:

«...Вупперталь, соңгы илле ел белән чагыштырганда, бар яктан да зур прогресска ирешкән. Иҗтимагый тормышның бөтен торышында зуррак цивилизация сизелә, политика белән кызыксыну һәм оппозицион нәфрәт гомуми бернәрсәгә әйләнгән, промышленность зур уңышка ирешкән, яңа кварталлар төзелгән, куе урманнар киселгән... Эшчеләр иске цивилизациянең соңгы баскычына моннан ике ел элек үк менеп җиткәннәр, аларның иске иҗтимагый стройга каршы протесты җинаятьләр, талау һәм үтерүләрнең бик тиз артуында үзенең чагылышын таба. Кичләрен урамнарда шактый куркыныч, буржуазияне кыйныйлар, суялар һәм талыйлар, әгәр мондагы пролетарийларның үсеше Англиядә хөкем сөргән законнар буенча барса, алар иске җәмгыятькә мондый ысул — аерым шәхесләр һәм золымлык кылу ысулы белән каршылык күрсәтү файдасыз икәнен бик тиз аңлаячаклар, һәм ул чагында алар үзләренең гомуми сыйфатларында, кешеләр буларак, коммунизм юлы белән каршылык күрсәтәчәкләр».

Аннан соң Бакунинга, Эвербекка сәлам тапшырылган иде.

* * *

Өйдә пышылдап кына диярлек сөйләшәләр. Әнисе асрау хатын белән нәрсә турындадыр киңәшә.

Энгельс аларның сүзләренә колак салды: сеңелләренең конфирмация үтәчәге турында сөйләшәләр икән.

«Бөекбританиянең эшчеләр сыйныфына.

Эшчеләр!

Мин бу хезмәтемне сезгә багышлыйм. Анда мин немец ватандашларыма сезнең хәлнең, сезнең газап һәм көрәшегезнең, сезнең уй һәм омтылышларыгызның дөрес картинасын ачык күрсәтергә тырыштым... Сезнең хәлегез белән танышу өчен мин арагызда шактый озак яшәдем...»

Энгельс бер генә минутка каләмен читкә алып куйды,

Алдында яткан кулъязма чиктән тыш зур иде. Берничә айдан соң ул калын китапка әйләнәчәк...

Ул аны шушында, эти-әнисе өендә, балачактан ук үзенеке булган кечкенә бүлмәдә көз һәм кыш буена, бөтен әйләнә-тирәсенә инглиз газеталары һәм китаплары өеп куйган хәлдә язды. Әмма төп чыганак алар түгел, эшчеләр белән сөйләшүләр, Мери Бернс белән бергә үткәргән «экскурсияләр» булды. Алар хәтергә дагерротиптагы кебек төгәл сеңеп калганнар. Искә төшерү белән алар күңелдә яңаралар, дулкынланырга мәҗбүр итәләр иде.

«...Мин сезне үзегез яшәгән өй эчләрендә күрергә, көндәлек тормышыгызны күзәтергә, хәлегез һәм ихтыяҗларыгыз турында сезнең белән сөйләшергә, изүчеләрегезнең социаль һәм политик властена каршы көрәшегезнең шаһиты булырга теләдем. Мин шулай эшләдем дә. Җыелып утыруларны һәм чакырулы мәҗлесләрне, портвейн һәм шампанскийларны буржуазиягә калдырдым, ял сәгатьләремне бары тик эшчеләр белән аралашуга гына багышладым, мин моңа шатмын һәм шуның белән горурланам».

Энгельс башта Англиянең иҗтимагый үсеш тарихы турында китап язарга уйлаган иде. Эшчеләр хәле шул китапта бер бүлек кенә булырга тиеш иде. Аннары ул нәкъ менә эшчеләр турында язуның хәзер барысыннан да мөһимрәк булуын аңлады. Тизрәк язарга кирәк. Фридрих ул айларда Марксны да ашыктырды.

«Безгә хәзер беренче чиратта берничә зур хезмәт игълан итәргә кирәк, алар яхшы ниятле, әмма үзләре генә барысын да аңлап бетерә алмый торган аз белемле бик күпләр өчен ныклы таяныч ноктасы булачак. Политик экономия китабыңны тизрәк бетерергә тырыш; күп яктан үзеңне канәгатьләндермәсә дә, барыбер төгәллә; акыллар инде өлгереп җитте, тимерне кызуында сугарга кирәк».

Хөкүмәт политикасыннан канәгать булмаганнар бөтен Германиядә, башка барлык сыйныфлар эчендә бар. Газеталар конституция һәм тигез хокуклар турында язалар. Силезия тукучылары восстаниесе барлык акылларны кузгатты. Элек техника прогрессы турында рухланып кына сөйлиләр иде. Ә хәзер шул прогресс аркасында шәһәрләрне бер-берләренә ашыгыч рәвештә тимер юллар белән тоташтыралар, елгаларга пароходлар җибәрәләр, фабрика корпусларын сарайлардан да биегрәк итеп күтәрәләр. Бар кеше вакытның тизрәк үтә башла-

вын, дөньяның инде башка төрле булуын сизә. Ә җәй көне, тукучылар восстаниесеннән соң, Германия кинәт кенә үзенең дә эшчеләр сыйныфы барлыкка килүен күрде. Һәр җирдә җыелышлар үткәрә башладылар, яңа сыйныфның тормышы турында, аның киләчәге турында бәхәсләр купты, аны агарту җәмгыятьләре оештырылды.

Энгельс шундый җыелышларда катнашу өчен Кельн, Бонн, Дюссельдорф шәһәрләренә барды. Барлык урыннарда да ул изге ниятле, социализм яклы кешеләрне тапты, аларны бер-берсе белән бәйләнешкә кертте.

Аларга китаплар кирәк. Тик әлегә алар юк.

«Безнең принциплар берничә хезмәттә яктыртылырга, алар дөньяга моңа кадәрге карашларның һәм элекке тарихның зарури дәвамы булырга, шулардан логик һәм тарихи яктан үстереп чыгарылырга тиеш. Шунсыз кешеләрнең башларында бертөрле дә ачыклык булмаячак һәм аларның күбесе караңгыда адашып йөриячәк»,— дип язды ул Маркска.

Шуңа күрә ул үзе «Англиядә эшчеләр сыйныфының хәле» дигән китабын төгәлләргә ашыкты. Багышламаның ахырын болай тәмамлады:

«Сезне «бердәм һәм бүленмәс» кешелек гаиләсенең члennары дип, иң югары мәгънәдә кешеләр дип санап, мин, континенттагы башка бик күпләр кебек үк, хәрәкәтегезне һәрьяклап хуплыйм һәм тиз арада уңышка ирешүегезне телим.

Әлегә кадәр ничек барган булсагыз, шулай алга барыгыз! Әле күп нәрсәне җиңәсе бар; нык булыгыз, куркусыз булыгыз,— сезне уңышлар көтә, шушы хәрәкәттә алга таба ясаган бер адымыгыз да югалмас, уртак эшебез — бөтен кешелек эше өчен файдасыз калмас!

Бармен (Рейн Пруссиясе).

15 март, 1845 ел.

Фридрих Энгельс».

* * *

Көн уртасына таба хат ташучы килә.

Хатлар нигездә Фридрихка була. Әтисе хатларны конторада ала иде.

Өйгә килгәннәрен әйләндереп-әйләндереп карыйлар, иснилəр, шуннан соң әтисе аларны олы улына бирә.

Хәзер әтисе ул хатларның улына коммунистлардан килгәнен белә.

Ул, авыр көрсенеп, Фридрихка моңсу караш ташлый.

— Шундый коточкыч компаниягә ничек эләктең син? — ди әтисе, гыйбадәт кылгандагы кебек, бик тәкъва төскә кереп.

Эльберфельдта, шәһәрдәге иң яхшы ресторанның зур залында Энгельс белән Мозес Гесс коммунизм турында бәхәс оештырдылар. Беренче кичтә кырык кеше җыелды. Икенчесендә — йөз. Өченче кичтә ике йөздән артты.

Өстәлләр янына бик эре кыяфәт белән калын кесәләләр урнашкан, залда вак сәүдәгәрләр дә бар. Махсус утырышка җыелган кебек, прокурорлар һәм округ судының барлык членнары аерым бер төркем булып утыра. Бәхәстә обер-прокурор үзе дә катнаша.

Энгельс ерак почмакта тартынып кына утырган дүрт эшчегә күз салды, аларны фабрикалардан делегатлар итеп җибәргәннәр.

— Фаразан, сез монда инглиз һәм француз эшләре турында сөйләдегез, ә безнең аларда ни эшебез бар? — дип сорады обер-прокурор Фридрихтан.— Нишләп әле сез, безнең өчен, немецлар өчен дә коммунизм тарихи зарурлык, дип саныйсыз?

Фридрих тагын кешелек җәмгыятенең һәр членына коммунизм бирәчәк өстенлекләр турында сөйли.

— Без кешелекнең бөтен шартлары һәм ихтыяҗлары булган чын тормышын һич кенә дә җимерергә теләмибез,— дип ышандырырга тырыша ул.— Киресенчә, без аны булдырырга телибез.

Хәзер, Вуппертальда уздырылган шул бәхәстән соң, коммунизм турында сүзләр бик нык куерды, аның хакында басылып чыккан һәр мәкалә, һәр басма минуты белән таралып бетә башлады, заманында аның «Хатлар»ы басылган журнал да шулай таралган иде.

Энгельс «Тәнкыйди тәнкыйтьне» менә-менә чыгар дип көтә иде. Маркс аны уникe табакка җиткерде һәм «Изге семья» дип атады. Энгельс китапның тышына үз исемен язмауны үтенгән иде, чөнки ул аның нибары табак ярым чамасын гына, зур тикшеренүләр таләп итмәгән өлешен генә язган иде. Маркс, киресенчә, беренче итеп аның исемен куйган.

«Штадт Лондон» кунакханәсендә уздырылган ахыргы җыелыш бик соң бетте. Энгельс иртәнгә кадәр Гесста калды, өйгә кайтып кергәч, аны шул ук сүрән йөзләр каршылады. Өйдәгеләр ничектер серле һәм сәер сөйләшәләр иде.

— Начар гадәтләргә син, бәлки, Англиядә өйрәнгәнсеңдер, тик туган шәһәреңдә синең бу кыланышларың

сеңелләреңә һәм энеләреңә кара тап төшерә,— диде әтисе, кара коелып.— Кече сеңелең моннан берничә көн генә элек конфирмация үтте, һич югында аның турында уйларга кирәк. Уйламыйсың, бозыклык сиңа туганнарыңның намусыннан кадерлерәк, ахры.

Әнисе еларга ук тотынды.

— Фридрих, сөеклем, син үзең матур да, акыллы да. Шундый кешенең яраткан кызы булмыйча калмас. Синең бу бозыклыгыңны ишетсә, ул нәрсә дияр? Шундый пакь кеше мондый йортка килерме?

Фридрихның миен иртәдән үк, каян акча табарга, дигән уй бораулый иде.

Моннан берничә көн элек ул Маркстан хат алды. Пруссия хөкүмәте таләбе буенча Франция премьеры Гизо Марксны Франциядән куган. Указны алганнан соң егерме дүрт сәгать эчендә Маркс илдән чыгып китәргә тиеш булган. Пруссиягә кайту аңа яз көне үк тыелган иде. Бер Бельгия генә калган.

Женни курчак кадәр генә кызы белән берничә көнгә Гервегларга күчеп торган. Юк кына бәягә мебельләрен сатып бетергәч, коточкыч суыкта ул Маркс артыннан Брюссельгә киткән. Вестфаленнар йортында үскән Елена Демутны, түләргә акча булмаганлыктан, үзләреннән җибәргәннәр. Кыз Германиягә китәргә күнгән, тик үзе аларның Брюссель адресын сорашып белешкән дә Бельгиягә килеп төшкән һәм аларга үз акчаларын биргән, хезмәт хакы алмыйча да яшәргә риза икәнен әйткән. Күңелсез бу хәлдә бердәнбер күңелле нәрсә менә шул булган.

Энгельс акча эзләп арлы-бирле сугылды. Ул танышлары арасында подписка ачты, Брюссельгә «Англия китабы» өчен алган авансын җибәрде. «Ул этләр әшәкелекләре белән сине акчасыз калдыруларына булса да шатланмасыннар әле»,— дип язды ул Маркска.

Кызу бәхәстән соң, башы тулы уй һәм хәсрәт белән иртән кайтып кергәч, ул әти-әнисенең нәрсә өчен шелтәләвен кинәт кенә аңлый да алмады.

Берничә сәгатьтән соң, биредә Гесс белән бергәләп оештырган яңа журнал өчен мәкаләләр язып утырганнан соң гына, Фридрихның уйлары өйдәгеләр әйткәннәргә әйләнеп кайтты, һәм ул шаркылдап көлеп җибәрде.

Алар аны фәхешханәдән кайткан дип уйлаганнар ич!

Фридрих аскы катка төште. Әнисе дару эчә иде. Борчылудан аның башы авырта башлаган. Әтисенең

чырае баягы кебек үк сытык. Менә ул Фридрихка яңадан ачулы гына күтәрелеп карады.

— Сез мине фәхешханәдә булган дип уйладыгызмы әллә? — Фридрихка әле һаман көлке иде.

— Алайса, кайда булдың? — диде әтисе сак кына. Әнисенең йөзе яктырып ук китте:

— Әйттем ич, Фридрих андый эшкә бармас, ул саф дип, андый кабахәтлекләрдән алла үзе саклый аны!

— Мин Гесста булдым. Җыелыштан соң безнең күп нәрсә турында сөйләшәсебез бар иде, мин аның бүлмәсендә, кунакханәдә калдым.

— Гесста дисеңме? — Әтисе тагын да карарак коелды.— Син шундый кабахәтләр белән дус булып йөрисеңме? Аларның агитациясе аркасында минем фабрикамда эшләүчеләр дә бөтенесен пыран-заран туздырып ташларга әзер. Ә кем каплар миңа килгән зыянны? Синме әллә Гессмы?

Фридрих коммунизм турында, бу иҗтимагый укладның гомуми файдасы турында әтисенә дә лекция укырга җыенган иде дә, әтисе аны кырт кисте:

— Бүлмәңдә нинди гыйльми эшләр белән мәшгуль булуың аңлашылды хәзер,— диде ул.— Анысы да коммунизммы?

— Ялгышмадым, дип исәплә.

— Димәк, коммерция белән шөгыльләнүдән баш тартасың?

— Инануым шундый булгач, нинди коммерция ди инде ул?

Шул минутта бүлмәгә обер-бургомистр җибәргән кеше килеп керде.

Алтын укалы форма, герблы фуражка кигән ул кешенең кулында конверт белән калын китап иде.

— Энгельс әфәндеме? — дип сорады ул.

— Нәрсә бар тагын? — диде әтисе ачулы гына.— Бөтен корреспонденцияне мин конторада алам.

— Миңа, Энгельс әфәнде, сез кирәкми,— диде хәбәр китерүче, зур ихтирам белән.— Кече Фридрих Энгельс кирәк,— монысы кимсетеп әйтелде.

— Йә, мин булам.

— Обер-бургомистр әфәнде карарын алганлыкка кул куегыз,— хәбәр китерүче, конвертны ачып, китапны сузды.

Герблы кәгазьгә шәһәрдә киләчәктә җыелышлар үткәрү тыелганлыгы турында, әгәр оештыручылар тыюга да карамастан җыелсалар, аларның кулга алына-

чаклары һәм хөкемгә тартылачаклары турында язылган иде.

— Шунысы гына җитмәгән иде, Энгельслар гаиләсе членын хөкемгә тартсыннар тагын! Англиядән кайтмавың хәерлерәк буласы икән.

— Мин, әти, бүген үк китәргә әзер. Мәсәлән, Брюссельгә.

Бу шәһәрнең исемен ул Маркс шунда яшәгәнгә генә атады.

— Монысы барыбыз өчен дә әйбәтрәк булачак.

Әниләре ирләргә куркып карады. Әмма мәсьәлә хәл ителгән иде инде.

* * *

Маркс гаиләсе белән яз көне Брюссельнең Альянс урамындагы бишенче йортта яши башлады. Бу — Сен-Лувен капкасыннан ерак булмаган эшчеләр кварталында иде. Бередәге квартиралар иң арзанлы, ләкин бик уңайлы. Шунлыктан Энгельска да квартираны якында гына, җиденче йортта гына таптылар.

Энгельс көн уртасында килеп төште. Маркс каядыр киткән иде, ишекне мөлаем чырайлы яшь кенә бер хатын ачты. Фридрих үзенең исемен әйтергә дә өлгермәде, хатын үз итеп елмайды:

— Керегез, Энгельс әфәнде, без сезне көтәбез.

«Берәр чыбык очы туганнарыдыр, асраулары булса, «без», димәс, «әфәнделәр көтә», дияр иде, мине дә белмәс иде».

— Женни! — дип кычкырды яшь хатын.— Энгельс әфәнде килде!

Бүлмәдән матур, ягымлы тавыш белән җавап бирделәр:

— Рәхмәт, Ленхен, хәзер чыгам!

«Ленхен» — асравының исемен шулай дигән иде ич Карл.

— Килеп җитүегезгә бик шатбыз, Энгельс әфәнде,— диде Маркснең хатыны, Фридрихны кунак бүлмәсенә алып кергәч.— Без Карл белән иртән генә сезнең турыда сөйләшеп утырган идек, ул тиздән кайтып җитәр.

Женни Фридрихка креслодан урын күрсәтте.

— Мин сезгә күптән хат язарга уйлаган идем. Әйе-әйе,— диде ул, Фридрихның гаҗәпләнүен күреп.— Сез Карлга, «Еллыклар»дан Англия тарихы турындагы мәкаләмне генә укыйлар, экономик хезмәтемне ачып ка-

раучы аз, дип зарланып язган идегез. Ә мин, әлбәттә, икесен дә укып чыктым, моннан ел ярым элек Карлга, Парижга җибәргәч укыган идем. Ышаныч белән әйтә алам, экономика турындагы мәкаләгез тирән һәм бик нигезле. Мин сезгә шул хакта хат язарга җыенган идем. Халыкның аны кабул итмәве — җитди мәкаләләр укырга әзер булмавыннан гына. Мәсәлән, Бакунинның Ругега язылган һәм шул ук «Еллыклар»да басылып чыккан хаты зур шау-шу куптарды, чөнки ул купшы сүзләрдән тора, шуңа күрә җиңел укыла. Ә сезнең ул хезмәтегез Карлга зур файда бирде, ул аннан әле һаман өзекләр ала.

— Рәхмәт, Маркс ханым.— Фридрих уңайсызланган да, гаҗәпләнгән дә иде: Маркс хатынының белемле булуы турында ул ишетүен ишетте, әмма болай ук булыр дип уйламаган иде. Әлегә кадәр бер генә хатынның да ул язган әйберләр турында мондый җентекле фикер йөрткәне юк иде бит.

— Куптән түгел мин Фейербахтан хат алдым, ул аны Маркс белән икебезгә атап язган.— Фридрих сүзне үзеннән икенче мәсьәләгә күчерде.— Фейербах, мин үзем дә коммунист, минем өчен бары тик коммунизмны ничек итеп тормышка ашыру мәсьәләсе ачык түгел, дип яза. Җәй көне аның, авылын ташлап, монда килеп чыгу ихтималы да бар...

— Ул дин белән табигатькә кереп чуммадымы икән инде, дип шикләнәм. Карл шушы көннәрдә генә менә мондый сүзләр язып куйды, бик төгәл булгангадыр, мин аларны шундук отып алдым. Минемчә, сез дә аның, белән килешерсез.— Женни беразга тын калды.— Менә алар: «Философлар дөньяны тик төрлечә аңлаттылар гына, ләкин эш — аны үзгәртүдә». Фейербах безнең дөньяны бик күпләрдән дөресрәк аңлата...

— Ә үзгәртергә...

— Арырак китүчеләр үзгәртерләр.

«Карлны бәхет баскан»,— дип уйлап куйды Фридрих.

Бераздан Карл үзе дә кайтып керде. Алар Фридрих белән бик каты итеп кочаклаштылар. Аннары Фридрихның квартирасын карарга киттеләр.

Хакы артык кыйммәт түгел. Фридрихка исә шул гына кирәк тә.

— Кич белән безгә Фрейлиграт керәчәк, мин сезне таныштырырмын,— диде Маркс һәм, Фридрихны яңа квартирында калдырып, өенә кайтып китте.

* * *

Бу кич Фрейлиграт өчен саубуллашу киче булды. Акча бетеп бара, Фрейлиграт Англиягә китәргә җыена. Тагын коммерция белән шөгыльләнергә туры киләчәк.

Маркс берничә шешә рейн шәрабы чыгарды.

Фрейлиграт башта яңа шигырьләрен, аннары искеләрен укыды. Аларны Германиядә зыялылардан күп кеше белә иде.

— Брюссельгә килеп төшүгә мине эзләп табуыгыз бик әйбәт булды,— диде ул Маркс белән Женнига.— Англиядә дә мин сезнең яхшылыгыгызны еш искә алырмын, рәхмәт хисләре белән искә алырмын.

Аннары ул Энгельска таба борылды.

— Сезнең белән күптәннән якыннан танышасым килеп йөри иде. Мине сезнең әдәбият турындагы мәкаләләрегездә әйткән сүзләрегезнең төгәллеге, минем турыда язганнарыгыз гел таңга калдыра иде. Рәхмәт сезгә, Фридрих.

* * *

Англиядән Веерт килде. Беренче кичне үк ул, Энгельс янына кереп, яңалыклар турында сөйләп чыкты.

— Гарни молодец. Үзенең газетында ул Германиядә коммунизм ирешкән уңышлар турындагы мәкаләләрегезне басып чыгарды. Алар зур уңыш казанды, Фридрих. Инглизләр иҗтимагый эшләрдә үзләрен немецларның куып җитеп килүен күрделәр... Ә Манчестерда мин, беләсезме, кемне очраттым? Брэдфордтан кайтып килешли, поезддан төшкәч...

— Кемне?

— Мерины, әлбәттә. Мин аңардан хәтта, Фридрихны көтеп, һәрбер поездны каршылыйсыңмы әллә, дип сорадым.

Сүзгә Маркс та кушылды.

— Фридрих миңа Лондонга барып урнашкан немец эшчеләре турында сөйләгән иде. Алар анда Гаделлек союзы оештырганнар. Сез дә алар белән таныштыгызмы?

— Танышмый ни! Бик әйбәт, бик яхшы кешеләр! — диде Веерт.

Ул типографиядән яңа гына китерелгән китаплар өеменә берничә тапкыр күз атып алды, ниһаять, түзмәде, сорады:

— Син Манчестерда, Чатам китапханәсендә язарга җыенган китап шушымы әллә?

Фридрих урынына Маркс җавап бирде:

— Шул булырга тиештер. Бүгенге көндә, мөгаен, иң кирәкле китап шулдыр. Әгәр, Фридрих, аны Англиягә үзең илтеп кайтсаң, гаҗәп әйбәт булыр иде.

— Шәп фикер! — диде Веерт, шатланып:— Эшчеләр хәле турындагы китапны эшчеләр хәрәкәте юлбашчыларына автор үз кулы белән тапшыра.

— Барсак, бергә барабыз,— диде Энгельс. Иртән ул Англиягә барып кайту турында үзе дә уйлаган иде.— Мин сине Веерттан үзең сораштырып утырган чын кешеләр белән таныштырыр идем.

— Женни белән Ленхен җибәрсә...— Карл елмайды.

— И, Карл, без сине анда җибәрәбез дип исәплә. Фридрих әйткән Чатам китапханәсендә дә эшләп кайтырсың.

Женни икенче баласын көтә, шуңа күрә Карл аны озак вакытка ялгызын гына калдырып китәргә базмый иде.

Фридрих белән Веерт ул кичне утрау тормышын бик озак искә алып утырдылар. Аннары, кунакханәгә кайткач, Веерт әнисенә хат язды:

«Мал-мөлкәтле әфәнделәр дер калтырасын — халыкның көчле кулы безнең якта, барлык халыкларның зур акыл ияләре безнең якка чыга. Шуларның берсе — минем сөекле дустым Фридрих Энгельс. Ул үзе Барменнан. Инглиз эшчеләрен яклап китап язды. Әтисе Англиядә һәм Германиядә фабрикалар тотса да, китабында ул фабрикантларны бик гадел рәвештә рәхимсез камчылый.

Хәзер Энгельс әти-әниләре белән бик каты ачуланышкан, алар аны динсез һәм бозык кешегә саныйлар... Әмма мин аның эшчеләр сыйныфы бәхете өчен гаять зур киеренкелек белән көн-төн көрәшүче чын мәгънәсендәге соклангыч кеше икәнен беләм».

Бу хатында Веерт кайбер нәрсәләрне арттырыбрак та җибәргән иде җибәрүен. Чыннан да, Фридрих әтисе белән ачуланышты. Тик әтисе аның Манчестерга барырга җыенуын ишетүгә, йомышлар кушып хат та, акча да җибәрде.

* * *

Манчестерның атаклы Чатам китапханәсе эрактан ук күренеп тора.

Энгельс белән аңа барып җитәрәк, Маркс, шаяртып:

— Син мине герцог замогына алып барасыңмы әллә? — дип сорады.

— Ул чыннан да замок булган, моннан җиде йөз ел элек. Аннары монастырь, төрмә, казарма иткәннәр. Ә менә хәзер, ике йөз ел чамасы — китапханә.

Марксны Манчестер буйлап йөртү, шәһәр белән таныштыру Энгельска бик тә күңелле иде.

Борынгы готлар бу бинаны кирпечтән салганнар, гасырлар үтү белән, ул каралган. Ишек янына мәрмәр плитә беркетелгән, аңа узган заманнарда Манчестерның бик бай промышленнигы Чатамның васыятеннән өзекләр язылган.

Китаплар хөҗрәләрдә саклана. Урлап китмәсеннәр өчен иң кыйммәтле китапларны элек шүрлекләргә чылбыр белән беркетә торган булганнар. Фридрихка, укучыларны да агач рәшәткәләр артына бикләп куя торган булганнар, дип сөйләделәр.

Авыр имән мебельләр белән җиһазланган уку залында тып-тын. Төрле төстәге пыялалар куелган зур-зур тәрәзәле бу бүлмәгә килеп кергән һәр кеше ихтыярсыздан ишетелмәслек кенә итеп басарга тырыша, шыпыртлап кына сөйләшә башлый.

Энгельс Маркска политик экономия һәм Англия тарихы буенча китаплар сайларга булышты. Бу темага континентта булган китапларның күбесе начар тәрҗемә ителгән. Энгельсның үзенә дә кайбер өзекләр күчереп алырга кирәк иде.

Алар манара чыгынтысындагы кечерәк кенә бүлмәдә квадрат бюро артына урнаштылар.

Карт китапханәче Джонс Энгельсны таныды.

— Сезне күрүемә шатмын, Энгельс әфәнде. Дустыгыз да бездә еш булыр дип уйлыйм,— диде ул.

* * *

Фирма эшләре буенча этисенең йомышларын да үтисе бар иде әле.

Аннары, әлбәттә, Мери. Энгельс аның белән очрашу алдыннан бик нык дулкынланды.

Мери беренче кичне үк аның янына кунакханәгә килде. Ул шатлык тулы күзләрен Фридрихка бик озак текәп торды.

— Бер ел эчендә сез тагын да чибәрләнә төшкәнсез,— диде, ниһаять, Энгельс.

— Турысын әйтегез, сез мине алып китәргә килдегезме?

— Әйе, Мери. Сезне алырга килдем.

— Күреп торам, чыннан да, коммерсант була алмагансыз.

— Коммунист булдым.

— Әгәр мин Манчестерда калсам? Иптәшләрем арасында минем монда да эшем аз түгел бит.

— Мин бер айдан Брюссельгә китәчәкмен, шунлыктан без тагын бик озак күрешә алмабыз. Минем дә анда иптәшләрем арасында эшем күп. Минемчә, ул ирландларга да, немецларга да кирәкле эш.

— Ә сез мине кухняга чылбырлап куймассызмы?

— Минем хуҗалыкта андый чылбырларны күп күрдегезме?

Мери бераз тынып торды, ә аннары, тирән сулап:

— Мин сезнең белән китәм,— диде.— Тик, зинһар, менә мин аны хәзер күндердем, дип уйлый күрмәгез. Моннан бер ел элек мин үзем шулай хәл иттем. Сез киткәч тә.

* * *

Энгельс Марксны Лидска, «Төньяк йолдызы» редакциясенә дә алып барып кайтты.

Анда алар Гарни белән очраштылар һәм бергәләп эшләргә сүз куештылар.

— Миңа, доктор Маркс, континенттан сезнең мәкаләләрегезне җибәреп торалар. Мин сезне нәкъ менә шундыйрактыр дип күз алдыма китерә идем,— диде Гарни. Аның куллары зур, дусларының кулын ул каты итеп кысарга ярата иде. Хәзер дә шулай эшләде.— Европада социализмның үсеше турында күбрәк мәкаләләр языгыз. Безгә, чартистларга, континентта дусларыбыз барлыгын белеп тору бик мөһим.

Энгельс Гарнига үзенең китабын бирде.

— Бик әйбәт, укучыларыбызга аның чыгуын кичекмәстән хәбәр итәрбез.

Гарни Лондонга җыенган икән. Маркс белән Энгельсның да юллары шунда иде.

— Сезгә дә чын кешеләр белән якыннанрак танышырга кирәк,— диде Энгельс Гарнига.

Немец эшчеләренең агарту җәмгыятенә алар өчәүләп килделәр.

Аларны күрүгә, Шаппер калын тавыш белән:

— Фридрих Энгельс лабаса бу! — дип кычкырып җибәрде.— Молль, карагыз әле, безгә кемнәр кунакка килгән!

Алар барысы бергә арзанлы сыраханәгә керделәр, кичке аш китерттеләр.

— Энгельс ярдәмендә сезнең белән ниһаять якыннан танышуыма бик шатмын. Төрле илләр демократларының максаты бер — азатлык, дошманнары уртак — хөкүмәт,— диде Гарни.— Шуңа күрә безгә бергә булырга кирәк.

— Мин дә шул фикердә,— диде Молль.— Бер үк илдә, бер үк шәһәрдә яшибез, ә еш кына бер-беребезне танымыйбыз да. Бу җәйдә күп бәхәсләштек. Берәүләребез, азатлыкны революция ярдәмендә генә яулап алалар, ди, ә мин башкача уйлыйм. Минем уемча, эшчеләр катлавын хәерчелектән золым белән түгел, бәлки үзебезне укыту, агарту, балаларыбызны яхшы тәрбияләү юлы белән генә йолып калырга мөмкин.

— Ә сез әле һаман балаларыгызга буржуазия укырга мөмкинлек бирер, дип өмет итәсезмени? — дип сорады Маркс.

— Берара өметебез бар иде, хәзер ул өмет кими бара,— диде Шаппер, елмаеп.— Тик без революцияләрнең дә берничәсен күрдек ич инде. Һәрвакыт ярлылар кан коя. Тик, нишләптер, бөтен отыш байлар кулында кала.

— Бик дөрес. Чөнки аларның берсе дә пролетар революция булмады,— диде Маркс, аңлатып.— Минемчә, безгә, төрле милләт демократларына, ешрак бергә җыелырга кирәк. Ышанам, Шаппер биргән сорау башкаларның да миендә кайныйдыр.

— Мин дә шундый берләшү ягында,— диде Гарни.

Бер сәгатьтән алар урамга чыктылар.

— Бүген тагын ике чын кеше белән танышуыма бик шатмын,— диде Шаппер саубуллашканда.— Тагын шунысына — сезнең исәпкә, Энгельс, һәйбәт кичке аш ашый алуыма шатмын. Немец теле укытып йөрсәм дә, миңа еш кына ач килеш йокларга ятарга туры килә.

* * *

Берничә көннән соң Энгельс белән Маркс тагын агарту җәмгыятенә, Молль белән Шаппер янына керделәр. Аларны аксыл чәчле, тәвәккәллеге йөзенә чыккан берәү

каршылады. Керүчеләргә күз төшерү белән, ул урыныннан торды.

— Без Шаппер белән очрашырга сөйләшкән идек...— дип сүз башлады Энгельс.

— Шаппер гафу үтенде, ул бер сәгатьтән булачак. Ә сез кем буласыз?

— Бу — доктор Маркс,— диде Энгельс.— Ә мин Энгельс булам.

— Шулаймыни! Сезне күрүемә бик шатмын! Сезнең турыда күп ишеттем. Мине дә, һичшиксез, беләсездер. Мин — Вейтлинг.

— Вейтлинг? — диде Энгельс, шатланып.— Чыннан да, шулай ич! Швейцария һәм немец төрмәләреннән соң сезне биредә тантаналы төстә каршы алулары турында континентта сүз күп булды. Без инде күптән сезнең белән танышырга тели идек. Мин сезнең Маркска язган хатыгызны укыдым...

— Шулай шул, әфәнделәр.— Вейтлинг модалы сюртугын тартып куйды.— Минем хезмәтләремә монда гына тиешенчә бәя бирделәр.

— Безгә күп нәрсә турында сөйләшергә кирәк, Вейтлинг,— дип сүз башлады Маркс.— Сезне монда очратуыбыз бик әйбәт булды. Уртак эшебез уртак тырышлык таләп итә...

— Әйе, әйе, әфәнделәр. Сезнең миңа кушылуыгыз бик яхшы. Безгә нәкъ менә сезнең кебек чын сугышчылар кирәк. Минем соңгы китабым турында языгыз, әфәнделәр. Мин анда ничек һәм нәрсә эшләргә кирәген бәйнә-бәйнә сөйләп бирдем...

Җитди, эчкерсез сөйләшү барып чыкмады.

— Сәер кеше икән бу Вейтлинг,— диде кич белән Энгельс.— Миңа аны бөтенләй башкача сурәтләгәннәр иде.

— Мин дә башка төрлерәк кешене күрергә җыенган идем,— диде Маркс, Энгельс белән килешеп.— Беренче китабы, ялгышлары байтак булуына карамастан, зур эш башкарган иде.

— Бүген ул үзен кесәсендә уртак бәхет рецепты яткан бердәнбер пәйгамбәр сыман тотты. Дан кешене шулкадәр үзгәртә микәнни соң?

* * *

Уэберр-стритта, «Фәрештә» тавернасында чартистларның юлбашчылары һәм үз корольләренең эзәрлек-

ләвеннән Лондонда качып ятучы төрле илләрнең азатлык көрәшчеләре җыелды.

— Көчләрне берләштерер вакыт җитте,— диде Энгельс.— Безнең һәммәбез өчен дә халыкара революцион оешма кирәк. Минем фикеремне дустым Маркс та яклый, ул үзе дә биредә.

Аларның тәкъдиме белән һәммәсе килеште.

Шушы җыелыштан соң бер көн үткәч, Маркс белән Энгельс континентка китеп бардылар. Франция республикасының бер еллыгы көнендә бәйрәм тантанасына ун илнең ике йөз демократы алардан башка гына җыелды.

Нотыклар да, хор белән җырлаулар да булды. Шигырьләр дә укыдылар.

Иосиф Молль «Марсельеза»ны француз телендә җырлады.

Шушы бәйрәмдә яңа җәмгыять — «Бертуган демократлар оешмасы» туды.

Берничә атнадан Энгельсның Брюссельдәге квартирына Мери да күчеп килде.

* * *

Көзге төннәрдә, Брюссельнең салкын буш урамнарында этләр генә йөргәндә, Маркснең кабинетында ут сүнмәс иде. Таза ике ир рәхәтләнеп кычкырып көләләр, аннары Маркс һәм аның дусты Энгельс басынкы гына сөйләшәләр, бераздан тагын шаркылдап көлгән тавыш яңгырый.

Энгельс дәшә:

— Икенче бүлекне «Фейербах белән Штирнер арасындагы көрәш турында изге Брунының уйланулары» дип атыйк.

Бу — Маркс белән Энгельсның «Немец идеологиясе» дигән китапны язган чаклары иде.

Дусларының китап өстендә көз һәм кыш буе алныялны белми эшләүләрен ишеткәч, Гарни Англиядән:

«Мин хатыныма сезнең гаҗәеп философик системагыз — иртәнге өчкә-дүрткә кадәр икәү бергә утырып китап язуыгыз турында әйткәч, ул, мондый система миңа ярамый, Брюссельдә булсам, сезнең хатыннарыгыз арасында дәүләт перевороты оештырыр идем, диде. Кыскартылган эш көне системасы буенча ясалганда, революцияләр оештыруга хатыным каршы түгел»,— дип хат җибәрде.

Бу вакытка кешелекнең киләчәк үсеше турында, коммунизм турында буталчык байтак кына хезмәтләр дөнья күрергә өлгергән иде.

Энгельсның Берлиндагы элекке танышы, мыштым Макс Штирнер чыгарган китап Германиядә барлык приказчикларны һәм вак сәүдәгәрләрне кузгатты. Китап «Бердәнбер кеше һәм аның мөлкәте» дип аталган иде.

«Шәхес — «Бердәнбер кеше» — бөтен дөньяга каршы көрәштә яши,— дип язган Штирнер.— Хокук, дәүләт, мораль — болар һәммәсе дә шәүлә генә.»

Штирнер, коммунизм вакытында хосусый милке булмаган шәхес җәмгыятьнең колына әвереләчәк, дип ышандырырга тырыша. «Хосусый милекне юкка чыгарулары белән коммунистлар шәхесне «үтерәләр!» ди ул.

Маркс һәм Энгельс «Немец идеологиясе»ндә Штирнерның бу карашларыннан ачы көлделәр.

Ул елларда кайбер социалистлар, коммунизм үзеннән-үзе киләчәк, җимергеч революцияләр зыян гына китерә, дип уйлый башлаганнар иде. Революция түгел, ә бәлки кешеләргә карата мәхәббәтле булырга үгетләү кирәк, шул чагында җәмгыятьнең бозыклыгын аңлап, барысы да — буржуа да, бюргерлар да, җирбиләүчеләр һәм пролетарийлары да — бер-берсен туган итә башлар, җирдә коммунизм төзелер, диләр иде алар. Мозес Гесс та нәк шул философларга якыная бара иде. Аларны «чын социалистлар» дип атыйлар. Маркс белән Энгельс бу карашларны икенче томда тәнкыйтьләделәр.

«Үзеннән-үзе аңлашыла ки,— дип яздылар алар,— Германиядә чын мәгънәсендәге коммунистлар партиясе туган минуттан «чын социалистлар»га үз кешеләрен вак буржуа арасыннан гына эзләп табарга калачак...»

Маркс һәм Энгельс Фейербахның йомшак якларына да тукталдылар. Фейербах үзен коммунист дип игълан итте. Ул, моның өчен кешеләр бер-берсенә мохтаҗ һәм һәрвакыт мохтаҗ булдылар дип тану да җитә, дип уйлый иде. Ул табигатькә материалист буларак якын килде, ә менә кешеләр мөнәсәбәте тарихын аңламады.

«Материализм һәм тарих аңарда бер-берсеннән бөтенләй аерылган,— дип яздылар Энгельс белән Маркс.— ...Коммунистлар өчен бөтен эш әйберләрнең хәзерге халәтенә практик каршы чыгу өчен һәм шушы үзгәртү өчен бүгенге дөньяны революционлаштырудан гыйбарәт».

Онытылып эшләгән бу айларда Маркснын төп ачышын, мөгаен, Энгельс һәм Маркска якын торган тагын берничә кеше генә аңлагандыр.

Маркс кешелек дөньясының үсеш законнарын ачты. Энгельс аны иң бөек ачыш дип атады.

Кешеләр үз-үзләрен белештерә башлаганнан бирле үз тарихларын сөйләргә һәм язарга керешкәннәр. Дөньяның бөек тарихчылары — Геродот һәм Плутарх, Ливий һәм Тацит — кешеләрнең борынгы тормышы турында бик күп файдалы мәгълүматлар калдырганнар.

Әмма кешелекнең борынгы заманнардан хәзерге көнгә кадәрге тарихын аңлауда һәрвакыт буталчыклык һәм башбаштаклык хөкем сөргән. Тарих, фән булмыйча, вакыйгалар һәм биографияләр тезмәсен сөйләп чыгу гына булган.

Маркс, дөньяда беренче буларак, тарихны төгәл фәнни теориягә әйләндерде, тарихи материализмны тудырды.

Кешеләр эшчәнлегенең ике ягы бар — җитештерү һәм аралашу, бер-берләре белән мөнәсәбәткә керү. Кешеләрнең билгеле бер яшәү рәвеше, алар арасындагы политик һәм иҗтимагый мөнәсәбәтләр билгеле бер җитештерү алымына бәйле.

Маркс беренче тапкыр шушы карашларын бәян иткәч, Энгельс бөтен кешелек тарихының кинәт шулай гаҗәеп бер төстә ачыкланып китүенә таң калды.

«Аралашу формасын, иҗтимагый мөнәсәбәтләрне җитештерүче көчләр билгели!» — нинди ачык, нинди гади, нинди сокландгыч фикер!

Җитештерүче көчләр үсәләр, аралашуның иске формасы — коллык, крепостной бәйлелек — аларга туры килми башлый, аларның үсешен тоткарлаучы богауга әйләнә. Социаль революция була, ул богауны өзә, яңа, үскәнрәк җитештерүче көчләргә туры килә торган иҗтимагый мөнәсәбәтләр урнаштыра.

«Аның байлыкларыннан файдаланмаса да, җәмгыятьнең бөтен авырлыгын үз җилкәсендә күтәрергә мәҗбүр булган сыйныф барлыкка килә... Һәм бөтенесен тамырыннан үзгәртердәй революция зарурлыгы турындагы аңны, коммунистик аңны ул китереп чыгара,— дип яздылар Маркс белән Энгельс.— ...Коммунистик революция барлык сыйныфларның хакимлеге белән бергә ул сыйныфларның үзләрен дә юкка чыгара».

* * *

Апрель керде, аның белән бергә җылы көннәр, иртә аткан таңнар, язгы матур өметләр килде.

«Немец идеологиясе»нең ике томын да тәгәлләделәр. Көн саен яңа фикерләр туып, аерым абзац һәм җөмләләрне янадан карап чыгасы килсә дә, китап инде бүген үк нәширләргә илтеп бирерлек хәлдә иде. Нәширләр аванс түләр — акчасызлыктан интегү вакытлыча бетеп торыр.

Энгельс өйдән чыкты һәм яңа гына борынлап чыккан яшь яфракларны күрде. Башын күккә күтәрде, ә анда кошлар сайрый иде, яңа оялары турында, җәйге кояшлы тормыш турында булгандыр аларның җырлары. Иртәнге һава саф һәм татлы иде.

— Фред! Фред! — дип көтмәгәндә тәрәзәдән Мери дәште.

— Мин монда,— диде Энгельс һәм кычкырып көлеп җибәрде.

— Кара, нинди матур иртә! — диде Мери, куанып.

— Үзем дә шуңа сокланып торам! — диде Энгельс. Аннары: «Нишләп соң нәшир безнең кульъязмабыз турында берни дә хәбәр итми икән?» дип уйлап куйды.

* * *

1846 елның язында бай Сембер алпавытының утыз өч яшьлек улы — Белинский, Герцен һәм Бакунинның дусты, әдип Павел Васильевич Анненков чит илгә чыкты.

Ул моннан биш ел элек чит илдә бер булып кайткан иде инде. Анненков ул чагында Римда язучы Гоголь белән бергә яшәде. Гоголь аңа «Үле җаннар» поэмасының беренче томын әйтеп яздырды.

Хәзер, юлга кузгалыр алдыннан, ул икенче бер дусты Григорий Михайлович Толстойдан Маркска тәкъдим хаты алды.

— Европадагы иң кызыклы кешеләрнең берсе,— диде Толстой.— Сезгә аның белән танышу файдалы булыр... Казандагы утарыма кунакка килүдән аның баш тартуы гына кызганыч.

Анненков Брюссельдә иң яхшы отельдә туктады.

Юл киемнәрен алыштыргач, ул, извозчик алып, Альянс урамын эзләп китте. Юлда бер үк төрле һөнәр ияләренең бер-берләренә искиткеч охшаган булулары турында уйланып барды.

Хәтта менә извозчиклар да шундый, монда алар французча сөйләшәләр, башларында — эшләпә. Қиеменә карап Мәскәүдә мондый извозчикны йә гувернер, йә белемле промышленник дип кабул итәрләр иде. Шулай да бөтен килеш-килбәте извозчикныкы, өстенә чикмән кидерсәң, «Мәскәү «барабыз»ыннан һич аерып ала алмас идең.

Эзли торган йортка килеп җитәрәк, Павел Васильевич үзенең визит карточкасын да, французча язылган хатны да алдан ук әзерләп куйды.

*«Кадерле дус!*

*Мин Сезгә Анненков әфәндене тәкъдим итәм. Бу кеше Сезгә бар яктан ошар дип уйлыйм. Аны ярату өчен бер күрү дә җитә. Ул Сезгә минем турыда сөйләр. Берничә минуттан Петербургка чыгып китәм, шунлыктан Сезгә әйтергә теләгән нәрсәләремнең барысын да язып җибәрергә мөмкинлегем юк.*

*Ышаныгыз, Сезгә булган дуслык хисләрем ихлас. Сау булыгыз. Ихлас дустыгызны онытмагыз.*

*Толстой».*

* * *

Маркснық квартиры искиткеч кысан, җиһазы юк диярлек. Анненков, гадәти ягымлы сүзләрдән соң, шуны туп-туры әйтте дә салды.

— Бездә, Россиядә, бик тә үзенчәлекле һәм тирән фикер йөртүче Белинский да, сезнең кебек үк, менә шундый кысан, фәкыйрь квартирда яши. Дуслары арасында хәлле кешеләр күп, алар аны кызганалар, тик, нишләптер, булышырга кирәк дигән уй башларына да килми.

— Белинский турында мин Парижда Бакунин белән Толстойдан ишеткән идем.

— Ут ул безнең Толстой! Акчасын булачак революция авызына ташлау өчен бөтен утарларын сатмакчы була.

— Менә ничек? — диде Маркс гаҗәпләнеп.— Ә миңа, киресенчә, крестьяннарым янына кайтам, аларның яшәү шартларын яхшыртам, дигән иде.

— Без, скифлар, кайвакыт хәтта үз-үзебезгә дә табышмак булып калабыз... Минем ватанымда, Маркс әфәнде, башка кешеләр дә бар, аларны Европадагы алдынгы идеяләр кызыксындыра. Мин сезгә шуның

өчен килдем дә. Сез — иң радикаль карашлы кешеләрнең берсе, мин сезнең коммунизм турындагы фикерләрегезне ишетергә телим.

— Бик әйбәт. Мин сезгә үз фикеремне әйтермен. Иртәгә безнең Вейтлинг белән киңәшмә буласы. Анда дустым Энгельс та булачак. Сезне шул очрашуга чакырам.

Көннең калган өлешен Анненков Брюссель урамнары буйлап җәяү йөреп үткәрде. Халыкның ничек яшәвен, гореф-гадәтләрен күзәтте, һәм күргәннәрен чагылдырырга тиешле очеркын язу турында уйлана башлады.

* * *

Ә төнлә аның күзләренә бик озак йокы кермәде.

Ул үзенең җитез, эшлекле кыяфәтле, нык ышаныч белән сөйләүче яңа танышын искә төшерде, һәм аңа ямансу булып китте.

Күптәннән килгән ямансулау иде инде бу, тик аңа карап ул барыбер җиңеләйми. Әйләнә-тирәдә һәммә кешенең җитди берәр эше бар. Берәү утарын сата, икенчесе аны ала, өченчесе туган әдәбиятыбызны үстерү турында, дүртенчесе политик көрәш һәм үзенең политик кулъязмалары турында, халык азатлыгы турында кайгырта. Барысы да эш белән мәшгуль. Бары тик Анненковның гына күңеле яткан эше юк. Шуңа күрә менә һаман юлда, барысы белән дә таныша, аларның эшләрен күзәтә, китапларын укый, әңгәмәләрдә катнаша, тик аларның фикерләреннән үзе өчен берни дә ала алмый. Нindидер артык кеше, нәкъ менә Белинский ачкан әдәби тип кебек.

Шул сагыш эчендә озак боргаланып ята торгач кына ул йокыга китте.

* * *

Ул елны барысы да Бельгия башкаласы Брюссельдә иркенрәк булуын белә иде.

Силезиядән бирегә крепостной крестьян улы Вильгельм Вольф килде. Яшь чагында ул көч-хәл белән университетка укырга кергән, классик филологияне өйрәнә башлаган, әмма студентлар чуалышыннан соң төрмәгә эләккән.

— Мин инде күптән «Немец — француз еллыклары»ндагы мәкаләләрегез өчен сезгә рәхмәт әйтергә йөри идем.— Вольфның бу сүзләре Маркс һәм Энгельс

белән беренче очрашкан көнне үк әйтелде.— Алар минем миемне бик шәп чистарттылар, шуннан соң инде мин коммунизм турында уйлана башладым.

— Ә без сезнең Силезия тукучыларын яклап язган мәкаләләрегезне укыдык. Алар бөтен Германиянең игътибарын җәлеп итте.

Вольфка тиздән Лупус («бүре») кушаматы бирелде. Латин телендә аның фамилиясе шуны аңлата иде.

Пруссия лейтенанты Вейдемейер килде. Ул да башта «Рейн газетасы»н, ә аннары «Еллыклар»ны укыган. Шуннан соң, хәрби хезмәтен ташлап, үзе социалистик мәкаләләр бастыра башлаган.

Маркснын гимназиядәге иптәше, Женнинын энесе Эдгар фон Вестфален да Брюссельгә килде.

Кыш көне, рождество бәйрәмендә, барысы да Маркснын кысан квартирына җыелгач, сүз һаман бер нәрсә тирәсендә — коммунистларга берләшергә вакыт житте, мондагы, Брюссельдәге комитет үзәк булырга тиеш, дигән нәрсә тирәсендә әйләнде.

Алар үзләрен шулай дип: Коммунистларның корреспондентлык комитеты дип атадылар да. Ә рождестводан соң Германиядәге таныш коммунистларга һәм социалистларга беренче хатлар китте. Энгельс, Кельн, Эльберфельд, Дюссельдорфтагы фикердәшләрнең адресларын белә, аларның күбесе белән узган кыш танышкан иде. Силезия адресларын Лупус бирде.

Фикердәшләргә политик яңалыкларны уртаклашырга, коммунистик әдәбиятны бергәләп бастырырга тәкъдим ителде. Ә иң мөһиме — Германиянең төрле өлкәләрендә шундый ук комитетлар оештырырга кушылды.

Берничә айдан соң Коммунистларның корреспондентлык комитеты Лондонда да эшли башлады, Гарни шул комитетка кушылды.

* * *

Кыш көне Брюссельгә Лондоннан Вейтлинг күчеп килде. Ул элеккечә үк ак чырайлы, тәвәккәллеге ташып торган кеше иде.

— Дөньяны көнчеләр баскан,— дип зарланды ул Маркс белән Энгельска.— Мин үзем дә, минем китапларым да аларны берләштерде, әмма берсеннән дә рәхмәт ишетмәдем. Шәхси дан турында гына уйлыйлар.— Вейтлинг ачынып сөйләде. Ул үзен пәйгамбәргә саный иде. Көнчеләр эзәрлекли торган пәйгамбәргә.

— Мин Молль белән Шапперны беләм. Алар дан артыннан куа торган кешеләр түгел,— диде Энгельс, аларны яклап.

— Гайсә җиргә коммунизм идеяләре белән килгән, тик аның сүзләрен поплар белән лыгырдавык галимнәр бозганнар. Мин аның эшен җиңүгә илтеп җиткерәчәкмен.

— Кадерле Вейтлинг, сезгә дә укырга кирәк иде.— Маркс бу сүзләрне мөмкин кадәр йомшаграк итеп әйтергә тырышты.— Сезнең китабыгыз француз социалистлары язмаларыннан күп өстен, ләкин аңа фәннилек җитми... Коммунизмны бер көндә генә төзү мөмкин түгел.

— Укырга дисезме? — дип кайтарып сорады Вейтлинг, үпкәләп.— Лондонда Шаппер белән Молльдан бөтен ишеткәнем шул булды. Инде хәзер дә укырга киңәш бирәсезме? — Вейтлинг, король Лир ролен уйнаучы актер кебек, тагын ачынып көлде.— Фәннәр ирешкән бөтен казанышлар мин ясаган һәм кешелек кулына тапшырырга җыенган ачыштан түбән. Сезнең кебек кешеләргә, доктор Маркс, уку, бәлки, чыннан да файдалыдыр. Бер күнеккәч, андыйлар шуннан башка яши алмыйлар. Ә мин барысына да үзем өйрәндем. Тиешле белемне үзем алдым, ә артыгы миңа кирәкми.

Энгельс:

— Нишлибез моның белән? — дип сорады, Маркс белән икәүдән-икәү генә калгач.

— Үгетләргә тырышабыз, башка чара юк. Һөнәрчеләрнең дистәләгән общинасы аңа ияргән. Аның китабы чыннан да файдалы булды.

— Әйе, моннан дүрт ел элек файдалы иде. Ә хәзер ул коммунизм идеяләре үсешен тоткарлый.

— Килешмәсә, көрәшербез. Билгеле, болай килеп чыгуы кызганыч,— диде Маркс, көрсенеп.

* * *

Яшел төстәге озынча түгәрәк өстәлнең бер башына Маркс үзе утырды. Кунак буларак, аңа Вейтлинг белән янәшә урын бирделәр. Өстәлнең икенче башына озын буйлы һәм җитди чырайлы Энгельс басты. Киңәшмәне ул ачты. Коммунистик әдәбият бастырып чыгару мөмкинлеге туганлыктан, хәзер көчне бергә тупларга, беренче чиратта нинди китапларга ихтыяҗ зур булуын билгеләп, төгәл план төзергә кирәк, диде ул.

Вейтлинг иң элек үз китапларын чыгаруны таләп итте.

Маркс түзмәде:

— Әйтегез әле, Вейтлинг, эшчеләргә сез үзегезнең фантазиядән башка нәрсә тәкъдим итә аласыз?

Вейтлинг бутала-бутала озак сөйләде. Осталарның надан өйрәнчекләре арасында, бәлки, ул оратор булып исәпләнә аладыр, ләкин монда, Энгельсның акыллы чыгышыннан соң, Маркс кабыргасы белән куйган сораулардан соң, Анненковка ул сабагын өйрәнми килгән һәм теленә ни килсә шуны сөйләп котылырга азапланган гимназистны хәтерләтте.

Маркс тагын түзмәде:

— Сүзләреңне гыйльми белемнәр белән ныгытмыйча эшчеләргә вәгъдәләр бирү, көрәшкә чакыру алдау булып тоелмыймы сезгә, Вейтлинг? — диде.— Без берничә ай буена сезгә шуны тукыйбыз бит.

Вейтлинг бу юлы да тотлыга-тотлыга гыйльми белемнәрдән башка да һөнәрчеләр общиналары төзүе турында сөйли башлады. Алардан, белемлеләрдән, акыл сатучылардан зыяннан башка нәрсә бар? — диде.

— Наданлыкның әле һичкайчан яхшыга илткәне юк! — Маркс өстәлгә йодрыгы белән сукты да урыныннан сикереп торды.— Без күп тапкырлар сезнең белән дусларча сөйләшергә, сезне ышандырырга омтылдык. Сезнең китапларыгыз өйрәнчекләргә, һөнәрчеләргә атап язылган. Сез инде Германиядә дә пролетариатның барлыкка килүен күрергә теләмисез. Аның аң дәрәҗәсе вак һөнәрчеләрнекеннән күпкә югары. Сезнең китапларыгыз башта файда китерде, хәзер сез хәрәкәтне тоткарлыйсыз, шуңа күрә без, Вейтлинг, сезгә каршы көрәшәчәкбез. Коммунистларның һәр общинасында көрәшәчәкбез!

— Толстой мине сезнең янга җибәреп дөрес эшләгән, Маркс әфәнде,— диде Анненков кич белән Маркс квартирында.— Сезнең фикерләрнең кыюлыгы һәм ачыклыгы мине тетрәтте. Мин Парижга китәргә җыенам, сезне атаклы Гейне белән якыннан дуслар дип сөйлиләр. Сездән аңа берничә кәлимә сүз язылган хат тапшыруны зур бәхеткә санар идем...

Маркс дәшми генә бер бит кәгазь һәм каләм алды да йөгертеп кенә язды:

«Кадерле Гейне!

Менә шушы юлларны сезгә тапшырачак Анненков әфәнденең, ягымлы һәм белемле рус кешесенең, сәфәр-

гә чыгуыннан ихлас сәламемне тапшыру өчен файдаланам...»

— Бу хатыгызны килеп төшү белән Гейнега тапшырырмын,— диде Анненков һәм саубуллаша башлады.

* * *

Шул ук көннәрне Энгельс та кияве Эмиль Бланкка хат салды:

*«Кадерле Эмиль!*

*Бер игелекле эш эшлә әле, миңа кичекмәстән 6 фунт стерлинг яки 150 франк чамасы акча җибәр. Мин сиңа аларны бер яки ике атнадан кайтарырмын...*

*Хатымның азагында тагын бер тапкыр монда язылганнар турында берәүгә дә әйтмәвеңне үтенәм. Сәлам.*

*Синең Ф.»*

Азмы-күпме кыйммәте булган бар нәрсәсен Энгельс ломбардка илткән иде.

Көтмәгәндә әтисеннән килеп төшкән хат аның юлга чыгачагын, юл уңаенда Брюссельгә дә сугылачагын хәбәр иткән иде. Ашыгыч рәвештә әйберләрне кире алырга кирәк. Маркснең да акчасы юк, ул да бөтен нәрсәсен закладка салды, инде арзанлы кунакханәгә күчәргә җыена.

Бәхеткә каршы, Эмиль сүз тыңлады, әтисе килеп төшәргә берничә сәгать калганда Энгельс фрагын да, пальтосын да кире барып алырга өлгерде. Мери аларны тиз генә үтүкләп-чистартып тәртипкә китерде, Энгельс әтисен киенеп-ясанып каршылады.

Әтисе берничә йөз франк акча калдырды, болар — бабасы капиталыннан Фридрих өлешенә тигән процентлар иде.

— Акылга утырдыңмы, дип сорамыйм,— диде әтисе, элеккечә үк тәкъва кыяфәт белән.— Әмма тәүбәгә килгән минутыңнан башлап син үз өеңдә һәрвакыт урын табарсың. Син үзеңдәге әйбәт коммерсантны харап итәсең.

* * *

Нәширләр «Немец идеологиясе»н кабул итәргә бик ашыкмадылар. Алар өчен ул артык үткен язылган булып чыкты. Гонорар алу өмете кимегәннән-кими барды.

Хатыны, балалары һәм Ленхен белән бергә Маркс Сент-Гюдюль мәйданындагы унтугызынчы йортка —

арзанлы «Буа Соваж» кунакханәсенә күчте. Бөтен малмөлкәтләре бер ат арбасына сыйды. Арба артыннан балаларын күтәреп Женни белән Ленхен атлады.

Әтисе калдырган акча Энгельска да озакка җитмәде. Июнь аенда ул да Мери белән шул кунакханәгә күчәргә мәҗбүр булды.

«Үзенең бик тә белемле хатыны һәм ике матур баласы белән миңа каршы бүлмәдә атаклы Маркс яши. Аңардан тыш монда Англия турындагы китабын син укыган Фридрих Энгельс та тора. Аның хатыны — Манчестердан, кечерәк кенә буйлы бер англичанка. Без хәзер яртылаш инглизчә, яртылаш немецча сөйләшәбез»,— дип язды күптәнге дуслары Георг Веерт үзенең әнисенә.

* * *

Кайвакыт хәтта хатлар җибәрергә дә акча булмый. Ә Коммунистлар корреспондентлык комитетының инде бик күп шәһәрләр белән элемтәсе бар. Копенгагеннан, Гаврдан, Гётеборгтан язып торалар.

Брюссель комитеты коммунистлар хәрәкәтенең политик үзәгенә әйләнде.

Августта комитет Энгельсны Парижга җибәрде. Юлга да акча чак-чак җитте.

«Мин хатлар өчен түләмим, чөнки акчам бик аз, 1 октябрьгә кадәр каян да булса алырга да өметем юк»,— дип тәмамлаган иде ул Париждан салган беренче хатын.

«Гаделләр союзы» общиналарында ата улны, ана кызны белми. Прудонның шәкерте Карл Грюн һөнәрчеләргә һәм өйрәнчекләргә хыялый «дөнья коткаргыч план» тәкъдим итә. Һәр эшче берничә вак акция сатып алсын, янәсе, шулвакыт бөтен җитештерү әйберләре әкренләп эшчеләр кулына күчәчәк. Революциянең исә хаҗәте бетәчәк.

Грюн белән бәхәс алып барганда, Фридрих: «Көмештәй ай нурыннан бишәр франклы акчалар басып чыгару җиңелрәк бит»,— дип аннан мәсхәрәләп көлде.

Һөнәрчеләр заманында Маркс һәм Бакунин белән бергә Фридрих та килеп йөргән шул ук кабакларга җыелалар. Аларның күбесенең тамак ялгарлык та акчасы юк, ә Грюн аларны акцияләр сатып алырга чакыра.

Алар берничә сәгать буена Энгельсның фәнни коммунизм турындагы Вейтлинг, Прудон һәм Грюнның хыялый планнары турындагы сүзләрен тыңлыйлар.

Агач осталары аның ягына тиз ауды. Алар хәттә вейтлингчыларны общинадан куарга да әзер иде. Тегүчеләр исә элеккечә үк үз остазларын — Вейтлингны ихтирам итәләр. Җыелышларда алар, элекке кебек үк, һаман булачак бәхетле тормыш ваклыкларын тикшерәләр.

Энгельс бер тапкыр тегүчеләр янына сугылганда, аларның берсе мондый сорау куйды:

— Минем аңлавымча, ашау-эчү бергә булачак, өстәлгә килгәнне күпме телисең шулкадәр аша. Ә менә берәр аңсызы чәнечке яки кашыкны чәлдерсә? Көмеш бит алар. Шуннан соң кешеләр ничек ашарга тиеш була инде?

Бераз уйлап торгач, икенче бер тегүче:

— Чәнечке белән кашыкларны өстәлгә чылбыр белән беркетеп куярбыз,— дип җавап бирде.

Энгельс дәшмәде, бу бәхәснең ни белән бетәчәген беләсе килә иде аның. Бәхәс кул күтәртү белән бетте. Күпчелек киләсе коммунистик җәмгыятьтә чәнечке белән кашыкларны өстәлгә беркетеп куюны яклады.

Бу общинада фәнни коммунизм турында сүз алып баруның мәгънәсе юк иде.

* * *

Декабрьдә Энгельс үзе артыннан күзәтеп йөрүләрен сизде. Сизмичә мөмкин дә түгел иде, шымчылар өчәрләп, бишәрләп тагыла, аны берсеннән-берсенә тапшыра.

Общиналарда чыгыш ясауларны туктатырга туры килде. Бәхеткә каршы, Брюссель комитетының төп йомышын үтәргә өлгергән иде инде ул. Общиналар әкренләп кенә булса да фәнни коммунизм ягына борыла башладылар.

Инде полицияне ирештерергә дә була иде.

Ул шымчыларны «Монтескье», «Валентино», «Прадо» бию залларына ияртеп кертә башлады. Шымчылар, гаҗәпләнүләрен яшермәстән, аңа ияргә, керер өчен билет сатып алырга мәҗбүр булалар иде.

Өйгә кайткач, Энгельс аларның полициягә тапшырган финанс отчетларын күз алдына китереп, шаркылдап көлә иде.

* * *

Январь азагында Парижга, Энгельсны махсус күреп сөйләшү өчен, Иосиф Молль килеп төште.

Карсаграк буйлы, киң җилкәле бу кеше аның кулын каты итеп кысты, үз итеп елмайды, әмма эш турында сүзне тиз генә башламады. Әүвәл Париж тормышы турында сорашты, элекке елларны, утыз тугызынчы елдагы уңышсыз восстаниегә кадәр ул белгән тормыш белән чагыштырып, гаҗәпләнеп аһ-ваһ килеп утырды.

— Хәтерлисезме, Фред, бервакыт Шаппер сезне минем алачыкка алып килгән иде? Дөресен әйтим, ул кичне мин сезгә бик үк ышанып бетмәгән идем. Юк, үзегезгә түгел, үзегез күңелемә хуш килдегез. Галимнәргә, һәртөрле коммерсантларга ышанычым юк иде минем. Революция ясаган булып кыланалар да, безне җәтмәгә эләктереп, үзләре тиз генә читкә шылалар. Аннары без — барысы өчен дә җавап бир.

— Тик ул вакытта революциядән сезнең үзегезнең күңелегез кайткан иде. Миңа ул чакта гаҗәп тоелган иде: мин, коммерсант, революция турында сүз алып барам, ә сез, пролетарийлар, тыныч пропаганда турында сөйлисез. Ә үзегез яшерен заговорчылар оешмасы төзегәнсез!

— Сезнең Маркс белән язган мәкаләрегез безне хәзер тәмам ышандырды. Сүз уңаенда әйтим, Париж, Франция министрлыкларындагы караклык турында Гарнинын «Иртәнге йолдыз»ында чыккан мәкаләләрегезне бик яратып укыйлар...

Шуннан соң гына сүз эш турында башланды. Молль өстәлгә документлар чыгарып салды.

— Париждагы Коммунистлар корреспондентлык комитетына, димәк, сезгә,— диде ул.

«Лондон корреспондентлык комитетының түбәндә кул куйган членнары Иосиф Молльга вәкаләт бирәләр һәм аңа... исеменнән түбәндәгеләрне тапшыралар...»

— Маркс белән мин инде сөйләштем, ул риза. Сез «Гаделләр союзы»на керәсез, сезнең белән бергә җәй көне без аны конгресста үзгәртәбез.

Энгельс баш кына селкеде.

— Алай җиңел генә түгел ул, кадерле Иосиф.

— Җиңел булса, сезне үгетләргә мине җибәрмәгән дә булырлар иде.

— Шуны истә тотыгыз, теория мәсьәләсендә без Маркс белән бер генә төрле дә ташламага бармаячак-

быз. Программа татлы фантазияләр, заговорчылык тактикасыннан азат булырга, фәнни коммунизм нигезендә төзелергә тиеш.

— Менә шуңа күрә без сезгә мөрәҗәгать итәбез дә инде. Маркска һәм сезгә, Энгельс. Программаны сез үзегез язарсыз. Безнең егетләр бик әйбәт, чын пролетарийлар, әмма буталчык пәйгамбәрләр тудырган исәпсез-сансыз теорияләр безнең егетләрнең башын бөтенләй чуалтып бетерде. Маркс белән сез әнә шул буталчыктан котылырга булышсагыз иде.

* * *

Лондонда конгресс икенче июньдә ачылды. Маркс анда катнаша алмады: юлга акчасы юк иде. Шуңа күрә Брюссель коммунистлары вәкиле булып Лупус килде. Энгельска юллык акчаны Париж һөнәрчеләре җыеп бирде.

Конгресс яшерен уздырылды, сигез көн дәвам итте. Энгельс көн саен чыгыш ясады, көненә берничә тапкыр сүз алган чаклары да булды.

Беренче көнне ул Союзның исемен үзгәртергә тәкъдим кертте.

— Теләсә кем гаделлек телим, дип әйтә ала. Ә без исә яшәп килгән иҗтимагый стройга һәм хосусый милеккә каршы көрәшкә чыгабыз, шуңа күрә «Гаделләр Союзы»н «Коммунистлар Союзы» дип атасак, дөресрәк булыр.

Делегатларның күбесе бу тәкъдим белән килеште.

— Минемчә, «Барлык кешеләр бертуган» дигән иске девиз да безгә туры килеп бетми. Поп белән дә, король белән дә без бер гаилә булып яши алмыйбыз. Безнең революцион сыйнфый лозунгыбыз «Барлык илләрнең пролетарийлары, берләшегез!» булырга тиеш.

Монысы белән дә килештеләр. Бу лозунгны устав проектының эпиграфы итеп куярга булдылар.

Программа проектын егерме ике сорау һәм җаваптан төзеделәр. Аны «Коммунистик инану символы» дип атадылар.

Соңгы кичтә Энгельс белән Молль Лондон читендәге тар урамнар буйлап озак йөрделәр. Молльны сәләмә киемле кешеләр берничә тапкыр туктатты.

— Әй, син нинди джентльмен белән йөрисең? Хөкүмәт инспекторы белән түгелме? — дип сорадылар.

— Өстенә үк бастыгыз,— диде Молль аларга, шаяртып.— Бу джентльмен сезнең турыда хакыйкый китап язган кеше.

— Чынлапмы? — дип гаҗәпләнделәр туктатучылар.— Кызганыч, немецча сөйләшә белмибез, югыйсә без аны берәр кружка сыра белән сыйлаган булыр идек.

— Маркс безгә кул чабарга тиеш,— диде Молль, озатырга килгәч.— Фәнни коммунизм безнең союзда ныклы урын алды.

— Маркс «Инану символы»н карый башлагач, кызарырга туры килмәгәе, дип куркам. Берничә хыялый идея барыбер эләкте бит аңа,— диде Энгельс.

— Шуңа күрә программаны ныклап эшләүне без Маркс белән сезгә тапшырдык та. Көз көне яңа конгресс җыярбыз, шунда аны инде тәмам җиренә җиткереп расларбыз.

* * *

Григорий Михайлович Толстой хатыны белән бергә үзенең Казандагы утарына китте. Крестьяннары өчен мәктәп, лазарет ачты, тарантасына утырып аларны дәваларга да үзе бара торган булды. Иртәләрен аның өе турына киңәш сорарга крестьяннар җыела иде.

Күрше алпавытлар, Толстой крестьяннарын патшага каршы котырта, дип әледән-әле әләк язарга тотындылар.

Җәй көне аңа яшь әдипләр һәм якын дуслары кунакка килә иде. Хатыны белән Панаев кунак булып китте. Некрасов сугылып чыкты.

Бакчада, зур өстәл өстендә, самавыр гөжләп утыра. Кунаклар ашыкмый гына чәй эчәләр, сәясәт һәм әдәбият яңалыклары турында әкрен генә әңгәмә куерталар.

— Белинскийның хәле авыр. Краевскийның «Отечественные записки»сыннан китәргә җыена. Краевский яшь талантларның җелеген суыра. Тик нишләмәк кирәк, кая барасың?

— Парижда без Мишель Бакунин белән Белинскийны еш телгә ала идек,— дип сүзгә кушыла Толстой.— Бакунин, Белинскийның урыны Европада, рус эмигрантлары колониясендә, дип саный. Ул цензура күзәтүендәге журналларга мәкаләләр язып маташмаска, бөтен Европаны дер селкетердәй эшләр эшләргә тиеш, ди.

— Белинский мәкаләсендәге бер хак сүз бүгенге Россия өчен Бакунинның барлык уй-фикерләреннән кыйммәтрәк! — ди Некрасов, аның белән килешмичә.

— Ә шулай да бер мәсьәләдә Европа хаклы. Анда мөстәкыйль фикерле һәр кеше мәйданга чыгу белән үз журналын булдыра. Ә бездә бер-берләренә зарланышудан туймыйлар. Югыйсә, тот та үз журналыңны ачып җибәр бит. Мин бу турыда Парижда чакта, квартирыма акыл ияләре килеп йөргән вакытта ук күп уйланган идем инде. Белинскийга да булышасы иде.

Хуҗа белән кунаклар төн буе, кайсы журналны сатып алу кулайрак булыр дип сөйләшеп чыгалар. Ниһаять, башларына акыллы бер уй килә: әлбәттә «Современник»ны! Бу журналны Пушкин белән Плетнев чыгара башлаган, ә хәзер Плетнев аны көч-хәлгә тарта.

Атаклы «Современник» журналы яңадан әнә шулай туды. Некрасов белән Панаев аның уртак хуҗалары булып киттеләр, ә әдәби эшне Белинский үз җилкәсенә алды. Журналны оештыруга Иван Сергеевич Тургенев та күп көч куйды. Журналның беренче санында аның «Аучы язмалары» басыла башлады.

* * *

«Современник»ка якын кешеләр 1847 елның язында Белинскийны кичекмәстән дәваларга кирәк булуын аңладылар. Врачлар, аның үпкәсен Силезиядә күптән түгел ачылган сулар гына коткара ала, диделәр. Дәвалану өчен акчаны «Современник»та катнашучы әдипләр җыйды. Россиядән чыгып китәргә торган Герцен өч йөз сум көмеш акча бирде.

Павел Васильевич Анненков Белинский турындагы хатны, Византия хәрабәләрен карар өчен, Париждан Италиягә җыенган көннәрендә алды. Ул шунда ук сәяхәттән баш тартты. Белинскийны каршы алырга, дәвалану айларында аның белән бергә булырга, акчасы белән дә, немец телен белгән тылмач буларак та ярдәм күрсәтергә карар итте.

Берлинда яшәүче Тургенев та шундый ук карарга килгән иде.

Анненков 1847 елның 29 маенда Зальцбургка килеп төште һәм шундук тузанлы озын урамда Тургенев белән Белинскийны очратты. Аларның су эчеп кайтып килгән чаклары иде.

Анненков Белинскийны чак таныды. Өстенә озын җилән, башына туры козыреклы картуз кигән бу карт таякка таянып көчкә килә, бик авыр, гыжлап сулый иде. Анненковны беренче секундларда аеруча таңга калдырганы аның чынаяк төсле агарып калган йөзе булды.

Анненков алар яшәгән йортның икенче катында урнашты һәм ашыгып врач янына китте.

— Әйе, дустыгыз бик каты авырый,— диде врач, көрсенеп.

* * *

Су эчә торган җирдән кайткан саен:

— Гаҗәпләнәм мин мондагы халыкка! — ди иде Белинский.— Ресторанда да, урамда да, чишмә буенда да — бюргерлар гына. Үзләре, әлбәттә, болай яхшы күңелле кебек күренәләр, тик бик аңгыралар, бернинди зәвыклары юк.

— Сез менә тагын бер бюргерны укып карагыз әле.— Анненков шулай сөйләшеп кайткан көннәрнең берсендә Белинскийга Штирнерның «Бердәнбер кеше һәм аның мөлкәте» дигән китабын тәкъдим итте.— Бик кызыклы китап.

— Дөрес,— диде Тургенев, аның сүзен җөпләп.— Берлинда бу китап зур шау-шу куптарды.

— Брюссельдәге танышым социалист Энгельс әйткәнчә, бу китап мин-минлекне сәяси батырлык дәрәҗәсенә күтәрә, ә үзе чынлыкта буржуазия тегерменәнә су коя.

— Энгельс, дисеңме? Парижда кайткач Толстой сөйләгән Энгельс түгелдер ич? Без аның мәкаләләрен «Немец-француз еллыклары»ннан укыган идек,— дип искә алды Белинский.— Бервакыт аның Шеллингка каршы язган брошюрасын Мишель Бакунинныкы да дигәннәр иде әле.

— Мин аны Брюссельдә очраттым. Ул үзенең дусты Маркс белән Штирнер, Бруно Бауэр һәм башкаларга каршы бер зур китап яза иде.

— Хәзер Бауэр турында аз сөйлиләр,— диде Тургенев.

* * *

Белинскийның хәле шактый җиңеләйде, хәтта алар Анненков белән бергәләп якын-тирәдән әйләнеп кайтырга да батырчылык иттеләр.

Извозчик яллап юлга чыктылар. Ярты чакрым чамасы китүгә, аларга чуар бер төркем очрады. Ялан аяклы, сәләмә киемле крестьян, кечкенә ике бала һәм бер эт белән бергә җигелеп, кара ташкүмер төялгән арба тартып бара.

— Кемнәр болар? — дип сорады Белинский, гаҗәпләнеп.

— Монда андыйлар күп,— дип тынычландырды аны Анненков.— Силезия тукучысы һәм аның гаиләсе. Эшсез калган, Фрайбургка күмер ташып көн күрә.

Чыннан да, мондый төркемнәр ары киткән саен ешрак очрый башлады.

— Өйләрен генә күр син боларның, җимерекнең дә җимерекеге, Россиянең иң хәерче авылларындагы өйләрдән бер дә артык түгел,— дип гаҗәпләнеп барды Белинский.— Күрәсеңме, балчыктан салынган, авам-авам дип тора.

Икенче бер авылга кергәч, урамда уйнап йөргән балалар, аларны күрүгә, тезләнеп кулларын суздылар.

— Ни генә димә, безнекеләр — крепостнойлар, тик шулай да бөтен авыллары белән хәер сорашмыйлар!

— Монда бит кырык дүртенче елны баш күтәргән Силезия тукучылары яши. Тормышлары яхшы булса, баш күтәрмәсләр иде.

— Коточкыч хәл! Күрәм, монда хәерчеләр бездәге ришвәтчеләрдән дә күбрәк. Менә шундый җиргә килү белән пауперизм [1] һәм пролетариат кебек сүзләрнең мәгънәсенә тиз төшенәсең. Әнә, кара әле, нинди ир хәер эсти! Куллары таза, кыяфәтеннән күренеп тора: хезмәт сөючән, намуслы кеше булырга тиеш, эштән баш тартмас иде. Шундый кешегә дә эш юк микәнни? Менә шул пролетарий буламы инде? Кара, әнә, йөзен читкә борды, ояла, теләнче һөнәрен өнәмәве әллә каян билгеле.

Кич белән Анненков Белинский алдында француз Прудонның «Хәерчелек философиясе» дигән китабын табуы һәм Маркстан хат алуы белән мактанып алды.

— Китабы — буталчык, ә хаты — җитди,— диде Белинский бер сәгатьтән, тегесен дә, монысын да кире кайтарып.

— Хаты — әзер трактат. Маркс хәзер Прудонга каршы махсус хезмәт яза, дип сөйлиләр. Парижга хәзер Брюссель аша барырбыз, шунда сине алар белән та-

---

[1] Пауперизм — хезмәт ияләренең капитализм изүе нәтиҗәсендә туган хәерчелеге. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

ныштырырмын. Маркс һәм Энгельс кебек кешеләрне сиңа һичшиксез белергә кирәк, Европада андыйлар күп түгел. Мин Маркстан Прудон турында сораган идем, шуңа җавап язып җибәргән. Минемчә, сез Маркс әфәнде белән күп нәрсәдә уртак тел табарсыз.

Икенче көнне Тургенев, бүлмәсеннән чыккач:

— Менә дигән хикәя яздым! Тыңлагыз әле! — диде.

Хикәя «Бурмистр» дип атала иде. Белинский, тыңлап бетергәч:

— Бир кирәкләрен шул крепостникларның, бир кирәкләрен! — диде, шатланып.

Анненков аларның сүзләрен, бәхәсләрен тыныч кына тыңлап торды, ә ялгыз калгач, бүлмә буйлап бик озак ишекле-түрле йөрде.

«Нинди каһәр суккан язмыш булды минем язмышым! — дип уйлады ул, үз-үзен ачуланып та, кызганып та.— Алардан аңгыра түгел бит инде, ник соң күңелем яткан эш юк? Очерклар дисәм, алары — бер дә җитди нәрсә түгел! Күңелгә хуш килгән берәр эш табасы иде, кечкенәне генә булса да! Юк кына бит! Барысы да ыбыр-чыбыр, барысы да күңел ачу гына. Башкаларның талантлары шаһиты — менә кем мин!» — Күңелендә үз-үзеннән гарьләнү иде аның, сары сагыш иде.

Ләкин мондый уйлар тиз үтә, тормыш аңа тагын рәхәтлек бирә иде. Тәмле итеп ашый белүенә дә, табигать матурлыгына да, үзенең дәртле булуына, карт түгеллегенә дә ул сөенеп бетә алмый, Белинский белән бергә Кёльн һәм Брюссель аша Парижга барачагын уйлаганда да күңелендә шатлык дулкыны кузгала иде.

Дәвалану төгәлләнеп килә, инде өч кенә көн калган, менә шунда Белинский Тютчев аша Гогольнең хатын алды. Күптән түгел Гоголь «Дуслар белән алышкан хатларның аерым урыннары»н бастырып чыгарган иде. Белинский, элек бөтен Россияне Гогольнең даһилыгына ышандырырга тырышкан кеше, бу китапны пыр туздырып, «Современник»та тәнкыйть мәкаләсе белән чыкты. Гоголь әнә шул мәкаләгә үпкәләгән, хаты шул турыда иде.

— Ул минем мәкаләмнән берни дә аңламаган. Мин аңа аңлатырмын, барысын да аңлатырмын! — Белинский укыган хатын чак кына йомарлап ыргытмады, аннары тиз генә үз бүлмәсенә кереп китте.

Өч көн буена ул түгәрәк өстәл яныннан китмәде, кәгазь кисәкләренә ниләрдер язды. Иртән кофе эчү бе-

лән, шул эшкә утыра, дәшми-тынмый арлы-бирле йөри, зиһенен гел бер нәрсәгә генә туплаган иде.

Аннары язганын ике тапкыр күчереп чыккач, Анненков янына менде.

— Бу — ачык хат булып чыкты. Бер Гоголь генә түгел, башкалар да укысын.

Белинский кечкенә диванга утырып, басынкы тавыш белән Гогольгә атап язган ачык хатын укырга тотынды.

— «Дин канаты һәм камчы сагы астында ялган белән әхлаксызлыкны хакыйкать һәм изге эш итеп күрсәтергә тырышканда дәшми калу җинаять!»

Һәм Анненков шул мизгелдә үз-үзенә: «Дөрес! Дөп-дөрес! Мин дә хәзер шул фикердә булачакмын!» — дип кабатлады.

— «Үгет-нәсихәт түгел (Россия аларны җитәрлек ишетте инде),— дип дәвам итте Белинский,— догалар түгел (ул аларны инде күп укыды), пычракта һәм чүп-чар арасында ничәмә гасырлар буена аунап яткан кеше горурлыгы хисен халыкта уятырга кирәк, чиркәү тәгълиматына түгел, бәлки аек акылга һәм гаделлеккә туры килә торган хокуклар һәм законнар кирәк, аларның мөмкин кадәр төгәл үтәлүе кирәк. Шулар урынына Россия кешеләр белән сату итүче коточкыч бер ил булып тора, ул, ниһаять, шәхес, намус һәм милек өчен һичбер төрле гарантияләр генә түгел, хәтта полиция тәртибен дә тәэмин итмәгән, хезмәт урынындагы һәртөрле караклар һәм талаучыларның гаять зур корпорациясе булган ил булып тора!»

Белинскийның тавышы киселә, ул урыныннан сикереп тора, үз-үзен тынычландырырга теләп берничә минут бүлмә буйлап йөри, голт-голт итеп су эчә, аннары яңадан укырга тотына.

— Бу бит — хат түгел, мәкалә ләбаса! — Анненков та дулкынлана.— Бастырырга рөхсәт итмәячәкләр, әмма бу чын мәкалә.

— Булса соң.— Белинскийның инде сөйләшерлек тә хәле калмаган.

— Ә мин нишләргә тиеш? — Анненков берничә мизгел тын тора.— Гоголь мине үзенең дусты дип саный, һәм минем алдымда аңа шундый хат языла.

— Нишләмәк кирәк? Коткарырга кирәк кешеләрне!

Анненков, Белинскийның хатын бер кичкә сорап алып торып, үзе өчен аның күчермәсен эшләде.

* * *

Икенче көнне алар Зальцбургтан чыгып киттеләр.

Брюссельдәге китап кибетләренең витриналарына Маркsның «Философия хәерчелеге» дигән яңа китабы куелган иде.

— Мин сиңа сөйләгән китап ләбаса бу! — диде Анненков, шатланып.

Алар Анненков моннан ярты ел элек кенә булып киткән йорт янына килеп җиттеләр.

— Хәзер, хәзер син алар белән танышырсың. Маркс белән дә, Энгельс белән дә,— диде Анненков, ишек шакып.

Ишекне таныш булмаган кешеләр ачты.

— Доктор Марксмы? — дип кайтарып сорадылар алар, гаҗәпләнеп.— Әйе, әйе, ул монда торган иде. Ә аннары озын буйлы бер яшь әфәнде белән әйберләрен арбага төяп каядыр күчеп киттеләр. Хатыны бер баласын күтәреп, асраулары — икенчесен.

Белинский, моңсу гына итеп:

— Аларны күрми китү, танышып булмавы бик кызганыч,— диде атаклы соборны карарга барганда.— Мин яңа кешеләр белән танышырга яратып та бетермим бетерүен, шулай да бу юлы сөйләшү, минемчә, файдалы булыр иде.

— Әйе,— диде Анненков, аның сүзен куәтләп.— Сез бер-берегезгә Европа һәм Россиянең бүгенге карашларын бәян иткән булыр идегез.

Алар шыксыз гына бер кунакханә яныннан үттеләр, һәм бу минутта Маркsның шунда торуы башларына да килмәде.

* * *

Белинский белән Анненков Парижга 1847 елның 29 июнендә, революция бәйрәме гөрләгән көннәрдә килеп җиттеләр. Урамнарда фейерверклар атыла, Тюильрида халык өчен концертлар куела.

— Күрәсеңме, урамнарда революциягә буржуа гына шатлана,— диде Белинский, шаккатып.— Эшчеләр өчен бәйрәм әллә бар, әллә юк.

— Күрмәгән кая! Хәзерге король Луи-Филипп власть башына менгәч, аның бер миллионер дусты: «Бүгеннән алып Францияне без, банкирлар, идарә итәчәкбез»,— дигән дип юкка гына сөйләмиләр.

Алар Мишо отелендә туктадылар, Герцен аларны шуннан эзләп тапты.

Белинский, моңсу гына итеп:

— Ә син бөтенләй европалы булып беткәнсең,— дип куйды.

— Юк, туганкай, ялгышасың. Үземнең дә, хатынымның да, Бакунинның да, дустыбыз Сазоновның да телендә бер генә сүз — Россия.

Герцен шат күренә иде, тик Анненков аның үз-үзен ирексезләп кенә шулай шат күренергә тырышуын аңлады. Белинскийның авыру кыяфәте Герценны беренче минутларда ук шулай тәкатьсез калдырган иде.

— Без монда бер шифаханә таптык, шәһәр читендә. Теләсә нинди авыруны аякка бастыралар!

Аннары Белинский белән Герцен күрше бүлмәгә кереп киттеләр, Белинский анда «Гогольгә хат»ны укый башлады.

Егерме минут чамасы узгач, Герцен Анненков бүлмәсенә сугылды.

— Гогольгә язган әйбер искитмәле! Даһи нәрсә! Тик куркам, бу аның васыятьнамәсе булмагае.

Махинацияләр өчен кулга алынган атаклы министр Тест Париждагы үпкә авырулары шифаханәсендә Белинскийның күршесе булып чыкты. Төрмәдә ул үз-үзенә аткан, ләкин уңышсыз булган, үпкәсенә генә тидергән, хәзер аны монда дәваларга салганнар.

Франция газеталары ул көннәрдә һәр иртәне эре чиновникларның чираттагы караклыгы турында хәбәр итәләр иде. Аларны укыган саен:

— Россиядә дә бөтен сүз чиновникларның караклыгы турында, монда да шул хәл икән,— дип сукрана иде Белинский.— Шундый ук изү, шундый ук хәерчелек, шундый ук талау.

Париждан китәр алдыннан Белинский дусларын җыйды.

Герцен яңа повестеның кырыклап битен алып килде, әле шушы көннәрдә генә, Белинскийның хаты тәэсире астында яздым, диде ул.

Сазонов белән Бакунин да килде. Белинский аларны диванда яткан көе каршылады. Һәммәсе дә, дәвалануның файдасы тигән, дип аның күңелен күтәрергә тырыштылар.

Өстәл янына, зур креслога җәелеп Бакунин утырды, тәмәке төрә-төрә ул Франция казнасын талаучылар турында сөйләде, әледән-әле рәхәтләнеп көлде.

— Нинди яшь әле сез! — диде Белинский, моңсу гына, әмма ул үзе дә алардан әллә ни карт түгел иде әле.

Аннары алар бераз вакыт Париж буйлап йөрделәр. Килешү мәйданын әйләндереп алган террасаларның мәрмәр баскычларында утырып тордылар. Сена күперен һәм Бурбон сараен сокланып күзәттеләр.

— Парижда булырга ничә еллар буена хыялланган идем, ә хәзер менә мәңгегә хушлашам... .

— Бер елдан соң сезне тагын алып килерләр,— диде Бакунин күтәренке тавыш белән.

Әмма Белинский аңа моңаеп кына карады, һәм бу караштан һәммәсе дә гомеренең азагы якынаюын аның үзенең бар кешедән дә яхшырак белүен аңладылар.

— Әллә монда гына каласыңмы? — диде Бакунин.— Моннан берничә көн элек Флокон атакай миннән: «Сез Россиягә нинди пропаганда алып барасыз?» — дип сорады. Нәрсә дип әйтим? Бертөрле дә пропаганда алып бармыйм. Ә монда безнең рус колониясе булса... Син, Герцен, Сазонов Россия өчен ирекле журнал чыгара башлар идек. Җәмгыятебез бөтенләй җанланып китәр иде! Кал монда! — Бакунин янә Белинскийга төбәлде.

— Мин Россияне яратам. Бәлки, явыз мәхәббәттер бу, анда адым саен исәпсез-сансыз кабахәтлеккә, әшәкелеккә тап буласың, шулай да яратам. Шунда гына яши алам...

Герцен, Бакунин, Сазонов аны отеленә кадәр озатып куйдылар.

Кайтканда тын гына кайттылар, чөнки Белинскийны соңгы тапкыр күрүләрен алар аңлаганнар иде инде.

— Журналдан башка бөтен көченә эшләргә мөмкинлеге булмавы бик кызганыч,— дип куйды Сазонов кинәт кенә.— Анысы да цензура күзәтүе астында бит әле.

Герцен аның белән килешмәде:

— Белинскийны Россия өчен аз эшләде дип булмый.

— Андагы көч белән, башка шартларда, башка эштә ул күбрәк файда китерер иде,— дип бәхәскә керде Сазонов.—Без, мәсәлән, кичә министрлыклар исемлеген төзедек.

— Юкны сөйләмәгез, әфәнделәр! — Герцен ачуыннан хәтта туктап ук калды.— Гогольгә язган, безгә укыган хаты гына да яңа буыннар өчен сезнең кебек дәүләт эшлеклеләре булып кыланган уеннан күп тапкырлар файдалырак.

* * *

Белинский, Петербургка кайткач, яңа төзелә торган тимер юлдан ерак булмаган Лиговкада тора башлады.

Рус әдәбиятының бөек тәнкыйтьчесе соңгы айларын яшәве кыш көне һәркемгә дә ачык иде инде.

Шул вакыт Өченче бүлек канцеляриясенә мондый юллар язылган кәгазь керде:

«Элек Мәскәү журналларында, аннары «Отечественные записки»да катнашкан Белинский безнең элекке язучыларыбыз турындагы фикерләренең кискенлеге белән һәрвакыт аерылып торды... Һичшиксез, Белинский һәм аның фикердәшләре үз мәкаләләренә зур кызыксыну тудыру өчен генә шулай язалар... Аларның язмаларында коммунизмга охшаш нәрсә бар, шуның тәэсирендә яшь буынның бөтенләй коммунист булып китү ихтималы туа».

«1848 елның 29 маенда Лиговка буйлап Волков каберлегенә таба каршы очраучыларның игътибарын үзенә әллә ни җәлеп итмәслек ярлы һәм кайгылы бер процессия бара иде. Табут артыннан дөнья куючының дусларыннан егермеләп кеше атлый, ә алар артыннан, мәетне күмгән чакларда гадәт булып киткәнчә, дүртәр урынлы ике арба бара». Белинскийның дусты Панаев аны каберлеккә озатуны әнә шулай тасвирлаган. Әдипләр үзләре, мөгаен, биш-алты кешедән дә артмагандыр, калганнары гади, әллә ни танылмаган, ләкин мәрхүмгә якын кешеләр булгандыр. Зиратка озата барганда, җеназа укыганда, мәетне кабергә төшергәндә барысын да күреп-ишетеп торырга, соңыннан түкми-чәчми Өченче бүлеккә җиткерергә тиешле тагын ике-өч кеше пәйда була.

Сигез елдан соң икенче бер әдип һәм тәнкыйтьче — Чернышевский ул каберне табарга тырышып карый. Белинскийның дусларыннан сораша, ләкин аның кайдалыгын берәү дә хәтеренә төшерә алмый. Чернышевский, кешеләр хәтеренең көчсезлеген акларга тырышып, болай дип яза: «Белинский коточкыч үләт вакытында үлде, ул чагында берәүнең дә иртәдән кичкә кадәр исән калачагына ышанычы юк иде. Үзләре өчен курыкканлыктан, аларның аны онытуы ихтимал — үз тормышың өчен җавап бирер вакыт җиткәндә башкаларның кабере турында уйлап торыр чакмыни!»

Ул, тынгысыз тәнкыйтьче мәңгелек йокыга талган урынны табарга өметен өзгән хәлдә, зиратның ташландык өлешендәге тәреләр арасында бик озак йөри. Ан-

нары ике ирне очрата: өлкәне егет булып җиткән улын онытылган кабергә баш ияргә алып килгән икән. Әтисе күрсәткән гади, каралып беткән һәм бераз кыйшайган тәрегә «Белинский» дип язылган була.

* * *

1847 елның җәендә Европаның сәяси дөньясында житди вакыйгалар кубарга торганын күпләр сизенә иде инде. Немецлар, французлар, инглизләр, итальяннар гел шул хакта сөйләшәләр. Корольләр һәм крестьяннар, министрлар һәм пролетарийлар шартлау көтәләр. Берәүләр якынлашып килгән вакыйгалар турында пышылдап кына сөйлиләр, икенчеләре ул вакыйгаларны ашыктыралар, киләчәкне тизләтергә чакыралар иде. Промышленность кризисы Европа илләрен тетрәтте. Иген уңмау, коточкыч авырулар эпидимиясе крестьяннарны авылларын ташлап китәргә мәҗбүр итте. Хәтта Россиядә илнең беренче алпавыты, патша Николай Павлович үзе дә крестьяннар реформасы үткәрү ихтималы турында сөйләнә башлады. Ә Германиядә, Франциядә, Англиядә бар кеше ахыр чиккә җиткәнне һәм шартлау өчен кечкенә генә бер сәбәп, кечкенә генә бер очкын да җитәчәген аңлый иде инде.

Министрлар дәүләт акчасын урлый, газеталар һәркөнне шул турыда шау-шулы хәбәрләр басып чыгара. Крестьяннар, ачлык хөкем сөргән йортларын ташлап, төркем-төркем булып юллар буйлап агыла. Ләкин бу вакыйгалар арасында берәүләрне куркуга салган, икенчеләрне рухландырган иң әһәмиятлесе башка нәрсә: бу елларда күтәрелеп чыккан яңа куәтле көчнең — эшчеләр сыйныфының телгә килүе иде. Оешкан стачкалар бер шәһәрдән икенчесенә күчә. Дәүләт власте тәмам йомшарган. Ул инде тыя гына ала, әмма бу тыюлар еш бозыла.

Энгельс Пруссия короленең карикатурасын ясады. Аны Брюссель газетасы басып чыгарды, Париж һәм Англия газеталары шул карикатура турында яздылар. Властьлар моны күрмәмешкә салышты. Шуннан соң ул берничә тапкыр таш басмада аерым плакат итеп чыгарылды.

Июль азагында Энгельс Брюссельгә Маркс янына килде.

— Син монда кирәгрәк,— диде Маркс күрешкән беренче минутта ук.— Коммунистларның тагын бер общи-

насын оештырабыз, шуның белән бергә Союзның Округ комитетын да төзергә җыенабыз.

Маркsның дәрте кайный, ул бер генә минут та эшсез тора алмый иде. Кичләрен, Энгельс Лондон конгрессындагы бәхәсләр турында сөйләгәндә генә бераз иркенләп кала, дустының мәзәкләреннән шаркылдап көлә иде.

Вакытлы уставтан алар икесе дә канәгать түгел.

— Союзга кергәндә бирелә торган бу ахмак антны һаман шул көе калдырдылармыни? Ярый әле каның белән кул куярга кирәкми. Малайлык дип әйтимме, заговорчы булып кылану диимме?

— Шулай да без юлбашчылар алдында сукырларча баш июгә китерә торган бар нәрсәне чыгарып ташладык.

Маркс көтмәгәндә көлеп җибәрде.

— Мин бер генә секундка коммунистларның элекке заговорчылар тәртипләре саклaнган пролетар оешмасын күз алдына китердем,— диде ул.— Масон исемен генә шулай биргәннәр! — Аннары ул җитдиләнә төште.— Безгә хәзер газета кирәк. Мин Борнштед белән сөйләштем, ул үзенең «Немец-Брюссель газетасы»н безгә бирә.

Энгельс гаҗәпләнеп сорау бирде:

— Борнштед белән дисеңме? Барлык комитетларга тыгылырга йөргән тип беләнме? Аны бит әллә Пруссия, әллә Австрия агенты дип сөйлиләр. Мөгаен, икесенекедер дә. Шуны күндерә алдыңмы?

— Хәзер ул агенттан бигрәк гади бер тинтәк булырга тиеш. Аның газетасы аксый. Банкрот булып калмас өчен ул барысына да әзер. Безнең исемнәр укучыларның игътибарын җәлеп итәчәк, ә ул үзе тираждан килгән процентка гына риза.

Сентябрьдә Маркс үз өлешенә тигән мирасны алырга туганнары янына китте. Энгельс газетаны үзе редакцияләде, үзе мәкалә артыннан мәкалә язды. Газета ачыктан-ачык коммунистик газетага әйләнде, шулай да Бельгия властьлары хәзергә әле аңа тимәделәр.

Төрле илләрнең Брюссельдә яшәүче демократлары зур мәҗлес уздырдылар. Алар Гадел хөкем сарае мәйданындагы «Льежуа» кафесында ачыктан-ачык җыелдылар. Монда килүчеләр арасында элекке восстаниеләрдә катнашкан чал чәчле мөхтәрәм кешеләр дә, Борнштедт җитәкчелегендәге егермегә якын өлгер буржуа да бар иде. Банкетта Демократлар берләшмәсе оештырырга карар кылынды.

Энгельс бик яшь чырайлы булуыннан уңайсызлана иде, ул чыннан да карт түгел — аңа егерме җиде дә тулмаган иде әле.

— Маркс монда булса, аны берләшмәнең вице-председателе итәр идек.

— Дускай, сез кайвакыт артык кабаланасыз,— диделәр моңа каршы өлкәннәр аңа.

— Без менә вице-председатель итеп сезне сайларга булдык.

Ниһаять, Маркс кайтты. Энгельс шунда ук аңа үз постын тапшырды.

— Ә мин Парижга киттем. Андагы общиналарда тагын таркалыш. Шул ук Прудон утопиясе белән Грюн ахмаклыгы.

— Бар,— диде Маркс, аның белән килешеп.— Тик онытма, синең бит әле «Инану символы»н язасың бар. Бер айдан ул әзер булырга тиеш. Француз демократлары белән элемтә урнаштырырга тырыш.

* * *

Парижда чыга торган «Реформа» газетасы тирәсенә социал-демократлар партиясе тупланган иде. Газета гомуми сайлау хокукы һәм демократик социаль республика өчен көрәшә. Аны француз пролетарийлары һәм коммунистлары общиналарында торган немец эшчеләре укый. Партиягә кечерәк буйлы, купшы киемле Луи Блан җитәкчелек итә, газетаның баш редакторы — «Флокон атакай» — өлкән яшьтәге салмак кеше.

Энгельс аларның квартирларына барып чыгарга булды.

Асрау хатын белән бик озак тарткалашканнан соң, ул Луи Блан янына үтеп керде.

— Мин сезнең янга Рейн демократлары исеменнән генә түгел, Лондон, Брюссель демократлары исеменнән дә килдем,—диде ул.

Луи Блан үзен бик эре тота, кунакка түбәнсетеп карый иде, шуңа күрә әлеге сүзләрдән башларга туры килде.

— Парижның үз кешесе кебек шундый матур сөйләшкән чит ил кешесен беренче тапкыр күрәм... Сез Маркс әфәнденең дусты буласызмы?

— Маркс — безнең партиянең башлыгы. Немец демократиясенең алдынгы фракциясе башлыгы дип әйтергә теләвем.

— Әйе, әйе, өстәлемдә Прудонның тетмәсен теткән

соңгы китабы ята.— Луи Блан әле һаман үзенең өстенлеген сиздерергә тырыша иде.

— Ул китапны безнең программабыз дип саный аласыз.

Луи Блан кинәт ихласлык белән:

— Кызганыч, бик кызганыч,— дип куйды.— Теге вакытта мин «Немец-француз еллыклары»нда катнашмадым. Маркс югыйсә мине чакырган иде бит... Аларның даны киң таралды! Маркска әйтегез, мин сезнең белән хезмәттәшлек итәргә бик теләп әзер...

— Шулай ук безнең мәкаләләрне «Реформа»да басарга дамы? — дип өстәде Энгельс елмаеп.

— Шундый яшь кешедән мондый оста дипломатлар уенын көтмәгән идем,— диде Луи Блан, шаяртып кына бармак янап.— Әлегә кадәр Парижда иң зур дипломат дип мине саныйлар иде, хәзер, сезнең белән танышканнан соң, мөгаен, икенче генә урында торамындыр, дип әйтергә мәҗбүрмен.

Партиянең икенче юлбашчысы, «Реформа»ның баш редакторы Флокон гадирәк булып чыкты. Ул Энгельсны иске яшел халат кигән хәлдә кабул итте.

— Без Англия чартистлары һәм сезнең Германиядәге көрәштәшләрегез турындагы мәкаләләрне инде әллә кайчан баскан булыр идек, тик безнең редакциядә чит телне белүче юк! Французлар, сизгәнсездер, үз телләрен генә яраталар.

— Беләм, һәм сезнең өчен тәрҗемә итәргә әзермен.

— Бик әйбәт! Бик шәп, дускаем,— Флокон атакай Энгельсны хәтта култыклап ук алды.— Сез минем үзем өчен чартистлар хәрәкәтенең тарихын язмассызмы? Каян һәм ничек башланган, таләпләре нинди? Картларча турысын әйтим, бу мәсьәләдә мин чын томана. Сез, әлбәттә, мәҗбүр итмичә, үз иркегез белән язарсыз, бу нәрсә икебез арасында гына калсын, аннары мин чартистлар турында җыелышта сөйләр идем.

Мондый чыгыш барысы өчен дә файдалы булачак иде, шуңа күрә Энгельс Флоконга кирәкле егерме бит әйберне ике кичтә язып та бирде.

* * *

«Мин монда килү белән пропагандистлар общинасы оештырдым, бөтен көнем йөгереп үтә, акылга өйрәтәм... Егерме-утыз кандидат күзгә күренеп тора»,— дип язды ул Маркска.

Көн саен чыгыш ясарга туры килә. Вейтлинг яклылар — бер талпынуда коммунизм ясарга өмет итүчеләр һәм Грюн яклылар — кешелекне тыныч юл белән генә бәхетле итү планнарын яклаган Прудон иярченнәре әкренләп кими бара. Эшчеләр һәм һөнәрчеләр общиналарда «Коммунизм принциплары»н тикшерәләр. Энгельс «Инану символы» программасының яңа вариантын шулай атады.

Ул, һәрвакыттагыча, бик иртә тора, инглиз телендә мәкаләләр яза. Аларны Гарни көтә. «Төньяк йолдызы» укучылары Франция вакыйгаларын Энгельс җибәргән хәбәрләрдән беләләр. Немецча да эшли. Болары — Маркска, «Немец-Брюссель газетасы» өчен. Еш кына ул француз телендә дә, «Реформа» өчен дә мәкаләләр яза.

Икенче конгресс ачылыр көннәр якынлашканнан-якынлаша.

«Лондонга китешли мин Брюссельгә керә алмам — акчам бик аз. Очрашуны безгә Остенда билгеләргә туры киләчәк»,— дип язды Энгельс Маркска.

«Барасым бүген кич белән генә тәмам ачыкланды. Шулай итеп, шимбә көн кич белән Остенда, вокзал каршындагы бассейн буенда урнашкан «Корона» кунакханәсендә очрашабыз, ә якшәмбе көн иртән — Ла-Манш аша... «Инану символы» турында уйла. Мин, катехизис формасын ташлап, ул әйберне «Коммунистлар манифесты» дип атау яхшырак булыр иде, дигән фикердә»,— диелгән иде икенче хатта.

* * *

Алар төрле илләрдән килделәр. Хәтта Голландия, Швеция һәм Польшадан да делегатлар бар иде. Кайберләре — иске дуслар, калганнары бер-берләрен мәкаләләр һәм чыгышлар буенча гына беләләр. Күбесенең коммунизм турында үз фикере бар. Алар бирегә бердәм, анык фәнни программа төзергә җыелдылар.

Башта эшчеләрнең Лондон коммунистик агарту җәмгыяте залында зур халыкара митинг оештырдылар.

— Бер генә милләт тә, башка милләтләрне изүен дәвам иткәндә, ирекле була алмый,— диде митингта Энгельс.— Барлык милләтләр буржуазиясенең туганлык союзына эшчеләр барлык милләт эшчеләренең туганлык союзын каршы куярга тиешләр.

Алданрак чыгыш ясаган Марксны да, Энгельсны да

зур игътибар белән тыңладылар. Аларның китаплары һәм мәкаләләре барлык делегатларга да таныш иде.

Энгельс, Маркс һәм Шаппер митингтан соң ишеккә таба юнәлгәч, Энгельс стена буенда каушабрак басып торган яшь кенә бер кешене күреп алды. Ул берничә тапкыр боларга таба ымсынып карады, ләкин соңгы минутта тартынып тукталып кала иде.

Энгельс ымлап кына аны Шапперга күрсәтте.

— Сез нәрсәдер әйтергә телисез бугай, Лесснер? — дип сорады Шаппер. Аннары аңлатып бирде:— Бу — яшь Лесснер, тегүче өйрәнчеге. Элек башы Вейтлинг белән чуалган иде, быел сезнең хезмәтләрне укып олыгаеп китте.

— Мин кулларыгызны гына кысарга телим,— диде Лесснер, ниһаять, телгә килеп.— Сезнекен, Маркс, һәм сезнекен, Энгельс.

— Әйдәгез, рәхәтләнеп бер-беребезнең кулын кыськ.— Маркс көлеп җибәрде. Алар өчесе дә берьюлы сузып бер-берләренең кулларын кысыштылар.

— Тик, Лесснер, исегездә тотыгыз, бу кул кысышу сезне күп нәрсәгә бурычлы итә.— Бу — җае чыкканда Шапперның үз шәкертләренең колагына кирәклесен тукып калырга тырышуы иде.

— Әйе, Маркс чыгышыннан соң мин кешелек җәмгыятен үзгәртеп кору өчен аерым шәхесләрнең дәрте һәм яхшы нияте генә җитмәвен аңладым. Шулаймы? — дип сорады ул Маркстан.

Маркс урынына Шаппер җавап бирде:

— Безнең конгресстан соң яшьләрнең күбесе шаккатудан һәм хыялый булудан арынып, максатчан һәм аңлы булып китәр.

Друри Лейн урамындагы 191 нче йортта, озакка сузылып, атна буена барган кичке утырышлардан соң Коммунистлар Союзы Уставы кабул ителде.

Хәзер инде Маркс та чыраен сытмый — уставның беренче статьясы фәнни коммунизмның төп идеясен төгәл билгели иде:

«Союзның максаты түбәндәгедән гыйбарәт: буржуазияне бәреп төшерү, пролетариат хакимлеген урнаштыру, сыйныфлар антагонизмына нигезләнгән иске буржуаз җәмгыятьне юкка чыгару һәм сыйныфларсыз, хосусый милексез яңа җәмгыятькә нигез салу».

Конгресс программаны тәмам эшләп бетерүне Маркс белән Энгельска йөкләде һәм аны «Манифест» дип атарга кушты.

* * *

Алар — пәһлеван гәүдәле Шаппер, хәрбиләрчә төз һәм нәфис буйлы Энгельс, таза гәүдәле, тәбәнәк буйлы, куе кара бөдрә чәчле Маркс һәм Гарниның дусты, сул чартистлар җитәкчесе, ә хәзер Коммунистлар союзы члены инглиз Джонс артык киң булмаган, бер ягы белән дә танылмаган Друри Лейн урамы буйлап баралар. Яннарыннан бөкрәя төшеп инглиз эшчеләре, ярлы, яшь хезмәткәрләр — шушы кварталда яшәүче халык үтә. Вак, пыскак яңгыр сибәли. Урамда юеш һәм пычрак, анда көндәлек тормыш кайный.

Энгельс кинәт туктап, шатланып көлеп җибәрде. Шаппер аңа гаҗәпсенеп карады.

— Булды бит! Әфәнделәр, бөек эш эшләнде бит! — диде Энгельс тавышын артык күтәрмичә генә.— Коммунистлар берләштеләр һәм дөньяны үзгәртеп кору эшен ачыктан-ачык башларга карар иттеләр.

Үткән-сүткәннәр аяк астына карап баралар, Энгельска күз салмыйлар иде.

* * *

Брюссельгә кайтышлый юлда, аннан соң Брюссельдә үткән берничә атна буена алар «Манифест» өстендә эшләделәр, ә яңа ел алдыннан Энгельс Парижга китте.

Маркснын «Манифест»ны кичекмәстән Лондонга бастырырга җибәрәчәгенә Энгельсның мыскал да шиге юк. Тик Маркс ашыкмады, текстны тагын бер тапкыр укып чыкты һәм яңадан төзәтергә утырды.

* * *

«Европада шәүлә йөри — коммунизм шәүләсе. Иске Европаның барлык көчләре шул шәүләгә каршы изге көрәшкә дип берләштеләр...— «Манифест» әнә шундый сүзләр белән башланган иде.— Коммунистларга үзләренең карашларын, үзләренең максатларын, үзләренең омтылышларын бөтен дөнья алдында ачыктан-ачык бәян итәргә һәм коммунизм шәүләсе турындагы экиятләргә партиянең үз манифестын каршы куярга бик вакыт инде.

Шул максат белән Лондонда бик күп төрле милләтләрнең коммунистлары җыелдылар һәм инглиз, француз, немец, итальян, фламанд һәм датчан телләрендә

игъдан ителә торган түбәндәге «Манифест»ны төзеделәр».

Иренең төзәтмәләреннән буялып беткән шушы кереш битне Женни Маркс берничә тапкыр күчереп язды. Балалар өчәү иде инде. Кечкенәсе Эдгарга әле бер яшь тә тулмаган, шулай да Женни иренең бөтен язу-сызу эшләрен алып барырга өлгерә.

Кич белән ул дус кызына: «Син ышанмассың да инде, сөеклем Лина, буш сәгатьләрем бөтенләй аз минем, тик аларның да күбесе балаларның парлап яки өчәүләп лепердәшкән тавышлары астында уза»,— дип язды.

Карл күптән түгел Голландиядән үзенә тиешле мирасны алган иде, шуннан соң алар тәмам туйдырып бетергән кунакханәдән квартирга күчтеләр. Карлның яңадан үз кабинеты бар, ул анда «Манифест» юлларын кабатлый-кабатлый һәм шул сүзләргә колак сала-сала зурзур атлап арлы-бирле йөри.

Ә Женни аның адымнарын һәм калын, басынкы тавышын яратып тыңлый. «Дулкынлана! — дип уйлый ул.— Һәммәсе «Манифест»ны тизрәк җибәрүне таләп итә, ә ул һәр сүзнең төгәллегенә тәмам ышанмыйча торып аны басарга бирә алмый!»

Ул тагын хатын дәвам итте: «Минем вакытым көндәлек тормышның зур һәм вак эшләренә, мәшәкатьләренә китә, сөекле иремнең эшенә булышырга туры килә».

Хат тәмам, Женни «Манифест»ның ире кулы белән ашыгып, таный алмаслык итеп язылган соңгы битен алды.

Карл, кич белән нәрсә язганымны иртән кайчак үзем дә танымыйм, дип көлә. Андый чакта Женни ярдәмгә килә.

«Коммунистлар үз карашларын һәм теләкләрен яшерүне хурлыклы эш дип саныйлар. Алар үзләренең максатларына хәзер яшәп килүче барлык иҗтимагый стройны көчләп бәреп төшерү юлы белән генә ирешергә мөмкин икәнлеген ачыктан-ачык әйтәләр. Хаким сыйныфлар Коммунистик Революция алдында калтырансыннар. Пролетарийлар бу революциядә үзләренең богауларыннан бүтән бернәрсә дә югалтмаслар. Алар бөтен дөньяга хуҗа булырлар.

БАРЛЫК ИЛЛӘРНЕҢ ПРОЛЕТАРИЙЛАРЫ,
БЕРЛӘШЕГЕЗ!»

— дип язып куйды Женни Маркс.

— Хәзер үк Шапперга җибәрәбез,— диде иртән Маркс.

Женни «Манифест»ны почтага үзе илтте. «Югала-нитә калса, өйдә тагын бер данәсе калу бик әйбәт булды әле»,— дип уйлады ул, юлда барганда.

Берничә көннән Лондонда яшь Лесснер «Манифест»ны җыя да башлады, ә Шаппер корректурасын укыды.

Беренче басманы — немец телендә басылган егерме өч битлек брошюраны саквояжга салып типографиядән Шаппер үзе алып кайтты. Мондый брошюралар нәкъ йөз данә булып, бөтен тираж шуннан гыйбарәт иде.

Берничә көннән революция башланды.

* * *

Париждагы немец эшчеләре һәм һөнәрчеләре, революцион эмигрантлар яңа 1848 елны бергә каршыладылар. Алар, шәһәр читендә бер кафе яллап, өстәлләрне бергә тоташтырдылар да шуларга арзанлы шәраб шешәләре тезеп куйдылар.

Кафега барышлый Энгельс Гервегка сугылды. Эмма Гервег көтмәгәндә грипп белән авырып киткән булып чыкты. Квартирына Эмманың туганнары — өлкән яшьтәге хатын-кыз тулган, алар шагыйрьне һәм аның хатынын дәвалап мәш киләләр иде.

— Ышанып әйтәм, Яңа елны корольләр һәм карак министрлар табаны астында соңгы тапкыр каршылабыз. Берничә айдан халык нәфрәтенең канлы дулкыны аларны себереп түгәчәк. Сез мәҗлестә менә шуны әйтегез,— диде юрганнарга төренеп, башын йон шарф белән урап яткан Гервег. Шуңа күрә аның сүзләре ничектер көлке булып тоелды.

Энгельс үзе дә революциянең инде якынлыгын сизә. Ләкин ул кайчан һәм кайда башланыр? Эшчеләр сыйныфы турында үзенең «Англия китабы»н язганда ул ашыкты: соңга калудан курыкты, вакыйгаларны тизләтергә теләде. Аннан соң менә дүрт ел үтте.

Бакунин, очрашкан саен, революция бер-ике айдан башлана, дип ышандыра, берләшкән Германия хөкүмәте турында уйларга киңәш бирә, сугышка ыргыла, бөек славяннар дәүләте төзергә хыяллана, революция акчаны барыбер юкка чыгарачак, музей экспонатына әйләндерәчәк, дип, очраган бер кешедән бурычка ала иде.

Хәтта үлем түшәгендә яткан Гейне да Маркснык сәламен тапшырырга кергән Энгельска ишетелер-ишетелмәс кенә итеп революция турында сөйләде.

Яңа ел бәйрәмендә Энгельсның чыгышы да, әлбәттә, шул турыда булды.

Барысы да таныш, сыналган кешеләр кебек иде, шулай да арадан кайсыдыр чаккан булып чыкты.

Егерме тугызынчы январьда төнлә белән ишекне каты итеп дөбердәттеләр. Шушы дөбердәтүдән, күршеләрнең уянуыннан Энгельс полиция килгәнен аңлады.

Тентергә килүләре икән. Килүчеләр үзләре дә нәрсә эзләргә кирәген анык кына белмиләр иде. Бәлки, корал табарга өметләнгәннәрдер. Әмма өйдә корал юк иде.

Энгельска бер тәүлек эчендә Париждан чыгып китәргә боерылды. Ара бик тар иде. Ул полицейскийлар туздырып ташлаган әйберләрен кечкә-кечкә җыеп төрергә өлгерде. Һәм вокзалга китте. Әле ярый, Мери бу вакытта Манчестерда кыз туганында кунакта иде.

31 январьда Энгельс инде Брюссельдә Маркларда иде.

* * *

Нибары берничә атна үтте, ниһаять, көткән, сизенгән нәрсә чынга ашты!

Кешеләр бәйрәмнәрдәгечә төркем-төркем булып Брюссель урамнарына чыктылар, мәйданнарга җыелдылар, вокзалларга кереп тулдылар.

Алар Париждан яңа хәбәр көтәләр иде.

Париж поезды перронга төнге беренче яртыда килеп туктады.

Әле туктап җитмәс борын ук диярлек буялып беткән, өлкән яшьтәге мыеклы машинистны паровоздан сөйрәп төшерделәр.

— Парижданиләр бар?

Машинист үзен уратып алучылардан читкәрәк тартылды, аларга күз йөртеп чыккач, тирән итеп сулады да кычкырып әйтте:

— Парижда, әфәнделәр, революция! Эшчеләр җиңде. Республика игълан ителде!

— Яшәсен республика! — дип кычкырдылар перронда гөр килеп. Бу тантаналы сүзләрне башта вокзалда күтәреп алдылар, аннары ул сүзләр мәйданга, кешеләр тулы урамнарга күчте.

Берничә минуттан факеллар күтәргән халык ташкыны «Марсельеза» җырлый-җырлый төнге урамнар буйлап агылды.

Көндез Бельгия короле буржуа депутатларны кабул итте. Ул аптырашта иде.

— Әфәнделәр, алла һәм язмыш миңа биргән тәхеттән, кан коелмасын өчен мин, үзем ваз кичәргә, властьны халкым кулына тапшырырга ризамын,— диде ул.— Мин гади граждан булып калырга, сезнең белән бергә Бельгия республикасы тормышында катнашырга әзермен.

Депутатлар аның җикеренгәнен көткәннәр һәм үзләренең хокукларын җиңеләйтүне таләп итәргә әзерләнгәннәр иде. Ә монда ул хокукларны король үзе, үз ирке белән тәкъдим итә.

— Тик урамда тәртипсезлек, галиҗәнаб. Ут төртүләре, үтерүләре, талаулары ихтимал. Халыкны кем бастырыр?

— Сез үзегез, әфәнделәр.

— Сез дә, без дә, галиҗәнаб. Ә урамга чыкканнары сезнең подданныйлар түгел, эмигрантлар, алардан инде күп илләр баш тартты. Беләсез микән, немецлары гына да күпме бездә! Ләкин сезнең белән, сезнең милли гвардиягез белән бергәләп без илдә тәртип урнаштыра алачакбыз.

Икенче көнне король гвардиясе урамдагы халыкны куып таратты. Эмигрантларны барлык кешеләр күз алдында сак астында полициягә илттеләр.

Полиция комиссары Эшчеләрнең агарту җәмгыяте җыелышларын тыйды. Буржуазия гвардия оештыра, корал сатып ала башлады.

Демократик берләшмә эшчеләрне коралландыруны таләп итте.

Маркс Голландиядән алып кайткан акчаларын пистолетлар сатып алырга бирде. Энгельс белән бергә алар листовка һәм брошюралар бастырдылар, аларны яшерен юллар белән Германиянең төрле җирләренә, Коммунистлар союзы оешмаларына җибәреп тордылар.

Лондондагы Үзәк комитет үз вәкаләтләрен Брюссель комитетына тапшырды.

— Бу сәгатьтә Союз башында Маркс белән Энгельс торырга тиеш,— диде Шаппер.

Үзәк комитетның беренче утырышын Маркс өченче март киченә билгеләде.

Җыелыш башланырга бер сәгать калгач, полиция чиновнигы килеп керде.

Маркска егерме дүрт сәгать эчендә Бельгия корольлеге чикләреннән чыгып китәргә боерылган иде.

— Безне Франциядән кудылар. Карл Пруссия гражданлыгыннан күптән мәхрүм ителгән. Инде полициядән

качып йөрергә каламыни? Нинди күңелсез хәл, нинди хурлык! — диде аптырашта калган Женни.

Үзәк Комитет җыелышына дуслардан һәм фикердәшләрдән берничә кеше килде. Барысы да кулга алыну куркынычы астында иде.

— Монда эшләп булмаячак. Парижга китәргә, яңа Үзәк Комитет оештырырга кирәк,— диде Энгельс.— Миңа тимиләр, чөнки моннан ике атна элек кенә үзләре үк паспорт бирделәр.

Энгельс утырыштан иң соңгы кеше булып чыкты. Ә бер минуттан тагын ишек шакыдылар.

Маркс, дусларның берәрсе кире борылгандыр, дип уйлаган иде, әмма ишектә полиция комиссары ярдәмчесе белән алты полицейский күренде.

— Маркс әфәнде, сез кулга алынасыз. Шәһәр төрмәсенә алып китәчәкбез. Миңа тентү ясарга кушылды.

Женни, таратып ташланган әйберләрен калдырып, Демократик берләшмә председателенә йөгерде. Ни әйтсәң дә, Маркс берләшмәнең вице-председателе бит әле!

— Башбаштаклык бу, ханым! Хәзер соң инде, ләкин иртәгә иртән иregez ирektә булыр. Мин моңа ирешәчәкмен! — Председатель дулкынлана иде.

Тышта пычрак, караңгы кич иде. Берләшмәнең шунда ук басып торган члены, архив мөдире Жиго гаҗәпләнеп сорады:

— Берүзегез ничек кайтырсыз? Мин сезне өегезгә чаклы озата барам.

Алар өй янына бергә кайтып туктадылар. Ишек төбендә полиция чиновнигы басып тора иде. Ул, сөйкемле генә елмаеп, эшләпәсенең читенә кагылып куйды.

— Маркс ханыммы? Сезнең белән шундый күңелсез минутта танышырга туры килүе бик кызганыч...

Женни аны бүлдерде:

— Ирем кайда? Ирекка чыгардыгызмы аны?

Жиго да аның сүзләрен кабатлады:

— Әйе, әйе, Маркс кайда? Бу — башбаштаклык, мин кичекмәстән аны ирекка чыгаруны таләп итәм!

— Тынычланыгыз, әфәнделәр. Әгәр минем белән барсагыз, Маркsның менә дигән шартларда булуын күрерсез.

Чиновник Женнины ратушага барырга чакырды.

Юлда Женни берничә тапкыр:

— Иремне күрә алырмынмы? — дип сорады.

— Мин сезне, әфәнделәр, шуның өчен алып барам да.

Чиновник аларны полиция йорты бусагасына кадәр озата килде дә бер генә секундка тукталып калды.

Женни белән Жиго бусаганы атлап керүгә, ишекне томалап артка бер полицейский басты. Чиновник мәсхәрәләп кычкырды:

— Вакытыгыз күңелле үтсен!

Женнидан шунда ук сорау ала башладылар. Жиго протест белдерде. Аның кулларына богау кидерделәр дә камерага алып кереп киттеләр.

— Өйдә минем өч кечкенә балам калды! — диде Женни ачу белән.

— Ирегезнең эшләре турында бәйнә-бәйнә сөйләп бирсәгез, балаларыгыз янына кайтарып җибәрербез,— дип җавап бирде аңа креслога җәелеп утырган полиция чины.

— Сез оятсыз икәнсез. Мин — хатын-кыз, аз гына булса да әдәплелек күрсәтергә тиеш идегез сез. Минем алда гафу үтенми торып, иремне күрми торып мин сезгә берни дә әйтмәячәкмен!

— Ә, шулаймыни әле! Сез — хатын-кыз, ә мин әдәпсезмени? — Полиция чины моны тәкәббер елмаю белән бик эреләнеп әйтте.— Хәзер камерага кертеп ябачакбыз, ә иртән күрербез, кайсыбыз беренче булып гафу үтенергә теләр икән.

Женнины зур, ярым караңгы камера ишеге төбенә алып килделәр.

— Сез кабахәтлек эшлисез! Минем өйдә өч кечкенә балам калды, сез болай эшләргә тиеш түгелсез,— дип кычкырды ул сакчыларга.— Кичекмәстән иремне дә, мине дә азат итегез!

Сакчылар аны камерага төртеп керттеләр дә, ишекне шартлатып ябып, сүзсез-нисез генә кире китеп бардылар.

— Алар, җанашым, барысын да эшли ала,— диде шактый өлкән яшьтәге бер хатын, авыр көрсенеп. Ул агач сәкенең бер читеннән урын бирде.— Ят, йоклап ал, әйбәтрәк булыр. Мине әнә клиентымнан аерып алдылар. Әйбәт, ипле кеше иде.

Женни кызыксынмый булдыра алмады:

— Сезне нәрсә өчен кулга алдылар соң?

— Акча төртмәдем, шуңа эләктерделәр. Без — фахишәләр,— диде ул горур гына итеп.— Без өчәү монда, әнә теге яшьләр дә менә мин. Ә болар икесе — караклар. Син дә зур кошларны аулыйсыңдыр әле? Әнә нинди яшь, нинди чибәр бит син!

— Юк, мин ирем аркасында. Ирем демократ минем.

— Демократ?! — Карт фахишә моны коты чыгып әйтте.— Алайса, ул безнең корольгә каршы!

Женни йоклый алмады. Балалар турындагы, Карл турындагы уйлары аңа күз йомарга да ирек бирмәде.

Ә бу вакытта Маркс камерасындагы акылдан язган бер адәмнең һөҗүмнәрен кире кагып азаплана иде. Аларның икесен бер камерага япканнар иде.

Иртә белән Маркстан да, Женнидан да тагын сорау алдылар, аларны көн уртасында гына чыгардылар.

Энгельс аларны төрмә ишеге төбендә каршылады.

— Балалар ашаган-эчкән. Ленхен чемоданнарны җыя,— диде ул.— Өегездә Флокон атакайның хаты ята. Мин иртән барлык газеталарны аякка бастырдым.

Женни шаяртып һәм шул ук вакытта горурлык белән:

— Инде хәзер минем хакта берәү дә, иренең язмышын уртаклашмый, дип әйтә алмас,— диде.

* * *

Маркcның эш өстәлендә Франциянең рәсми чакыру хаты ята иде.

*«Вакытлы хөкүмәт.*
*Франция республикасы.*
*Азатлык, Тигезлек һәм Туганлык.*
*Француз халкы исеменнән.*
*Париж, 1 март, 1848 ел.*

*Куркусыз һәм намуслы Маркс!*

*Франция республикасы — барлык азатлык дусларының сыену урыны. Тиран Сезне куган иде, азат Франция инде менә яңадан Сезгә үзенең ишекләрен ача, Сезгә һәм барлык халыкларның якты эше өчен, туганлык эше өчен көрәшүчеләргә. Франция хөкүмәтенең теләсә кайсы агенты үз вазифаларын менә шул рухта аңлатырга тиеш. Сәлам һәм туганлык.*

*Фердинан Флокон,*
*Вакытлы хөкүмәт члены».*

— Париж сезгә ачык, ә әйберләрегезне үзем җибәрермен,— диде Энгельс.

Өч сәгатьтән бер тәүлек тула, шуннан соң Марксны король боерыгын бозган өчен яңадан кулга алулары ихтимал иде.

Энгельс аны вокзалга озатып куйды.

— Женни белән балалар турында үзем кайгыртырмын, тыныч бул,— диде ул.

Шушы ук поезд белән демократларның да күбесе китте.

Бельгия короле үзенең калтырап төшкән минутлары өчен алардан үч ала иде. Төксе чырайлы носильщиклар ашык-пошык җыелган әйберләрне ташыйлар. Елгыр шәхесләр озатып калучыларның йөзләренә текәлеп-текәлеп карыйлар.

Шундый типларның берсе Карл белән икесе арасына килеп кергәч, Энгельс:

— Салып җибәрер идем, йодрыклар шундый кычыта,— дип куйды.

Берничә көннән соң Энгельс Женни белән Ленхенны һәм балаларны да вокзалга төшерде.

* * *

Ул үзе дә Парижга ашкына иде, әмма киткәнче Маркcның мондагы эшләрен төгәлләргә кирәк.

Брюссель газеталары Марксны кулга алуга һәм илдән сөрүгә протестлар игълан итәләр. Депутатлар да шул турыда чыгыш ясыйлар. Энгельс Англиядә чыга торган «Төньяк йолдызы»на бик көчле мәкалә язып җибәрде.

Карл белән Женнины кулга алдырган полиция комиссары ярдәмчесе отставкага чыгарылды.

Инде Парижга китәргә мөмкин, тик акча җитеп бетми.

Чүп өстенә чүмәлә дигәндәй, Париждан элек салып җибәргән багаж тугызынчы мартта Брюссельгә килеп төште. Энгельс аны җибәргәндә илле франк түләгән иде. Хәзер кире бору өчен тагын шулкадәр түләргә кирәк.

Маркстан яңа Үзәк Комитет турында хат килде. Марксны анда председатель, Шапперны секретарь итеп сайлаганнар. Молль һәм Лупус-Вильгельм Вольф белән бергә Энгельсны да ҮК члены иткәннәр.

* * *

Революция Европа илләре буйлап ташкын булып җәелә.

Баш күтәрүчеләр унөченче мартта Австрия башкаласы Венада җиңделәр. Император Фердинанд бөтен гаи-

ләсе, якыннары һәм югары түрәләре белән бергә Моравиянең кечерәк кенә Ольмюц шәһәренә качып китте. Аның хәзер бөтен хәсрәте бер генә нәрсә: ничек итеп таҗын салып ташлау һәм башын саклап калу гына.

Бер атнадан соң Берлинда баррикада сугышлары башланды.

Егерме икенче мартта, Пруссия башкаласы урамнарын тутырып, баррикадаларның күптән түгел булып узган сугышта корбан булган бер йөз сиксән җиде батырын күмәргә чыктылар. Процессия король сарае каршында туктады. Фридрих-Вильгельм IV моннан берничә көн элек баш күтәрүчеләрнең шартларын кабул итәргәме, юкмы, илгә конституция, сайлау хокукы вәгъдә итәргәме, юкмы дип икеләнгән булса, хәзер ул бөтен халык алдында, җирәнгеч кара халык алдында түбәнчелек белән баш иярга мәҗбүр булды.

— Корольне! — дип таләп иттеләр күмүчеләр.

Балконга чыгарга туры килде, югыйсә сарайны җимереп ташлаулары мөмкин иде.

— Үлгәннәр алдында эшләпәңне сал! — дип таләп итте халык.

Король башыннан салды.

Шул ук көнне, Пруссия короле хур ителгән көнне, Милан халкы шәһәрдән Австрия солдатларын куды.

Менә-менә Польшада восстание башланыр дип көттеләр. Англия чартистлары бер-ике айдан нинди юл белән җиңәр икән дип баш ваттылар.

*
* *

Париж җиңү шатлыгыннан исергән. Эшчеләр урамнарда кочакланышып йөриләр, җырлыйлар. Буржуа куркып стеналарга сыена.

Аерым урыннарда әле ярым җимерек баррикадалар саклана. Аларның кайберләрен тарих өчен сакларга карар кылынган.

Тюильри сараенда, бәреп төшерелгән Луи-Филипп бүлмәләрендә кыйммәтле келәмнәр өстендә җәрәхәтләнгән эшчеләр ята.

Иртән Энгельс, тәрәзә янына килгәч, күмү процессиясен күреп алды. Тынлы оркестр «Марсельеза» уйный, бизәлгән озын арбага сугыш җәрәхәтләреннән үлгән эшче салынган табутны куеп, уртадан алып баралар. Аны меңләгән милли гвардияче һәм кораллы граждан

озата бара. Хәтта Д'Антен шоссесында яшәүче яшь көязләргә дә эшчене озатырга туры килгән — алар да гвардиядә. Әмма либераль министрлар үзләренең баш күтәргән эшчеләреннән курка башлаганнар иде инде.

Хөкүмәт члены Луи Блан эшчеләргә вәгъдәләрне мул өләште.

Иртән сигез мең буржуа ратуша янына җыелды һәм кичәге декретларны юкка чыгаруны таләп итте.

Хөкүмәт аларны кичекмәстән юкка чыгарды.

Шуннан соң икенче иртәдә ратуша каршына ике йөз мең эшче җыелды, хөкүмәт юкка чыгарган декретларын яңадан гамәлгә кертте.

Энгельс Флокон атакай янына барды.

Флокон бишенче каттагы шул ук начар гына квартирында яши, иске балчык трубкадан шундый ук арзанлы тәмәке суыра иде.

— Яңа халат кына сатып ала алдым. Искесендә чиновникларны кабул итәргә уңайсыз,— диде ул, каты йөткереп. Аннары көлә-көлә сорады:— Йә, министрга охшыйммы?

— Сез Флокон атакайга охшыйсыз.

— Шул-шул менә. Берүзем генә шундый булып калдым. Безнең халык бик тиз үзгәрде. Кайсы үзенә сарай эләктерде, кайсы туганнарын файдалы эшкә урнаштырды. Күңел кабул итми мондый нәрсәләрне. Шуңадыр инде, хөкүмәттә мине сәер кешегә саныйлар. Бер-ике айдан сез үз Пруссиягездә министр булырсыз, менә шунда карарбыз инде, нишләрсез икән?

— Мин Пруссия министры булганчы Луи Блан Франция короле булачак.

— Шул купшымы? Хәер, тәкъдим итсәң, килешәчәк тә. Тик тәкъдим итмәячәкләр, бик тинтәк планнар белән чуала. Хәзер сезнең немец легионына булыша. Тышкы эшләр министры Ламартин да көтмәгәндә булыша башлады.

— Мин сезнең янга Маркс белән безнең һәм Коммунистлар союзының бу тәре походына каршы булуыбызны әйтергә кердем дә.

Флокон гаҗәпләнеп сорады:

— Ничек була инде бу? Мин карт ахмак берүзем генә каршы дип уйлый идем әле. Сезнең ул легионны Германиядә сытып ташлаячаклар, минуты белән сытачаклар. Турысын әйткәндә, Ламартинга ышанмыйм да мин, бик хәйләкәр зат ул. Аңа революцион эмигрантлар-

дан котылырга гына кирәк. Менә шуңа күрә тыпырдый, Париждан чик буена кадәр һәркайсына иллешәр сантимлык[1] ризык билгеләде.

* * *

Бу атналар Георг Гервегның, Тимер тургайның, тагын даннан исергән атналары булды. Шушы көннәр хакына ул моннан җиде ел элек «Тереләр шигыре»н язды, кабер тәреләреннән кылычлар коярга чакырды.

Хәзер ул легион җыя, Париж урамнары буйлап үткәндә легион башында Гервег үзе барачак, аның уенча, җиңүгә ирешкән французлар немец халкын революциягә күтәрергә китүче батыр немец туганнарына кул чабып калачак.

Борнштедт белән бергә ул немец эшчеләре общиналарының берсеннән икенчесенә чаба, кичекмәстән сугыш башларга чакыра.

«Немец-Брюссель газетасы»ның элекке нәшире Борнштедт турында имеш-мимешләр күп йөри, әмма үзүзен тотышы, ялкынлы сүзләре белән ул аларны юкка чыгара. Алар икәүләп берничә йөз һөнәрче һәм өйрәнчекне бергә тупладылар инде.

— Без чикне үтеп чыгачакбыз һәм бу бөтен Германиядә революцион сугыш өчен сигнал булачак! — дип кабатлый иде Гервег.

— Бер атнадан Георг король сараена керәчәк. Кешелек тарихында беренче тапкыр халык шагыйре дәүләтнең сайланып куелган башлыгы булачак! — дип, аның сүзләренә кушыла Бакунин.— Мин поляк дусларны Польшага да шундый ук поход оештырырга чакырам. Гомуми революциядән соң без ике бөек держава — Германия һәм гомумславяннар дәүләте төзербез.

Маркс шул ук җыелышларда моның киресен исбатлый:

— Бу — авантюра, мәгънәсез төстә революция уйнарга маташу,— ди ул.— Чикне яшерен төстә үтеп чыккан, кулында «Манифест» һәм ҮК әле яңа гына кабул иткән «Коммунистлар партиясе таләпләре» булган агитатор — нибары бер агитатор гына да — ут астында булмаган һөнәрчеләр легионыннан күбрәк эш башкара алачак.

---

[1] Сантим — Франциянең акча берәмлеге, франкның йөздән бер өлешенә тигез. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

Хәзер инде Гервег революциянең явыз дошманнары дип Пруссия юнкерларын түгел, ә бәлки Маркс белән Энгельсны саный.

Эмма Веерт та, Шаппер да, Гарни да Маркс ягында.

Гервег хәрби музыка авазлары астында үз легионын Париж урамнары буйлап үткәрде, яшь кызлар аларның аяк асларына чәчәкләр ыргыттылар. Тимер тургай белән янәшә аның турылыклы хатыны Эмма барды. Ул кыйммәтле ательеда поход өчен махсус рәвештә хәрби киемнәр тектергән иде.

Легион берничә көн буена Франция юллары буйлап атлады, крестьяннар өйләреннән чыгып аны озатып калдылар.

Иртәнге якта чикне үттеләр. Легионны шунда ук король гвардиясе чолгап алды. Иреклеләрнең күбесе үтерелде. Гервегны Эмма пулялардан үз гәүдәсе белән каплады. Көч-хәлгә качып котылдылар.

* * *

Парижда шатлык әкренләп сүнде.

Эшчеләр хөкүмәт мул өләшкән вәгъдәләргә ышанмый башладылар.

— Бу хәл озакка бармаячак,— ди иде Маркс.— Пролетариат яңадан баррикадаларга чыгачак.

Урамнарда чәчәк сатучыларның тавышлары яңгырый:

— Миләүшәләр алыгыз, язгы чәчәкләр, өмет чәчәкләре! Ханымнарыгызга чәчәкләр алыгыз. Аларга өметләрен җуймау кирәк.

— Өмет Париждан китә, аның каравы Германиядә туа.— Маркс Женни өчен бер бәйләм чәчкә сайлап алды.— Безгә, кадерле Фридрих, Рейн өлкәсенә, Кельнга китәргә вакыт. Иң нык үскән промышленность, димәк, оешкан эшчеләр сыйныфы шунда. Без анда чыгарачак газетабызны «Яңа Рейн газетасы» дип атарбыз. Минемчә, тегесен, искесен әле бөтенләй үк онытып бетермәгәннәрдер. Пруссия короленнән яулап алынган матбугат ирегеннән кичекмәстән файдаланырга кирәк.

* * *

Апрель уртасында Энгельс туган йортына кайтты. Ул «Яңа Рейн газетасы» акцияләрен урнаштырырга дип

кайткан иде. Газетаны чыгарыр өчен билгеле бер сумма — утыз мең талер[1] акча кирәк иде.

— Акцияләр яхшы табыш бирәчәк, газета бөтен Германиягә таралачак,— дип әтисен күндерергә тырышты Энгельс.— Син мең талер бирә алыр идең.

— Мең талер урынына мин бик рәхәтләнеп дусларына мең пуля атар идем! Синең бу сукырлыгың миңа һич тә аңлашылмый. «Азатлык, тигезлек, туганлык».— Әтисе француз революциясе лозунгларын мыскыллап кабатлады.— Син шундый гап-гади бер нәрсәне һаман төшенә алмыйсыңмыни соң? Азатлык белән тигезлек — бер-берсе белән сыеша торган төшенчәләр түгел ләбаса. Син күпме акыллы китаплар укыган кеше бит!

— Сезнең ирекле конкуренция җәмгыятендә алар чыннан да сыеша алмыйлар. Ә менә коммунистик...

— Ә мин коммунистик җәмгыятьтә яшәргә теләмим, файда китерсә дә, үземә зыянлы эшкә акчамны бирергә җыенмыйм.

* * *

*Лондонга*

*Энгельс — Эмиль Бланкка*

*Бармен, 15 апрель, 1848 ел*

*«Кадерле Эмиль!*

*Мин бирегә әйбәт кенә килеп җиттем. Бөтен Бармен мине нәрсә эшләр икән дип көтә. Барысы да, хәзер үк республика игълан итәр, дип уйлыйлар. Филистерлар нәрсәдән курыкканнарын үзләре дә белмичә дер калтырый. Һәрхәлдә, минем килүем белән күп нәрсә бик тиз хәл кылыныр дип өмет итәләр. Бүген мин контораларына килеп кергәч, К. һәм А. Эрменнарның котлары алынды...*

*Мондагы каушауны язып кына бетерерлек түгел... Бирегә гомуми таркалу, бөлгенлек, анархия, өметсезлек, курку, ярсу, конституцион энтузиазм, республикага нәфрәт һ. б. шуңа охшашлы нәрсәләр хакимлек итә, барысыннан да ныграк зур байлар газап кичерә һәм куркуда яши.*

*Әмма чартистлар эшкә керешкәч, алар әле чын-чынлап таң калачаклар... Минем дустым Дж. Джулиан*

---

[1] Талер — 1907 елга кадәр Германиядә йөргән алтын һәм көмеш акча. (*Тәрҗ. искәрмәсе.*)

*Гарни... ике айдан Пальмерстон урынында булачак. Мин моның шулай буласына синең белән ике пенска һәм гомумән теләсә нинди суммага бәхәскә керә алам.*

*...Мариягә һәм балаларга сәлам әйт. Сау бул.*

*Синең Ф.»*

* * *

Маркснын Брюссельдәге квартирында дусларча озату оештырылганнан соң, Германиянең атаклы шагыйре Фрейлиграт Лондонга күчте. Ул «Хют һәм компания» сәүдә фирмасында эшкә урнашты, акчасы тартып-сузып кына көн итәргә җитәрлек иде.

Аның дусты, Американың атаклы шагыйре, «Гайават турында җыр» язган Лонгфелло океан артына чакыра, ярдәм вәгъдә итә иде.

1848 елның февралендә Фрейлиграт күчеп китәргә дигән катгый карарга килде, әйберләрен җыя башлады. Март аенда исә бу фикере үзгәрде.

«...Минем Америкага китү планнарым сезгә мәгълүм инде. Без тәхетләрнең җимерелүенә шаһитлар булдык һәм әле булачакбыз. Әлбәттә, шул тәхетләр белән бергә минем Америка планнарым да чәлпәрәмә килде. Сез киләчәктә алып барачак көрәштә хәлемнән килгәнчә турыдан-туры катнашу өчен мин Германиягә кайтам... цензура тикшерүләренә дә, баррикадаларга да мин бер үк дәрәҗәдә әзер»...— дип хәбәр итте ул сигезенче апрельдә дустына язган хатында.

Аның шигырьләре яшерен типографияләрдә листовкаларга әйләнде. Ул әле Англиядән китәргә өлгермәгән иде, ә Германия шәһәрләрендә аның шигырьләрен укыйлар иде инде.

Франкфуртта гомумгерман парламенты җыелды. Фрейлигратны депутат итеп сайладылар. Парламент бердәм конституция эшләде, барлык Германия дәүләтләрен берләштерергә теләде. Депутатлар көн саен хокуклар һәм ирек турында нотыклар сөйләделәр.

Ә шул ук вакытта буржуа бер позиция артыннан икенчесен әкренләп элекке властьларга бирә барды. Парижда эшчеләр восстаниесе канга батырылды. Трирда, Майнцта һәм башка шәһәрләрдә король властьлары халык вәкиллекләрен куып тараттылар.

Җәй көне Фрейлиграт Дюссельдорфка килеп урнашты. Июль аенда ул биредә «Мәетләр — тереләргә» дигән атаклы шигырен язды. Ул анда әле күптән түгел

генә булган җиңү көнен, егерме икенче мартны, Пруссия короле хур ителгән көнне искә алган иде.

«Төш!» Ул шунда мәетләр янына
　　　　　　куркып кына төште балконнан.
«Сал эшләпәң!» Салды, кулында...

Шигырь тынычланып калган либералларны хурлый, революцион сугышны дәвам иттерүне таләп итә иде.

«Алдадыгыз безне! Оттырдыгыз! Сезнең яшәвегез хурлыклы!
Югалттыгыз дүрт ай эчендә сез без көрәшеп алган зурлыкны».

* * *

Шигырьне шунда ук листовка итеп бастырып чыгардылар.

Озакламый Фрейлиграт «Яңа Рейн газетасы» хезмәткәре булып китте.

Дюссельдорф һәм Кельн прокуратуралары Фрейлигратка каршы эш кузгаттылар. Аны кулга алып, төрмәгә утырттылар.

Өченче октябрьдә суд бинасы янына хөкем башланганчы ук күп халык җыелды. Залга милли гвардия кертелде.

Полиция сагы астында Фрейлигратны алып килгәч, халык аңа чәчәк бәйләмнәре ыргыта башлады.

Фрейлиграт каушап калган судьяга:

— Мин хөкем итеүчеләр урындыгына утырудан баш тартам, чөнки мин бирегә халык яулаган нәрсәләрне якларга килдем,— дип белдерде дә яклаучылар янына тыныч кына барып утырды.

Прокурор җинаятьнең дәлиле сыйфатында «Мәетләр — тереләргә» шигырен укый башлады.

Халык берничә тапкыр аны алкышлар белән бүлдерде, кабат укуын таләп итте.

Утырышчылар, киңәшкәннән соң, Фрейлигратны акладылар.

Фрейлиграт хөкем залыннан туп-туры халык арасына чыкты. Эшчеләр аны күтәреп алдылар һәм урамнар буйлап алып киттеләр. Һәммәсенең кулында чәчәкләр иде. Һәммәсе Фрейлиграт йортына таба бара, революцион җырлар җырлый иде.

Кич белән халык аның йорты яныннан утлы факеллар күтәреп узды.

* * *

Энгельс туган шәһәрендә иллешәр талерлык ундүрт акция урнаштыра алды. Әмма Маркс, аны көтмәстән, эшне башлап җибәргән иде инде.

Кельнда, Изге Агата урамындагы уникенче йортта ул редакция өчен бер бүлмә алды.

Уй-фикерләре өчен гаскәрдән куылган элекке прусс офицеры демократ Корф җаваплы нәшир булырга ризалык бирде.

— Безнең Коммунистлар союзы членнары төрле шәһәрләргә чәчелгән, алар берничә йөз кешедән артмыйдыр, шуңа күрә безгә демократлар белән берләшергә кирәк. Без, демократларның барлык оешмаларына кереп, аларны алга барырга мәҗбүр итәргә тиешбез,— диде Маркс.

Энгельс һәм Веерт белән бергә Маркс үзе Кельн демократлары оешмасына керде. Лупус Бреславль җәмгыятендә, Шаппер Висбаденныкында член булып тора башлады. Шул ук вакытта алар үз шәһәрләрендәге эшчеләр союзларына җитәкчелек иттеләр, газета акцияләрен тараттылар, хәбәрләр яздылар.

Энгельс Кельнга егерменче майда әйләнеп кайтты. Элекке план буенча газетаның беренче санын чыгарырга кырык көн бар иде әле.

— Көтәргә ярамый, кичекмәстән чыгара башлыйбыз,— диде Маркс, исәнләшү белән.— Баш мәкалә яз.

— Ә акча?

— Хәзергә утыз мең урынына унөч мең бар,— диде Маркс, күңелсез генә итеп.— Шулай да газета утыз беренче майга әзер булырга тиеш.

* * *

Беренче санны алар тар бүлмәдәге яшел диванга утырып төнгә кергәндә укыдылар.

— Синең баш мәкаләң иртәгә иртән туптан аткан шикелле атачак! — диде Веерт, шатланып.

Дөрестән дә беренче июньдә, газетаның беренче саны чыккач, берничә акционер пыр тузып редакциягә атылып килеп керде.

— Сез, газета — «демократия органы» дип язасыз, ә үзегез чын коммунизмны пропагандалыйсыз. Мин газетагызга хәләл акчамны бирдем һәм аның фабрикам астына бомба булып ятуын теләмим.

— Борчылмагыз, әфәнделәр, вакыйгаларның кай якка борыласын әле кем белә? Бәлки, бер-ике айдан сезгә безнең газетада катнашуыгыз белән горурланырга туры килер. Ни генә булмасын, тиздән безнең подписчикларыбыз күп булачак, газетада катнашу табышлы эшкә әйләнәчәк.— Дипломатларга гына хас осталык белән Маркс аларны тынычландырды.

* * *

Иртән алар редакция бүлмәсенә җыелалар.

— Рыцарь Шнапганскийның яңа мажаралары,— дип белдерә Георг Веерт һәм чираттагы фельетонын укый.

Энгельсның шаркылдап көлгәне ачык тәрәзәдән урамга ишетелә...

Рыцарь Шпанганский Веертның даими героена әйләнде. Бик күпләр аны атаклы реакционер князь Лихновскийга охшаталар. Әгәр газета рыцарьның яңа әкәмәтләре турында берничә көн хәбәр итмичә торса, аның төрле шәһәрләрдәге укучыларыннан борчулы хатлар ява башлый иде.

Энгельс баш мәкаләләр яза, дусларының һәм хәбәрчеләрнең мәкаләләрен редакцияли.

— Үзе бөтен бер энциклопедия бит ул! — дип сөенеп бетә алмый Маркс.— Көннең һәм төннең теләсә кайсы вакытында эшли ала, аек булса да, бераз гына төшереп алса да, җен кебек тиз фикер йөртә!

Газета тиз арада Германия пролетариатының җитәкче органына әйләнде.

Энгельс анда Гарни мәкаләләрен дә, Франциянең революцион юлбашчылары мәкаләләрен дә бастыра.

Июньдә Прага баш күтәрде. Восстание бастырылды.

Июньдә Париж эшчеләре баш күтәрде. Газета канкойгыч сугышларның һәр адымы турында язып торды.

Европаның барлык филистерлары баш күтәрүчеләргә каршы зәһәр чәчте. Вак буржуа, язгы җиңүләр революцияне төгәлләде, хәзер Франкфурт парламенты белән Берлин милли җыелышының карарларын гына көтәсе калды, дигән фикердә иде.

«Син революция ясадым дип уйлыйсыңмы? Ялгышасың! Син полиция дәүләтен юкка чыгардым дип уйлыйсыңмы? — Энгельс баш мәкаләдә укучыдан әнә шулай дип сорый.— Ялгышасың! Син, инде миңа иреклә берләшү хокукы, матбугат иреге, халыкны коралландыру хокукы һәм март баррикадалары аша сиңа килеп

ирешкән башка шундый тәти сүзләр тормышка ашты, дип уйлыйсыңмы? Ялгышасың! Бик зур ялгышлык бу!

Ләззәтле исереклек очкач баштан,
Уяндың син калып аптырашка».

Парижда булган июнь восстаниесе Маркс сүзләренең хаклыгын раслады. Эшчеләр баррикадаларга чыктылар.

«Эшчеләр күрсәткән батырлык,— дип язды Энгельс баш мәкаләдә,— чын-чынлап искитмәле. Утыз-кырык мең чамасы эшче өч көн буена сиксән меңнән артык солдатка һәм йөз меңнән артык милли гвардиячегә, картечь, граната һәм яндыргыч ракеталарга, генералларның сугышчан бай тәҗрибәсенә каршы тора алды... Эшчеләр җиңелде, аларның байтак өлеше ерткычларча юк ителде. Хәзер һәлак булган сугышчыларга июль һәм февраль корбаннарына күрсәтелгән хөрмәт күрсәтелмәячәк; әмма тарих аларны, пролетариатның беренче хәлиткеч сугышы корбаннары буларак, бөтенләй үзгә урынга куячак».

Вак буржуазия хөкүмәте бәреп төшерелде. Луи Блан инде митингларда кыланчыкланмый. Генерал Кавеньякның җиңүе Германия реакциясе өчен дә сигнал булды.

Буржуазия корольгә караганда үз эшчеләреннән ныграк курка иде. Шәһәрләрдә камалыш хәле игълан иттеләр. Халыкның коралын тартып ала башладылар.

«Яңа Рейн газетасы»на каршы суд тикшерүе» дигән мәкаләдән:

«Кельн, 7 июль. «Яңа Рейн газетасы»ның җаваплы нәшире Корф һәм газетаның баш редакторы Карл Маркс кичә суд тикшерүчесенә сорау алырга чакыртылды; алар икесе дә жандарм әфәнделәрне... һәм обер-прокурор әфәндене мәсхәрәләүдә һәм аларга яла ягуда гаепләнә... Сорау алу сәгать 4 тә башланды. Ул төгәлләнгәч, сәгать 6 лар тирәсендә, суд тикшерүчесе һәм дәүләт прокуроры Геккер, гаепләнүчеләр белән бергә редакция бинасына киттеләр, анда полиция комиссары катнашында тентү үткәрелде».

Кельндагы демократлар җәмгыятенең һәр митингында Энгельс реакциягә актив каршылык күрсәтергә чакырды.

«Яңа Рейн газетасы»н суд эзәрлекләве» дигән хәбәрдән:

«Кельн, 22 июль. Бүген иртә белән «Яңа Рейн газетасы»ның баш редакторы Карл Маркс тагын суд тикшерүчесенә чакыртылды, Маркстан сорау алдылар...»

Шаппер белән Молль эшчеләр җәмгыятенә җитәкчелек итәләр. Энгельс шул җәмгыять җыелышларында да чыгышлар ясый.

* * *

«Яңа Рейн газетасы»н суд эзәрлекләве».

«Кельн, 4 август. Прокуратура белән безнең арада чуалчыклык дәвам итә... Кичә шаһитлар сыйфатында безнең ике редакторыбыз — Дронке белән Энгельс чакыртылды. Дронке вакытлыча юк иде, ә Энгельс барды, әмма аны ант иттермичә генә сорау алганнар, чөнки газетабыз редакциясендә күптән түгел конфискацияләнгән язма аның кулы белән язылган дип юрыйлар, шунлыктан аны да гаепләүләре ихтимал».

* * *

Адвокатлар, сәүдәгәрләр, профессорлар, Франкфурт җыелышының тел бистәләре реакция алдында һаман чигенәләр. Пруссиянең либерал дворяннардан төзелгән, бай сәүдәгәр Кампгаузен җитәкчелегендәге яңа хөкүмәте, берничә ай үтүгә карамастан, бер генә вәгъдәсен дә үтәми.

* * *

«Яңа Рейн газетасы»н суд эзәрлекләве».

«Кельн, 5 сентябрь. Кичә газетабызның тагын бер редакторы — Фридрих Энгельс — Маркcның һәм аның фикердәшләренең эше буенча яңадан суд тикшерүчесенә чакыртылды, бу юлы инде шаһит итеп түгел, бәлки гаепләнүчеләрнең берсе сыйфатында».

Илдә хәл атнадан-атнага катлаулана бара. Газета бу турыда борчылып яза. Газетаның үз хәле дә шәптән түгел.

Август азагында Маркс газетага акча юнәтергә китте. Эшчеләр газетаны һәркайда укый, тик җирле либераллар үзләре керткән пайны кире алалар иде.

Энгельс баш редактор урынына калды.

Октябрь башында Кельнда, эшчеләрнең зур чыгышыннан соң, камалыш хәле игълан ителде. Властьлар Шапперны кулга алдылар. Моллны кулга алмакчылар иде дә, эшчеләр ирек бирмәделәр.

* * *

**ФРИДРИХ ЭНГЕЛЬСНЫ КУЛГА АЛУ ТУРЫНДА БОЕРЫК**

**«Түбәндә чалымнары тасвирланган кешеләр тикшерүдән качып киттеләр... бу эшкә кагылышлы булган барлык учреждениеләрдән һәм чиновниклардан күрсәтелгән кешеләрне эзләп табу чарасын күрүләрен, тотылган очракта кулга алып миңа китерүләрен үтенәм.**

**Кельн, 3 октябрь, 1848 ел.**

**Обер-прокурор өчен дәүләт прокуроры Геккер**

*Билгеләре:*

**Исеме һәм фамилиясе — ФРИДРИХ ЭНГЕЛЬС; чыгышы — сәүдәгәр; туган җире һәм яшәү урыны — Бармен; евангелие динендә; яше 27 дә; буе — 5 фут 8 дюйм [1]; чәче һәм кашлары — карасу-коңгырт; маңгае — гадәти; күзләре — соры; авызы һәм борыны — пропорциональ; тешләре — таза; сакалы — коңгырт; ияге һәм бите — озынча түгәрәк; битенең төсе — сәламәт; гәүдәсе — төз».**

* * *

Бабасының өендә тынлык һәм бушлык хөкем сөрә. Энгельс ике көн инде шунда качып ята.

Ярсып әтисе килеп керде:

— Бирегә ике аягымның берсен дә басасым юк иде, әниеңне тыңлап кына килдем.

— Алайса, мине монда күрмәдем дип сана,— диде Фридрих, шаяртырга теләп.

Әтисе аның шаяртуын кабул итмәде:

— Оятсызлыгың хәттин ашты. Син нәрсә, газеталарның сине кулга алу турында боерык басып чыгаруын белмәгән булып кыланасыңмы?

— Белгәнгә күрә монда утырам да инде...

— Ә мин менә нәкъ шуңа күрә синең алдыңда торам... Кичекмәстән өйдән чыгып китүеңне таләп итәм.

[1] 1 метр 72 сантиметр. *(Тәрҗ. искәрмәсе.)*

Закон буенча мин синең турыда властьларга хәбәр итәргә, сине кулга алдыртырга булышырга тиешмен. Синең арканда мин дәүләт җинаятьчесенә әйләнәм. Моннан кая олагырсың, анысында эшем юк, тик Вуппертальда калырга тиеш түгел син.

Бер көннән соң Энгельс Бельгия чиген үтеп чыкты.

Брюссель полициясе аны кулга алып, тоткыннар каретасында вокзалга китерде. Полицейскийлар сагы астында ул Франция чигенә барып җитте.

* * *

Парижда үлем тынлыгы хөкем сөрә.

Бульварларда буржуа һәм полиция шымчылары гына йөренә. Язгы революцион шәһәрдән берни дә калмаган иде.

Ул биредә кала алмый. Акчасы да юк. Үзен кабул итәрдәй бердәнбер илгә — Швейцариягә Энгельс җәяү барып җитәргә булды.

Юлларда гаиләсе-гаиләсе белән эшчеләр йөри. Күбесе хәер сораша.

Энгельс йөзем плантацияләренә кереп куна. Вакыт-вакыт җирле халыкка сүз куша, алар аның тамагын туйдыра иде.

Париждан юл төзү эшләренә сөрелгән алыптай гәүдәле ит сатучы аны үз бригадасына керергә үгетләп карады, яхшы гына акча да вәгъдә итте. Энгельс күнмәде.

Ике атнадан ул Швейцариягә барып җитте.

* * *

Энгельс монда Кельнда камалыш хәленең бетерелүен, газетаның яңадан чыга башлавын белде. Хәтта аның берничә яңа санын укырга да насыйп булды. Ул кичекмәстән Маркска хат язып салды.

Маркс таба алган кадәр акча җибәрде. Күп түгел иде, чөнки мирасының бөтен калдыгын ул газетага тоткан иде.

Озакламый өйдән дә хат килде. Әтисе тавыш-тын бирмәгән, әнисе язган иде.

«Миңа ышанычлы чыганаклардан мәгълүм: «Яңа Рейн газетасы» редакциясе, әйләнеп кайтсаң да, сине

яңадан эшкә алмаска булган... Инде күрәсеңме — дусларың нинди синең, алардан син нәрсә көтәсең?»

Энгельс моңсу итеп елмайды гына. Аның алдында «Рейн газетасы» ята. Маркс анда, редакция элекке составында кала, дип яза. Маркснын акча белән бергә җибәргән хаты да аның алдында. «Бер генә минутка булса да, язмыш ихтыярына ташлар, дип ничек фараз итә алдың? Син мәңгегә минем иң якын дустым, инануымча, синең өчен мин дә шулайдыр»,— дип язган иде Маркс үзенең хатында.

Ике атна чамасы үткәч, өйдән дә акча килде. Аны, әтисеннән яшереп, әнисе салган булырга тиеш иде.

«Син язганча эшләсә, Маркс турында башка бер сүз дә әйтә алмыйм. Һич шикләнмим, ул кулыннан килгәннең барысын да эшләгән, шуңа күрә аңа чын күңелемнән рәхмәт кенә укыйм... Инде бездән дә акча алдың, сиңа үтенечем шул: салкыннар башлана-нитә калса, кирәк булыр, өстеңә җылы пальто алып ки. Эчке ыштан белән төнлә киеп йоклый торган күлмәк турында да кайгырт, салкын тиеп авырып китүең бар, андый чакта җылы киемнәрең булсын».

Сөекле ана! Ул эчке җылы ыштан турында яза, ә улы сөрсеп беткән Швейцариядән тизрәк Кельнга китәргә омтыла.

«Хәтта Кельнда тоткынлыкта булу да ирекле Швейцариядә яшәүдән яхшырак»,— дип язды ул Маркска.

Ниһаять, кулга алу куркынычы бетте, ул шундук газетага әйләнеп кайтты.

* * *

Редакциягә килеп керү белән, Энгельс Веертны күреп алды.

— Әй, Фрейлиграт, оттырдыгыз! — дип кычкырды Веерт шундук.— Фридрих иң тиз дигәндә дә өч көннән генә кайтып җитәчәк, дигән идегез, ә мин, аны яхшы белгәнлектән, бүген монда булачак, дидем. Рәхим итегез, Фридрих каршыгызда басып тора.

* * *

«Яңа Рейн газетасы»ның ике процессы.

«Кельн, 8 февраль. Кичә һәм бүген безнең присяжныйлар судында матбугат эше буенча ике процесс булды. Берсе «Яңа Рейн газетасы»ның баш редакторы

Маркс, икенчесе шул газета хезмәткәрләре Энгельс белән Шаппер эше буенча иде... Алар налог түләүдән баш тарткан халыкны хөкүмәткә каршы котыртуда гаепләнәләр. Ике процесста да гаепләнүчеләр үзләрен үзләре яклады, гаепнең нигезсезлеген исбат итәргә омтылды; һәм алар моңа ирештеләр дә — присяжныйлар ике очракта да: «Гаепсез» дигән хөкем чыгардылар».

* * *

Революцион гаскәрнең соңгы частьлары тәртипсез рәвештә Швейцария чигенә таба тәгәри.

— Куркаклар! Кабахәтләр! — Корпус командиры полковник Виллих тыела алмый сүгенә.— Куркак җанлы хөкүмәт. «Республика өчен үләргә!» — Ул әле күптән түгел халыкны шуңа чакырган хөкүмәт әһелләрен мыскыллый.— Швейцария кабагында алар күбенгәнче эчеп утырсын, ә син монда сугышып йөр.

— Күрегезче, нинди тамаша! — Энгельс авыл кырындагы болынга төртеп күрсәтте.

Анда революцион гаскәр офицеры, ирекләләр киемендә киенгән ике солдат белән бергә, бер крестьянга пушка сатып тора иде.

— Хуҗалыкта тимер-томыр һәрвакыт кирәк, тик ул бигрәк тә күп инде монда,— ди крестьян. Ул аңлый: туп бәясе сәгать саен төшә, кичкә кадәр сатулашсаң, офицер аны бөтенләй бушлай диярлек биреп китәчәк.

— Нишлисең син, кабахәт! — дип җикерде Виллих яшь офицерга, сабырлыгын җуеп.— Бор атларыңны, тубыңны әнә теге калкулыкка илтеп куй. Республика өчен үләргә мәҗбүр итәчәкмен мин сине!

Офицер, ят полковникны күреп, уңайсызланып китте.

— Бөтен гаскәргә чигенергә боерык бирелде. Швейцарлар кисәтте: тагын бер бәрелеш булса, чикне ябабыз, диделәр.

— Ничек сугышырга кирәклеге турында уйлап та карамагансың, ә менә чигенү турындагы боерыкны инде ятлап та алгансың! — Виллих ике пистолетын тартып чыгарды.— Атларыңны калкулыкка бормасаң, мин сине хәзер үк эт кебек атып үтерәм!

Кирәге чыга калса дип, Энгельс та пистолетын кулына алды.

Офицер иңнәрен җыерды, тынып калган солдатларга тупны борырга боерды, һәм аны калкулыкка таба алып китте. Анда иңбашларыннан көмеш эполетларын йолкып

алып кесәсенә яшерде дә, соңгы тапкыр тупка күз аткач, солдатлары белән бергә атларын әйләнгеч юлдан болын буйлап читкә таба куалады.

— Менә шулай, Энгельс, без революцион гаскәрнең Германия территориясендә калган соңгы ике офицеры. Башкалар барысы да генераллар җитәкчелегендә күселәр кебек качып беттеләр. Хәтта куркусыз сугышчы Беккер да инде чит илдә.

* * *

Моннан ике ай элек Энгельс белән Маркс җиңү мөмкин икәнлеген беләләр иде.

Франкфуртта гомумгерман парламенты, ниһаять, конституцияне раслагач, ул Пруссия короленә император таҗын тәкъдим итте. Әлбәттә, барысы да — парламент та, король дә — империя әлегә хыялда гына, ә таҗ — уенчык кына булуын беләләр иде. Шулай да моннан бер ел элек король ул таҗны рәхмәт әйтеп кабул итәчәк иде. Ә хәзер ул, империядән дә, таждан да баш тартып, җыелышның мәгълүм җиренә типте. Хәтта мескен, һәрьяктан өтек конституцияне дә король кабул итмәде.

Шуннан соң Германиянең төрле җирләрендә кораллы восстаниеләр башланды.

Дрезден, Эльберфельд, Баден, Пфальц баш күтәрде.

* * *

Вуппертальның баш күтәрүен ишетү белән Энгельс газета эшен калдырып, шунда ашыкты. Юлда ул эшчеләрдән ирекле отряд туплады, ике әрҗә патроны булган шул отряд башында атка атланып, баш күтәргән шәһәргә килеп керде.

Шәһәр беренче сәгатьтә үк Энгельсны хәйран калдырды. Восстание җитәкчеләре шәһәр халкы эшләгән эшләрдән куркуга төшкән һәм хәзер ничек итеп тыныч кына властьларга бирелергә белми аптырашта калган кебек иде.

Куркынычсызлык комитетында атаклы тел бистәләре — адвокатлар, обер-прокурорлар, шәһәр советниклары утыра.

Аларның бөтен курыкканы — шәһәрнең мөхтәрәм кешеләрен борчу. Алар бюргерларны коралландырганнар иде.

Эшчеләр исә коралсыз калган. Вупперның каршы ягында урнашкан Бармен шәһәре бер якка да кушылмавын белдергән.

— Менә нинди әкәмәт бит, Энгельс,— диде куркынычсызлык комитеты әгъзасы булган бер адвокат.— Сез биредә артиллерия һәм оборона кораллары башлыгы, ә энегез кораллы бюргерлар отряды белән анда фабрикагызны саклый. Әгәр нәкъ шул фабриканы тупка тотарга туры килсә, ул чакта нишләрсез?

— Һәм тотармын да! — Энгельс иңбашларын сикертеп куйды.— Сез миңа менә баррикадалардагы эшчеләрнең ни өчен коралсыз булуларын, куркынычсызлык комитетының ни өчен кул кушырып утыруын аңлатыгыз. Мин бит кичә бюргерларны коралсызландырып, эшчеләргә корал өләшергә кушкан идем. Өстәвенә, сугышчылар ач. Кичекмәстән шәһәр байларыннан налог җыярга һәм сугышчыларга түләргә кирәк.

— Ташлагыз әле, Энгельс! Безнең мөхтәрәм комитетта кем моңа җөрьәт итсен. Мин кичә гарнизонны тикшереп чыгарга боерык бирдем, безгә, ниһаять, ничә солдатыбыз барын белергә кирәк ләбаса. Кемдер ул боерыкны шунда ук юкка чыгарган.

Энгельс, ышанычлы кешеләр туплап, күрше Кроненберг ратушасының коралына реквизиция ясады. Аннан сиксән мылтык алынды, шулай итеп хәзер эшчеләрнең дә бер өлеше кораллândырылды.

Балачакта ул Вуппер елгасы аша ак таштан салынган күпер өстендә басып торырга ярата иде. Эльберфельд гимназиясеннән өйләренә кайтканда да гел шунда туктала иде.

Хәзер ул, югары команда составы билгесе булган кызыл шарфны җилкәсе аша салып, шул күпергә аркылы төзелгән баррикадада тирә-яктагы калкулыкларны күзәтә. «Аларга туплар урнаштырасы иде»,— дип уйлый ул. Тик алары берничә генә шул.

Көтмәгәндә аның күзенә әтисе чалынды. Якшәмбе көн иде. Әтисе элек-электән үзе йөргән Түбән Бармен чиркәвенә китеп бара. Ул инде берничә елдан бирле чиркәү общинасына җитәкчелек итә.

Фридрих аска төшмәкче иде дә, соңга калды, әтисе аны күреп алды.

— Йә, нихәлең бар, Фридрих? — дип кычкырды ул.— Син хәзер бәхетледер инде? Мондый кабахәтләр белән бәйләнгән кешедән башка тагын ни көтәсең?

Фридрих әтисенә дәшми генә карап торды.

Әтисе тагын нәрсәдер кычкырды, мөгаен, хурлап кычкыргандыр. Тик аның сүзләрен җил алып китте. Кулын гына селтәде дә яр буйлап чиркәүгә таба юлын дәвам иттерде.

Шул чак Энгельска дәштеләр:

— Энгельс әфәнде, сезне анда эшчеләр отряды сорый.

Болар үзе ияртеп килгән эшчеләр иде.

— Без китмәкче булабыз. Монда безнең кирәгебез юк, восстание түгел бу, астыртын хыянәт кенә. Башка җирләрдә чын-чынлап баш күтәргәннәр, дип сөйлиләр.

— Бер-ике көн көтегез әле, егетләр. Бәлки, нәрсә дә булса үзгәрер.

— Ә үзгәреш булмаса, китәбез.

Кич белән Эльберфельд шагыйре, Фридрихның элекке шәриктәше Адольф Шульц аның турында язган шигырьләрен укыды:

Герр Фридрих Энгельс бу —
Алмагачтан ерак төшкән.
Алланы сөйгән атада
Бер алласыз булып үскән.
Көфер сүзләр сөйләп башта,
Гел алланы тиргәп торды.
Аннан баррикадалар белән
Бөтен шәһәрне тутырды.
Кем иде чыгып киткәндә,
Кем иде бит бая гына:
Тәмам Дантон-Робеспьерча
Кайтты бит туган ягына.
Иллә мәгәр иблисләрчә
Шаярулар да булмаса,
Ул бүгенге көн герое
Була иде бит ләбаса.

— Сөрсегән революция, комитетыбыз да сөрсегән! — Шульц, Энгельс янына кунакханәгә кергәч, пыр тузынды.— Иртәгә иртән Пфальцка китәм. Минем белән иллеләп сугышчы китә. Ерып чыгарбыз, дип уйлыйм.

Энгельс төнлә белән постларны һәм баррикадаларны тикшереп йөрде. Ә иртән, бераз черем итәргә яткач, куркынычсызлык комитетыннан шул ук адвокат килеп керде.

— Сез миңа үпкәләмәгез, Энгельс. Мин үзем сезне бик каты якладым, тик комитетның бик күп členнары сездән куркалар. Алар өчен артык калку фигура сез: атаклы коммунист, «Яңа Рейн»ның редакторы. Комитет членнары исә коммунизмнан пруссаклардан куркуга караганда да ныграк куркалар. Эшчеләрне коралланды-

руыгыз белән генә дә барысының да котын алдыгыз. Кыскасы шул, шәһәребездән китсәгез, комитет моңа каршы булмаячак. Тик миңа үпкәләмәгез, Энгельс,— диде адвокат, тагын кабатлап.

Энгельс белән бергә Эльберфельдтан ирекле эшчеләрнең байтагы китте.

Пруссия командованиесе шәһәр тирәсендә атлылары, туплары булган егерме мең кешелек гаскәр туплаган иде. Ул шәһәрдә начар коралланган, хыянәтчеләр идарә итә торган берничә йөз эшче генә калганын белми иде.

Энгельс китеп берничә көн үтүгә, буржуа, баррикадаларны сүтеп, алар урынына Пруссия гаскәрен каршы алырга тантана капкалары эшләтте.

Ә обер-прокурор Энгельсны кулга алырга боерык бирде.

Уналтынчы майда Энгельс Кельнга әйләнеп кайтты. Бер сәгатьтән соң Маркс та кайтып төште.

Редакциядә аларны Фрейлиграт каршы алды.

— Бездән башка ничек яшәдегез? — дип сорады Энгельс, күңелле генә итеп.

— Бик начар,— диде Фрейлиграт. Аның борчылуы йөзенә чыккан иде.— Маркс, сине сөрәләр. Энгельсны да, башкаларыбызны да бүген-иртәгә кулга алырлар дип уйлыйм.

— Чынлапмы? — дип сорады Энгельс, ышанып җитмичә.

— Сөрү турындагы боерык өстәлдә ята.

Берничә минутка барысы да тын калдылар.

— Соңгы санны әзерлик,— диде, ниһаять, Маркс.— Тагын менә нәрсә... без аны кызыл төс белән чыгарыйк.

* * *

1849 елның 19 маенда «Яңа Рейн газетасы»ның соңгы саны чыкты. Кызыл буяу белән басылган ул сан факел кебек ялкынланып яна иде.

Ул Фрейлиграт язган «Яңа Рейн газетасы»ның соңгы сүзе» дигән шигырь белән башланган иде:

Сау булыгыз! Тик мәңгегә түгел, дуслар!
Алар безне мәңгелеккә үтерерме?!
Килер бер көн, тагы сезнең арагызда
Сау-сәламәт, исән килеш мин йөрермен.

Аннары «Кельн эшчеләренә» мөрәҗәгать урнаштырылган. Ул болай тәмамлана иде:

«Яңа Рейн газетасы» редакторлары, сезнең белән саубуллашып, күрсәткән теләктәшлегегез өчен рәхмәт белдерәләр. Аларның соңгы сүзе һәркайчан һәм һәркайда: **эшчеләр сыйныфын азат итү** булачак!»

Шуннан соң Энгельсның Европа хәрәкәте өчен Венгриядәге революцион сугышның әһәмияте турындагы зур мәкаләсе басылган.

«Мәсьәлә берничә атнада, ихтимал берничә көн эчендә хәл ителер. Тиздән Франция, Венгрия, Польшаның һәм немецларның революцион армияләре Берлин стеналары янындагы сугыш кырында туганлык бәйрәмен тантана итәрләр».

Ул шулай дип язды һәм ул вакытта, унтугызынчы майда, моңа һәммәсе ышана иде әле.

* * *

Хәзер, июль аенда, вак буржуаның ике ай дәвам иткән хыянәтеннән һәм куркаклыгыннан соң, бу юлларны искә төшерүе аңа бик аяныч иде.

Виллих отрядындагы эшчеләр генә кыюлык һәм ныклык күрсәттеләр. Виллих үзе дә бөтен Пфальц армиясендә бердәнбер батыр офицер булып чыкты. Шуның өстенә ул Коммунистлар союзы члены да иде. Моннан ике ел чамасы элек ул бик тә гайрәтле прусс лейтенанты булып йөри иде, анда әле хәзер дә, политик карашлары буенча отставкага чыкса да, прусс офицерына хас күп кенә сыйфатлар сакланган иде.

Унтугызынчы майда аларның җиңәргә өметләре бар иде, һәм ул җиңү — янәшәдә генә иде.

Пфальц һәм Баден хөкүмәтләренә берләшергә, революцион армияләрне Франкфуртка җибәрергә, Франкфурт җыелышын кыюрак булырга, халык исеменнән сөйләргә мәҗбүр итәргә генә кирәк иде, ул чагында бөтен Германия күтәреләчәк иде. Алардан нәкъ менә шуны көттеләр. Маркс белән Энгельс та ул хөкүмәтләргә нәкъ менә шуны тәкъдим иттеләр.

— Кабахәтләр! Эчкечеләр, азгыннар, менә бит нишлиләр алар! — Виллих хәрби советның нәүбәттәге утырышыннан кайткан саен әнә шулай ярсый иде.— Менә, Энгельс, безнең бер генералның хәбәренә күз салыгыз әле: «Дошманны күрү белән без чигендек»,— дип язган бит.

Ул каһкаһә белән көлә-көлә шул ук сүзләрне берничә тапкыр кабатлады:

— «Дошманны күрү белән без чигендек». Менә сиңа безнең бөтен сугышыбыз.

Энгельс эшчеләр отрядларын күп тапкырлар атакага алып барды. Биредә, бәрелешләр вакытында, иң күп һәлак булучылар пролетарийлар иде. Иң кыю коммунистлар иң кыю солдатлар да булдылар.

Иосиф Молль чит кеше паспорты белән берничә тапкыр дошман позицияләре аша Пруссия җирләренә үтеп чыкты, ирекле артиллеристлар җыеп кайтты. Пруссиядә аны кулга алу турында инде берничә боерык чыгарылды, тотсалар, шунда ук атачаклар иде.

Бу турыда Фридрихка ул бик тыныч һәм елмаеп сөйләде.

Кайвакыт буш сәгатьләре була, шул чакта алар сыра эчәләр, Коммунистлар союзының киләчәге турында сөйләшәләр. Молль фикеренчә, общиналар элеккечә үк яшерен булырга, серне ачучы үтерелергә тиеш.

— Тик ачыктан-ачык эш итәргә кечкенә генә мөмкинлек булса да, аннан файдаланырга кирәк,— дигән караштa иде Энгельс.

Молль моның белән килешми, әмма һәрвакыттагыча елмаеп тыныч кына тыңлый.

Соңрак, ул һөҗүмгә барганда җәрәхәтләнде, пуля аның корсагына тигән иде. Берничә сәгатьтән ул дошман җирендә үлде.

Энгельс ул сугыштан үзе дә чак-чак исән чыкты, Молльның үлүен ишеткәч, елап җибәрде.

Энгельс инде берничә көн Швейцариядә яши. Марксның нихәлдә икәнлеген белми, кулга алганнардыр, дип шикләнә, шуңа күрә ул узган хатын Женни Маркс исеменә салды.

* * *

*Маркс — Энгельска*

*Париж, 1849 елның 1 августы тирәсе*

*«Кадерле Энгельс!*

*Синең өчен бик борчылган идем, кичә синең кулың белән язылган хатны алгач, чиксез сөендем...*

*Синең хәзер Баден-Пфальц революциясе тарихын яки шул турыда памфлет язарга менә дигән мөмкинлегең бар. Сугыш хәрәкәтләрендә синең катнашуыңнан башка бу ахмак эш турында без үз карашыбызны бәян итә алмаган булыр идек. Син хәзер «Яңа Рейн газета-*

*сы»ның гомуми позициясен менә дигән итеп әйтеп бирә алачаксың...*

*Мин Берлинда периодик (айлык) политик-экономик журнал чыгару турында сөйләшүләр башладым, ул журналга без икебез дә язарга тиеш булачакбыз.*

*Лупус та Швейцариядә, минемчә, ул — Бернда. Веерт кичә монда иде, ул Ливерпульда агентлык оештыра.*

*Сәламәт бул. Виллихка ихлас күңелдән сәлам тапшыр.*

**Синең К. М.»**

*Маркс — Энгельска*

*Париж, 23 август, 1849 ел*

*Лозаннага*

*«Кадерле Энгельс!*

*Мине Морбиан департаментына, Бретанның Понтий сазлыкларына сөрәләр. Син аңлыйсың булыр, мине шул рәвештә астыртын гына үтерергә маташулары белән мин килешә алмыйм... Шуңа күрә Франциядән китәм.*

*Швейцариягә чыгарга паспорт бирмиләр, шуңа күрә мин иртәгесе көннән дә соңга калмый Лондонга китәргә мәҗбүр булам. Аннары Швейцарияне тиздән тын чыкмаслык итеп томалап куячаклар, бер селтәнүдә барлык күселәр тозакка эләгәчәк.*

*Моннан тыш, Лондонда немец журналы чыгара башларга у ң а й л ы к л а р күренеп тора...*

*Шуңа күрә син кичекмәстән Лондонга китәргә тиешсең. Шуның өстенә моны синең иминлегең дә таләп итә. Пруссаклар сине ике тапкыр: 1) Баден өчен, 2) Эльберфельд өчен тотып атарлар иде.*

*...Англиягә китәм дип әйтүең белән, Лондонга барып җитү өчен син Франция илчелегендә пропуск алырсың.*

*Мин шуңа исәп тотам. Син Швейцариядә кала алмыйсың. Лондонда безне эш көтә.*

*Хатыным әлегә монда кала...*

*Тагын бер тапкыр кабатлыйм: мине уңайсыз хәлдә калдырмассың дип ихлас ышанам.*

*Синең К. М.»*



Энгельс Франция аша үтә алмады. Әйләнгеч юллар эзләп табарга туры килде.

Алтынчы октябрьдә Энгельс Генуяда җилкәнле шху-

нага утырды. Диңгездә йөзгәндә ул матрослар белән бергә эшләп барып, җилкәнле судноны идарә итү осталыгын бөтен нечкәлекләре белән үзләштерде.

* * *

Бакунин Кенигштайн төрмәсенең ялгыз камерасында утыра.

Иртүк тора, адвокаты һәм иректә калган кайбер дуслары җибәргән китаплар буенча математика өйрәнә. Аннары иртәнге ашны кертәләр. Шуннан соң яңадан математикага ябыша яки романнар укый.

— Сез гадәти булмаган клиент,— ди аңа адвокаты.— Сезне үлемгә хөкем иттеләр, ә сез ябырылып математика өйрәнәсез!

— Киресенчә, сез гадәти булмаган адвокат,— ди Бакунин, моңсу гына елмаеп.— Сез клиенттан гонорар өмет итмисез, ә үзегез аңа акча җибәрәсез, китаплар, киемсалым сатып аласыз...

Көн уртасында камерага ике солдат керә, Бакунинның кулларына богау салып, кысан гына ишегалдына алып чыга. Ярты сәгатьлек һава сулау. Өстә — күктә йөзгән болытлар, аста, бик еракта — бормаланып аккан зәңгәр Эльба, яшел һәм сары үзәнлекләр, Саксония Швейцариясе калкулыклары...

Әле күптән түгел генә ул, башын чөеп, һичкем ала алмастай шул крепостька астан сокланып карый иде.

— Әйе, әйе, аны һичкайчан, һичкем дә штурм белән ала алмаган,— диләр иде немец дуслары.— Элек шушы ярлар буенда славян кабиләләре яшәгән. Ләкин ул бик күптән булган хәл...

Анысы күптән булган. Ә менә күптән түгел — моннан берничә генә ай элек — Саксония короле баш күтәргән шәһәр халкыннан крепостька кереп качкан иде...

Прогулка тиз бетә, солдатлар аны яңадан камерага кертәләр. Бакунин аларга күнеккән иде инде, шунда кинәт икенчеләрен куйдылар. Элекке гарнизон аны качырырга әзерлек алып барган икән, ә ул үзе бу турыда берни дә белмәгән иде.

Бакунин кичкә кадәр укый, аннары шәмне өреп сүндерә, һәм йокысыз төн башлана. Ул бер үк вакыйгаларны хәтереннән инде күп тапкырлар кичерде, ләкин истәлекләр яңадан һәм яңадан әйләнеп кайталар иде...

Революциянең беренче көннәрен ул яхшы хәтерләми. Бәхеттән исереп, ул Париж урамнарында бөтенләй

таныш булмаган кешеләрне кочаклап йөрде, аны да кысып-кысып кочакладылар.

— Мин — рус кешесе. Яшәсен революция! — дип аңлатты ул үзенең хисләрен.

— Яшәсен революция! — дип җавап кайтардылар.— Россиядә ничегрәк? Сезгә дә ашыгырга кирәктер бит?

— Без тиздән анда да җиңәрбез! — ди иде Бакунин һәм шуңа ышана иде.

Ышанмыйни! Парижга ул вакыт көн саен шатлыклы хәбәрләр килә иде: Берлинда сугышлар! Король качкан! Венада бәрелешләр, Миттерних шылган, республика игълан ителгән! Бөтен Германия баш күтәргән! Итальяннар Миланда җиңгән! Бөтен Европа республикага әйләнә! Яшәсен республика!

Берәрсе: «Алла күктән куылган, анда республика игълан ителгән!» — дип кычкырса, ул көннәрдә аңа да ышанырлар иде.

Бакунин Люксембург сараеннан ике генә адымда, Турнон урамындагы Коссидьер гвардиясе казармасында яшәде. Коссидьер белән алар революциягә кадәр үк таныш иделәр. Коссидьер — әле күптән түгел яшерен җәмгыятьләргә җитәкчелек иткән кеше. Революция булган көнне ул, эшчеләр отряды белән Париж префектурасына бәреп кереп, үзен Парижның префекты дип игълан итте.

Элекке эшчеләр — хәзер гвардиячеләр, Бакунин аларның аңлы рәвештә тәртип саклавына гаҗәпләнеп бетә алмый иде.

— Таяк астында хезмәт итәргә туры килсә, алар һич тә бу кадәр тырышмаслар иде,— ди иде ул Коссидьерга.

Бу көннәрдә ул үзе дә иртәнге алтыда урамга чыга, җыелышларда чыгышлар ясый, демонстрантларның беренче сафларында атлый, казармага төн уртасында гына әйләнеп кайта иде.

Шатлыктан баш әйләнүләр бетеп, көндәлек эшләрне хәл итү зарурлыгы тугач та ул һаман демонстрацияләргә, протестларга өндәвен дәвам иттерде. Хәтта Коссидьер да аңа:

— Сез, Бакунин, революциянең беренче көнендә бәя биреп бетергесез кеше, ләкин икенче көнне, турысын әйтим, сезне атып кына үтерергә кирәк,— дияргә мәҗбүр булды. Ул хәзер шәһәрдә тәртип булдыру турында кайгырта иде инде.

Бакунин Париждан ике паспорт белән чыгып китте. Коссидьер аңа, тизрәк күз алдыннан югалсын өчен, бер

ялган паспор бирде. Бакунин Европа шәһәрләрен: Берлинын, Дрезден, Прага, Франкфурт, Бреславлен айкап үтте. Вакыйгалар куера башладымы, ул килеп җитә, ялкынлы чыгышлар ясый, өндәмәләр чыгара, манифестлар яза, үгетли, ачулана, шатлана.

«Яңа Рейн газетасы» редакциясенә төрле җирдән берьюлы ике хәбәр килде, Бакунин — рус патшасы шымчысы дип язып җибәргәннәр иде. Бу турыда сүзләр күптән йөри инде. Энгельс белән киңәшкәч, Маркс ул хәбәрне басып чыгарырга булды. Анда Жорж Занд телгә алынган иде, янәсе, Бакунинга тап төшерүче документлар аңарда саклана.

Берничә көннән Жорж Занд моның нигезсезлеген хәбәр итте. Газета аның хатын кичекмәстән басып чыгарды, шуның белән Бакунинның хәрәкәт алдында гөнаһсыз булуы бөтен демократларга җиткерелде.

Ул славяннарның иректе гомуми дәүләте турында хыяллана, руслар, украиннар белән полякларны, Австрия һәм Төркия славяннарын берләштерергә тели иде.

Аның күп санлы буталчык чыгышларында бер генә җөмлә — Жюль Элизар имзасы белән чыккан беренче мәкаләсендәге «Җимерүгә омтылу — иҗади омтылыш!» дигән җөмлә генә ачык аңлаешлы иде.

— Без төзергә түгел, ә бәлки җимерергә тиешбез! — дип үгетли иде ул.— Башкалар, бездән яхшырак, акыллырак, яшьрәк кешеләр төзиячәкләр.

Ул Европаның бик күп хөкүмәтләре һәм партияләре өчен куркыныч шамакайга әйләнде. Алар бер генә нәрсә турында — аңардан тизрәк котылу турында гына хыялланалар иде! 1849 елның май башында ул Дрезденга очраклы рәвештә диярлек килеп чыкты. Шул көннәрдә анда восстание кузгалды, һәм ул, шәһәрдән китү хыянәт булыр иде, дип санады. Дрезденда аны демократлар элекке еллардан ук яхшы беләләр, хәзер ул революцион хөкүмәтнең яшерен, әмма баш консультанты булып китте.

Берничә көн ул хөкүмәт утырышлары барган бүлмәдә, чаршау артында йоклады. Дөресрәге, йокламады, кайсы баррикаданы кайда төзергә, кемне нәрсә белән коралландырырга, кемгә кая китәргә икәне турында әледән-әле күрсәтмәләр биреп ятты.

Баш күтәргән эшчеләрнең аның җитәкчелегендә тулы тәртиптә чигенүе белән ул чиксез горурланды. Пруссия гаскәрләре инде янәшәдә генә иде. Хөкүмәтнең исән калган бердәнбер члены белән бергәләп Бакунин кичерәк

кенә бер шәһәргә барып җитте. Бургомистрны чакырып чыгардылар. Хөкүмәт члены шунда ук бургомистрга үзенең кем булуын әйтте. Бакунинга бургомистр шикле күренде, ләкин дүрт тәүлек буена керфек тә какмаганнан соң, үлеп йоклыйсы килә иде, шикне тикшереп торырга вакыт булмады, алар кунакханәдә башларын мендәргә төртү белән йокыга киттеләр.

Ике сәгатьтән соң, кунакханәгә жандармнар атылып кергәч, хөкүмәт члены бер генә минутка күзен ачты.

— Яхшы, әфәнделәр,— диде ул.— Бакунин белән без монда булачакбыз. Иртәнгә кадәр йокларга гына ирек бирегез, аннары теләсә нишләтерсез.

Хәзер, төрмәдә, ниһаять, тынычлап ял итәргә мөмкин инде, һәммәсе вәгъдә иткән үлем җәзасыннан Бакунин хәзер һич кенә дә курыкмый. Россия илчеләренең аны патша властьлары кулына тапшыруны таләп итүләре генә аны шомга төшерә иде.





## Өченче кисәк

Аларның элек тә акчасыз утырган чаклары күп булды. Ә хәзер чын хәерчелек килде.

Маркс бөтен булганын «Яңа Рейн газетасы»на биреп бетерде. Газета ябылгач, гаиләсен ашатып торырлык та акчасы калмады.

Фрейлиграт демократлар арасында бераз акча юнәтте. Ул, Кельнда калып, газета эшләрен түгәрәкләде.

1849 елның 10 ноябрендә җилкәнле «Корниш Даймонд» шхунасы Темза буйлап өскә күтәрелде.

Энгельс ярлы, күңелсез районгагы Дин-стрит урамын эзләп тапты. Озакламый ул Марксны да күрде. Маркс чиктән тыш ябыккан иде, ләкин Энгельс каршына ул ныкк кешеләргә хас җитезлек белән йөгереп килде, аны кысып кочаклап алды.

— Ниһаять! — диде ул, шатланып.— Шулкадәр көттек үзеңне.

Фәкыйрь генә бер өйнең ике кысан бүлмәсендә өлкәннәр — Маркс, Женни, Ленхен, кызлары Дженни белән Элеонора, дүрт яшьлек Эдгар һәм әле яңа гына туган Гвидо яшиләр.

— Курыкмагыз, Энгельс әфәнде, сезне монда тотып ашамаслар, киресенчә, тамагыгызны туйдырырга тыры-

шырлар,— диде Женни беренче шатлык һәм гаҗәпләнү сүзләреннән соң.

Ленхен өстәлгә пешкән бәрәңге китереп куйды, икмәк кисте. Барысы да өстәл әйләнәсенә тезелеп утыруга, ишек тә шакып тормыйча Виллих килеп керде.

Энгельсның аны Швейцариядән соң күргәне юк иде. Виллих анда Энгельсны шактый туйдырырга өлгергән иде, чөнки ул сугышта яхшы дус булса да, тыныч көннәрдә татулашмас бер бәндә булып чыкты.

— Үтеп барышым иде, ашыгызның исе борыныма бәрелде. Карыйм, ишегегез дә ябык түгел,— диде Виллих.— Әһә, син дә килеп җиткәнсең икән! — Ул шатланып Энгельска карады.— Хәзер Ленхен мине дә ашатыр, кая, нәрсә пешергән идең анда? Аннары яңадан кайчан гауга куптару, төшеп җирләнү турында сөйләшербез. Инде тәҗрибәбез бар. Минемчә, бер айдан Берлинга керербез.

Женни аны туктатырга маташып карады:

— Виллих, кадерлем, сез малайларча фикер йөртәсез,— диде ул.— Германиядә хәрби-кыр судлары котырына; әнә Бакунинны да инде ике тапкыр атарга хөкем иткәннәр, дип сөйлиләр; буржуа үз эшен шома йөртә, промышленностьның яңа күтәрелеше башланды...

Виллих ягымлы гына итеп аны бүлдерде:

—Шулай, Женни, шулай. Сабыйларын күкрәк сөте белән туендыручы аналарның әле беркайчан да ирләренең сугышчан рухын күтәргәне юк. Ә сез, Энгельс, әзерме?

Маркның сөмсере коелды. Балалар Ленхен салган бәрәңгеләрне күз ачып йомганчы ялт иттерделәр, алларындагы тәлинкәләре хәзер буш калды. Әлбәттә, Виллих көтмәгәндә килеп кермәгән булса, аларга күбрәк эләккән булыр иде. Өйдә бүтән ризык юк, итче көтәчәккә инде берничә көн ит бирми.

— Минем бүген дә кунар урыным юк, димәк,창сездә калам,— диде Виллих.

— Әйтерсең беренче тапкыр. Урын-җирегез сезне сагынып саргаерга да өлгермәде әле, Виллих әфәнде,— диде Ленхен, кечкенә бүлмәнең бер почмагына күрсәтеп.

— Без Маркс белән коммунизм турында бәхәсләшеп бетермәдек әле,— диде Виллих, соңгы кисәк ризыгын авызына каба-каба.

Женни ярым шаяртып, шул ук вакытта каты гына итеп:

— Тимәгез иремә, аның эшлисе бар,— дип куйды.

— Коммунизм турында, әйдәгез, минем белән бәхәсләшегез,— диде Ленхен да, сүзгә кушылып.— Доктор Марксның җитди уйланасы бар. Ә мин кер юганда сезнең фикерләрегезне тыңлармын. Минем аларны беренче генә кат ишетүем түгел, күнеккән инде.

Виллихның буш сүзләре белән Швейцариядә үзен дә туйдырып бетергәне Энгельсның исенә төште.

— Чыннан да, Виллих, юньлерәк берәр эшкә тотынсагыз, әйбәтрәк булыр иде,— диде ул, тыела алмыйча.

— Юньле эше юк бит аның! Минем эшем — сугышу. Революция кайда башланса, мин шунда булырга тиеш. Сезнең килеп төшүегезгә әле бер генә сәгать, мондагы коточкыч хәлне белмисез... Ленхен, кичә сездә ничә кеше кунды?

— Үзебезнекеләрдән башка бишәү. Көчкә-көчкә сыйдылар, барысы да идәндә йокладылар.

— Ә моннан бер атна элек алар урамда эскәмиядә йоклыйлар иде, ноябрь аенда бит бу! Берничәшәр көн ашамаганнары да бар. Әйбәт, сугышчан егетләр. Тел белмиләр, белемнәре юк, эшкә дә урнаша алмыйлар. Хәзер Лондонда бөтен Европа эмигрантлары җыелган. Һәр эмигрантның ашыйсы, ябык түбә астында йоклыйсы килә. Женни ханым белән Ленхенга рәхмәт. Алар булмаса, минем егетләрем күптән үлеп бетәрләр иде инде.— Бу юлы Виллих сүзләрендә ихлас ачыну яңгырады.

Калган акчасына Энгельс шул ук кичне Маркслардан ерак булмаган Маклсфилд-стритта шундый ук мескен бер йортта мебельле бүлмәгә урнашты. Бу урам — Динстритның дәвамы иде.

Хуҗа хатын, каралып беткән күлмәкле карчык, кыштыр-кыштыр атлап, шыгырдавык баскыч буйлап аны өскә алып менде.

— Эмигрантмы? — дип сорады ул.— Хәзер килгәне бере — акчасыз эмигрант. Үзләрендә кирәкмәгән эш эшләгәннәр дә хәзер безгә качалар.

Мескен генә бүлмә өчен ул коточкыч зур акча сорады, андый акчага Германиядә бөтен бер йорт алырга булыр иде.

Түләргә мәҗбүр булды, югыйсә аңа да урамда калырга туры киләчәк иде.

Иртән Энгельс Маркс янына килде, алар «Яңа Рейн газетасы»н чыгаруны дәвам итәргә килештеләр.

— Монысы инде журнал булачак. Монда редакция-

ләрбез, бастыруын Гамбургта бастырырбыз. Бөтен ышаныч синдә.

Энгельс шунда ук «Акцияләргә язылырга өндәмә» язарга утырды. Бергәләп журналның программасы турында «Белдерү» яздылар. Журналга акчаны Германиядәге дуслары җыйды. Фрейлиграт, Вейдемейер, Лупус та хезмәттәшлек итәргә вәгъдә бирделәр.

— Без редакторлар гына түгел, конспираторлар да,— диде Энгельс, шаяртып.

Германиянең Англиядәге илчелеге байтак кешене шымчы итеп яллады. Барысының да, хәтта Ленхенның да артыннан күзәтә башладылар.

— Тәмам азындылар,— дип сукрана иде ул.— Бүген яшелчә алырга барганда артымнан ике шөкәтсезе нярде бит. Берсе юлыма аркылы төште, икенчесе кәрзинемә тыгыла башлады. Түзмәдем, кәрзинем белән селтәнеп берсенең аркасына тондырдым да элдердем генә.

Бастыру өчен журнал Германиягә яшерен юл белән чыгарыла, шымчылар кулъязмаларны эләктерү өчен ниләр генә кыланмыйлар иде.

Энгельс беренче өч санда Эльберфельдта, Баденда һәм Пфальцта булган уенчык революциягә, Виллих отряды алып барган авыр сугышларга, вак буржуаның хыянәтенә һәм куркаклыгына багышланган «Германиядә империя конституциясе өчен барган кампания» дигән хезмәтен бастырды.

«Баден турындагы мәкаләләр, үзем язсам да, моннан яхшы була алмас иде. Бу — Энгельска мин бүләк итә алган иң зур мактау»,— дип шаяртты Веерт, журналларны укып чыккач.

Аннан соңгы саннар өчен Энгельс «Германиядә крестьяннар сугышы» дигән тарихи тикшеренүен язды. Ул анда ике сугышны — әле яңа гына оттырылган революцион сугыш белән моннан өч йөз ел элек крестьяннар алып барган сугышны чагыштырды. Икесендә дә төп көчләр — эшчеләр һәм крестьяннар хыянәт корбаны булдылар. Энгельс бу хезмәтендә крестьяннарның изелүдән пролетариат белән союзда булганда гына котыла алачагын исбатлады.

Маркс журналда «1848 елдан 1850 елгача Франциядә сыйнфый көрәш» дигән хезмәтен бастырды.

Алар тарихны фәнни коммунизмның партиячел позицияләреннән тикшерүне дәвам иттерделәр.

Коммунистларның Германиядәге общиналары таралып бетте. Күбесе белән элемтә өзелде. Энгельс белән

Маркс көн саен диярлек Союз членнарына хатлар язалар, Германиягә яшерен эмиссарлар җибәрәләр, общиналарны яңадан оештыру чаралары күрәләр иде. Алар махсус рәвештә «Үзәк Комитетның Коммунистлар союзына мөрәҗәгате»н яздылар.

Эмигрантларның барысы да яңа революция булуын көтә. Әлегә, эш юклыктан, алар арзанлы сыраханәләргә җыелып утыралар. Ашарга ризык, йокларга урын юк, күбесе эш таба алмый. Маркс, ярсып, өйдән чыгып китә, балалар аны ач күзләре белән озатып калалар. Ә ул социал-демократларның немец эмигрантларына ярдәм комитетына ашыга, Энгельс белән бергәләп революция сугышчыларын, аларның хатыннарын һәм балаларын ач үлемнән йолып калырга тырыша иде. Комитет членнары үзләре исә ярдәмнән баш тарттылар. Маркс Женниның Шотландиядәге туганнарыннан мирас булып калган борынгы көмеш әйберләрен закладка салырга алып китте. Акча кирәк, бик тә кирәк иде шул.

Немец эмигрантының өс-башына һәм ул китергән кыйммәтле әйберләргә күз салганнан соң, кибет хуҗасы:

— Сез кем? — дип сорады.

— Мин философия докторы Маркс.

— Мин ничек королеваның ире булсам, сез дә шундый философия докторы. Урыныгыздан кузгалмагыз, сөеклем, мин хәзер полисмен чакырам. Бу көмешне каян алгансыздыр, анда минем эшем юк, әмма полисменның эше булачак.

Әле дә ярый, танышлары килеп керде, алар бу көмешнең чыннан да Марксныкы икәнен расладылар.

Энгельс Ярдәм комитетының секретаре иде. Хатлар җибәрде, иганә җыйды, демократик газеталарда отчетлар бастырды.

Ниһаять, авыр хәлгә төшкән гаиләләр өчен тулай торак, ашханә һәм мастерской оештыруга ирешелде.

* * *

Лондонга күптәнге дуслары Шаппер кайтты, һәм шундук каршылыклар башланды.

Виллих Үзәк Комитетның һәр утырышында чыгыш ясый:

— Бушка вакыт уздырабыз! Сез, Маркс, философия докторы, ә немец халкын революциягә күтәрергә сез-

нең хәлегездән килми. Мин баш күтәрергә боерык җибәрсәм, минем арттан йөзләрчә мең кеше кузгалачак.

— Виллих, сез бик яхшы хәрби белгеч, тик революциянең юлбашчы кул изәве белән генә башланмавын сезгә аңларга вакыттыр инде. Аның өчен махсус иҗтимагый шартлар кирәк,— ди Энгельс, аңлатырга тырышып.

— Көрәштә ихтыяр һәм һөҗүм җиңә. Кем-кем, ә сез, Энгельс, моны белергә тиешсез. Теория белән генә мавыга калсак, җиңүне күрә алмыйча үлеп тә китәчәкбез.

Маркс тыелып кала алмый:

— Әгәр сез берничә йөз иң яхшы пролетарийны күтәрсәгез, үзегез генә үлеп калмаячаксыз, алдынгы эшчеләрне дә харап итәчәксез, шуның белән революцияне тагын да ераграк чигерәчәксез.

— Мин Кельнның кораллы гражданнарына боерык әзерләдем. Кичекмәстән баш күтәрергә, власть вәкилләрен кулга алырга, роталарга бүленеп, һәр ротада командир сайларга куштым. Сүз боткасы артына еш кына куркаклар яшеренә торган була. Якын көннәрдә мин яңа революция башлыйм. Шаппер, сез кайсыбыз белән?

— Мин сезнең белән, Виллих.— Шаппер Маркс белән Энгельска кыюсыз гына карап ала.

— Сез тәкъдим иткән нәрсә һич тә революция түгел, ә авантюристларның куркыныч уены,— ди Маркс, тавышын күтәреп.

— Маркс хаклы, ә сез, Виллих һәм Шаппер, Үзәк Комитетта раскол тудырасыз,— дип сүзгә кушыла Үзәк Комитетның икенче бер члены Шрамм.— Мондый уенчыларга Үзәк Комитетта урын булырга тиеш түгел.

— Үзегез дә, бөтен шайкагыз да куркак сезнең, Маркс. Мин хәзер нәрсә эшләгәнемне беләм... Куркакларны сугышта атып үтерәләр. Мин сезне, Маркс, куркакларны аткан кебек атып үтерү өчен дуэльгә чакырам.

— Сез, Виллих, башта минем белән атышырсыз,— дип кычкыра Шрамм, бу сүзләргә җавап итеп.— Сез минем дусларыма яла ягасыз, моның өчен җавап бирергә тиешсез!

— Ташлагызчы, зинһар! Шрамм, Виллих, ахмаклык бит бу! — ди Энгельс, сүзгә кушылып.— Кулларыгыз кычытса, берәр шымчыны тотып кыйнагыз әнә.

— Башта мин Шраммны атып үтерәм.— Виллих урыныннан ук сикереп тора.— Әле берәүнең дә мине яла

ягучы дип атаганы юк иде! Сезнең белән дә араны өзәм, Энгельс.

...Дуэльне Антверпен янында диңгез ярында үткәрергә булдылар.

— Шунысы гына, пруссак Виллихның Шраммны үтерүе генә җитмәгән иде тагын,— диде Маркс, хафага төшеп.

Террорчы, башкисәр Бартелеми дуэльгә секундант булып китте.

Берничә көннән соң кич белән ул кире әйләнеп кайтты.

— Вәссәлам, пуля башына тиде,— диде ул караңгы чырай белән һәм чыгып та китте.

Энгельс белән Швейцариядә танышкан яшь Либкнехт шунда ук Үзәк Комитет членнарын җыярга тотынды.

Алар, Маркс квартирына җыелып, бу фаҗигадән соң нишләргә инде дигән мәсьәләне тикшерергә әзерләнгәндә, кинәт ишек ачылып китте һәм аннан Шрамм килеп керде.

Аның башы бәйләнгән, карашы ягымлы иде.

Беренче секундта һәммәсе таң калып аңа текәлде.

Беренче булып Ленхен телгә килде:

— Бик вакытлы кайтып җиттегез, Шрамм. Минем бәрәңгем өлгерде.

— Пуля башымны сыдырып кына үткән, контузиядән генә аңымны җуйганмын, ә теге ике идиот, мине үлгәнгә санап, тизрәк сызганнар. Бераз яткач, сизәм, ниндидер юеш нәрсә колагыма бәреләә. Күзләремне ачсам, баш өстемдә йолдызлар. Карыйм: дулкыннар арасында, юеш ком өстендә ятам икән.

Марксның заговорчы Гай Фокс хөрмәтенә нәни Фоксик дип йөртелгән улы — Гвидо бик еш авырый иде. Аның хәтта үз караваты да юк иде. Аның бер еллык гомере эчендә Женниның балалар өчен дә, Маркс өчен дә башы кайгыдан арынганы булмады, ул ач ирләргә ярдәм итә алмавы өчен туктаусыз сызлана, аларга дип арттырган калҗасы нәни балаларының авызыннан өзеп алынганы гына була иде. Шушы хәсрәт-борчулар әнисе сөте аша Фоксикка күчте, авыртудан ул өзгәләнеп бертуктаусыз диярлек елый торган булды.

Марксның политик экономия буенча зур хезмәт язарга нияте бар, тик бу шартларда аны тормышка ашыру мөмкин түгел иде.

Энгельс та очраклы эшләр белән генә акча юнәтә. Ул Лондонда яшәгән шушы бер ел эчендә туганнары

экренләп аның белән элемтәгә керделәр. Беренче булып Мария хат җибәрде. Ул, нәзакәтле генә итеп, фирманың Манчестердагы бүлегендә яңадан коммерция эшенә тотынырга теләгең юкмы, дип сораган иде. Аннары этисеннән дә хат килде. Бертуган Эрменнар арасында аңа элеккечә үк үз кешесе кирәк иде.

Баштарак бу — яңадан коммерциягә ябышу — башка сыймас бернәрсә булып тоелды.

Әмма тәвәккәлләргә кирәк иде. Яңа революциягә кадәр аяк өстендә калырга Маркска ул бары тик шул рәвешле генә булыша ала иде...

— Виллих, әлбәттә, авантюрист. Аның Шапперны үз ягына аударуы кызганыч. Ләкин бер-ике елдан, мөгаен, промышленностьта яңа кризис башланыр, шуның белән бергә революцион ситуация туар,— дип юатты ул Марксны.— Бер-ике ел конторада утырудан берни дә булмас.

Ноябрь уртасында ул Манчестерга күчте.

— Бирегә күчеп килүеңә, мөгаен, мин генә шатмындыр,— диде Мери, аны поездддан каршы алгач.— Ике шәһәр арасында киләп сарып йөрүдән тәмам гаҗиз булган идем.

* * *

*Маркс — Энгельска*

*Лондон, 19 ноябрь, 1850 ел*

*Манчестерга*

*«Кадерле Энгельс!*

*Берничә генә юл язам. Еш була торган өянәге кузгалып, бүген иртәнге 10 да нәни заговорчыбыз — Фоксик үлде. Шуның алдыннан берничә минут кына элек көлгән, шаярган иде. Бу хәл бөтенләй көтмәгәндә булды. Безнең мондагы хәлне күз алдына китерә аласыңдыр инде. Син булмаганлыктан, без үзебезне бигрәк тә ялгыз хис итәбез...*

*Синең К. Маркс.*

*Теләгең булса, хатыныма берничә юл язып җибәр. Ул үзен бөтенләй белештерми».*

Энгельс бу хатны күчеп килеп ике көн үткәннән соң алды.

Ул кичне алар Мери һәм аның сеңелесе Лиззи белән

Энгельска утыз яшь тулуны билгеләп утәргә җыенганнар иде...

Бәйрәм күңелсез узды. Шампанский шешәсе ачылмаган килеш калды.

Женнины ничек тә юатырга кирәк иде, шунлыктан ул кичекмәстән хат язарга утырды. Конторада булачак эше өчен алган авансының бер өлешен ул аларга җибәргән иде инде.

Иртән Энгельс конторага, Сузгейт Дин-стриттагы җиденче йортка китте. Контора уңайлы җирдә урнашкан — янәшәдә генә ратуша һәм биржа. Шәһәрнең бу кайнап торган районын ул «Эшчеләр сыйныфының хәле»ндә бәйнә-бәйнә тасвирлады. Ул вакыт коммерция белән араны тәмам өздем дип уйлаган иде, хәзер менә яңадан шул ук конторага эшкә бара.

Конторaның тәрәзәләре эрләнгән җеп складларына карый. Аларны ачарга ярамый, майлы кара сөрем болай да һәр ярыктан керә. Өстәлдә калдырган ак кәгазь бите ике көннән танымаслык хәлгә килә, кара таплар белән каплана.

Энгельс — фирма башлыгы Готфрид Эрменның генераль ассистенты, клерк-корреспондент дип йөртелә. Иртәнге уннан ул башка фирмаларның агентлары белән сөйләшүләр алып бара, биржа сводкаларын өйрәнә, Эрмен тапшыруы буенча биржа операцияләрен башкара, Америкага, Һиндстанга, Европаның барлык илләренә, хәтта Россиягә дә хатлар яза. «Эрмен һәм Энгельс» фирмасы фабрикалары арзанлы җеп эрлиләр, аны агарталар, маналар. Аның продукциясен һәр җирдә бик теләп алалар.

Бу — мәшәкатьле эшләр матавыгы иде. Бер сатып алучы белән сүзен бетерергә өлгерми, икенчесе килә, шунда ук биржага чабарга, үзе кебек үк коммерсантларга һәм приказчикларга туктаусыз баш иярга кирәк. Кире кайтып җитәргә өлгерми, Готфрид Эрмен аңа яңа йомыш, яңа эшләр әзерләп куйган була. Готфрид коры табигатьле һәм үзен өстен куярга яратучан кеше иде.

Ә Маркс һәрвакыт ярдәмгә мохтаҗ. Аның үзенә, балаларына, Женнига, Ленхенга бер Энгельс кына булыша ала.

Беренче елларны аңа гадәти клеркка түләгән кадәр генә түләделәр. Башта ул кризис булуын көтте. Бәяләр төшкән саен сөенеп бетә алмады. Аны кризис кына коткара ала иде. Әмма көтмәгәндә күтәрелеш башланды. Бу — кешелек дөньясы техника куәте турында таң калып

сүз алып барган унъеллыклар чоры иде. Уйлап табучылар фабрикаларга яңадан-яңа камиллекләр кертәләр. Тимер юллар бер илдән икенчесенә сузыла. Берсеннән-берсе куәтлерәк пар машиналары ясала, энергиянең яңа төре — электр турында сүзләр йөри.

Энгельс үзе кебек үк коммерсантлар җыела торган Альберт клубына йөри башлады. Шундагы хезмәттәшләре, бергә ашап-эчкән кешеләр аның кризис турында хыялланауын, аны түземсезлек белән көтүен беләләр иде микән?

Тиздән Энгельс Маркска бөтенләй көтелмәгәнчә булыша башлады.

1851 елның 8 августында Маркс Төньяк Америкада чыгарыла торган прогрессив һәм иң популяр газетаның баш редакторы Даннан хат алды. Ул Маркс белән Фрейлигратны даими хәбәрчеләр булырга чакырган иде.

Бу — зур күләмдә булмаса да, даими рәвештә акча алып торырга мөмкинлек бирердәй чыганак иде. Ә иң мөһиме — мәкаләләрең белән демократик хәрәкәткә ярдәм итеп булачак.

Әмма Маркс әлегә инглиз телендә яхшы итеп яза алмый.

«Әгәр син җомга иртәсенә (15 августка) чаклы немецларның эшләре турында инглиз телендә язылган мәкалә җибәрә алсаң, бу — бик әйбәт башлангыч булыр иде»,— дип язды ул Энгельска.

Энгельс көттерми җавап бирде:

«Син миңа мөмкин кадәр тизрәк хәбәр ит — нинди рухта язарга кирәк. Гомумән ул эшне башкарып чыгарга миңа ярдәм итәрдәй барлык нәрсәләрне хәбәр итәргә тырыш».

Маркcның аңлатмасы кыска булды:

«Үткен һәм табигый булсын. Чит ил бүлегендәге әфәнделәр чиктән тыш д о р ф а».

*Энгельс — Маркска*

*Манчестер, 21 август, 1851 ел*

*Лондонга*

*«Кадерле Маркс!*

*Шушы хат белән бергә син сораган мәкаләне җибәрәм. Төрле хәлләр килеп чыгу аркасында, ул начар язылды. Иң беренчесе, тормышымны төрләндерү өчендер, шимбә көнне авырып киттем. Аннары минем бернинди дә материалым юк иде... Шуның өстенә —*

*вакыт тарлыгы, заказ буенча язу, газета һәм аның укучылар даирәсе белән бөтенләй диярлек таныш булмау... Минә шуларның һәммәсе өстенә бөтенләй язмый башлавым бу мәкаләне артык коры итте; әгәр аны нәрсәсе өчендер мактарга яраса, ул да булса аның саф инглиз телендә язылуы өчендер; монысы сигез ай буена бары тик инглиз телендә генә сөйләшүем һәм укуым аркасында. Кыскасы, мәкаләне теләсә нишләтә аласың...»*

*Маркс — Энгельска*

*Лондон, 25 август, 1851 ел*
*28, Дин-стрит, Сохо*

*Манчестерга*

*«Кадерле Энгельс!*

*Иң элек мәкаләң өчен рәхмәт. Син аның начар язылуы турында нәрсәләр генә сөйләсәң дә, ул бик әйбәт чыккан һәм һичбер үзгәртүсез-нисез Америкага озатылды...»*

Бу мәкалә Американың популяр газетасы өчен Энгельс бер ел эчендә язган унтугыз мәкаләнең беренчесе иде. Баш редактор да, укучылар да аларны Маркс мәкаләләре дип уйладылар. Кырык биш елдан соң ул мәкаләләр аерым китап булып басылып чыкты. Китап «Германиядә революция һәм контрреволюция» дип аталган иде.

Шуннан соңгы ун елда Энгельс Маркс исеменнән йөз егермедән артык мәкалә язды. Байтак кына мәкаләләрне аның өчен инглиз теленә тәрҗемә итте. Ул кичке сигездән соң, көнозын конторада эштән гарык булып кайтканнан соң яза иде. Өйдә аны Мери белән Лиззи көтәләр. Зур булмаган ул өй шәһәр читендә урнашкан. Тиздән шәһәр уртасында да бер квартир алырга туры килде. Энгельс анда яшәмәде диярлек. Эшлекле очрашулар алдыннан яки иртәгә туганнар килә дигән көнне генә Мери андагы тузанны себереп-сөртеп чыга иде.

* * *

1851 елның 2 декабрендә Европада контрреволюция тәмам җиңде. Бөек Наполеон туганының улы Луиның хыялы тормышка ашты — чемоданнарын тутырып, ул Тюильри сараена күчеп килде.

«Әйтерсең табутында яткан карт Гегель дөнья рухы сыйфатында чынлап торып тарих белән идарә итә, гаять зур тырышлык белән ул барлык вакыйгаларны икешәр тапкыр: беренчесендә — бөек фаҗига, икенчесендә — мескен шамакайлык рәвешендә кабатлата. Дантон урынына Коссидьер, Робеспьер урынына Л. Блан, Сен-Жюст урынына Бартелеми, Карно урынына Флокон, маршаллар плеядасы булган кечкенә капрал урынына муеннан бурычка баткан беренче очраган бер дистә офицер белән шушы адәм актыгы. Димәк, без 18 брюмерга килеп җиттек инде».

1852 елның 3 декабрендә, Франциядә переворот ясалганның икенче көнендә, Энгельс әнә шулай дип язды. 18 брюмер — 1799 елның 9 декабре буржуаз контрреволюциянең тәмам җиңүе, «кечкенә капрал» Наполеон Бонапартның хәрби диктатор булып китүе белән бар кешегә билгеле көн.

Маркс, һәр көнне иртәнге ашын ашап, сигарасын тартканнан соң, китапханәгә китә. Кулында — авыр кара зонт һәм кәгазьләр була, Маркс эшләргә бара. Бу кышкы айларда ул Франция контрреволюциясе турында китап яза иде. Маркс аны «Луи Бонапартның унсигезенче брюмеры» дип атады.

«Гегель кайдадыр, барлык дөньякүләм тарихи вакыйгалар һәм шәхесләр, әйтергә кирәк, ике тапкыр мәйданга киләләр, дип күрсәтеп үтә. Тик ул, беренче тапкыр фаҗига рәвешендә, икенче тапкыр шамакайлык рәвешендә киләләр, дип әйтергә оныткан. Дантон урынына Коссидьер, Робеспьер урынына Луи Блан, 1793—1795 еллардагы Гора урынына 1848—1851 еллардагы Гора, агасы урынына энекәше».

Энгельс үз фикерләре һәм образларының даһи китапны тудырырга ярдәм итүенә сөенеп бетә алмады.

Китапны Америкада дуслары Вейдемеер бастырды. Ул журнал чыгара башлаган иде дә, акчасы берничә санга гына җитте. Калганына «Унсигезенче брюмер»ны бастырырга заказ бирде.

Маркс аз гына вакытка Манчестерга кунакка килгән иде, шул чакны Вейдемеер җибәргән китапның берничә данәсе килеп төште.

Вейдемеер тиражның зур өлешен сатып ала алмаган. Типография хуҗасы китапны Америкада сатып бетергән. «Унсигезенче брюмер»ны икенче тапкыр 1869 елда гына бастырып чыгарырга мөмкин булды. Буржуаз дәүләт

машинасын җимергәндә генә пролетариат революциядә җиңеп чыга ала, дигән фикерне Маркс беренче тапкыр шушы китабында бәян итте.

* * *

Ул елларда аларның дуслары аз калды. Бер өлеше Америкага күчеп китте, икенчеләре алардан читләште.

Шулай бер тапкыр, Лондонга Маркс янына килгәч, Энгельс урамда элек бер-берсеннән ерак торган кешеләр компаниясен — Арнольд Руге, Луи Блан, Виллих һәм Мейенны бергә очратты. Колгадай озын буйлы пруссак Виллих һәм карсак буйлы, заманында Берлинда чыккан, ә хәзер инде онытылып беткән «Атеней» журналы редакторы тәкәббер Мейенны янәшә күз алдына китерүе дә элекке вакытларда кыен булыр иде.

— Менә безнең коммерсант та күренде! — дип сәламләде Энгельсны Руге.— Дустыгыз Маркс исәбе буенча яңа кризис кайчан башланырга тиеш? — Руге бу сорауны ачыктан-ачык мәсхәрәләп бирде.

— Кара әле, Энгельс, ташла шул зирәк дустыңны,— диде Луи Блан.— Безнең әле менә халыкара банкеттан кайтып килешебез. Мин анда нотык сөйләдем. Әйбәт шәраблары, кабымлыклары бар иде, берничә күренекле кеше дә катнашты.

— Әйе,— диде, аның сүзен җөпләп, Виллих.— Мин аларга якын атналарда десант төшереләсен сиздердем.

— Әйбәт кенә иганә дә булды,— дип дәвам итте Луи Блан.— Сезнең Марксыгызны минем укыганым да юк, укымаячакмын да. Ул еллар буена утырып эшләгәнне мин бер сәгатьтә яза алам. Утырам да язып та ташлыйм...

Алардан, чыннан да, затлы шәраб, кыйммәтле сигара исе килә иде. Алар көн саен очрашулар уткәрәләр, интервью бирәләр, Америка штатларына иганә җыярга баралар. Алар дәүләт эшлеклеләре булып кыланалар, һәр айны булачак яңа министрлыклар исемлеген төзиләр. Маркс аларга җирәнеп карый: алар иң изге нәрсә — революция белән сату итәләр иде.

Виллих белән Шаппер Коммунистлар союзының бер өлешен үзләренә ияртә алдылар. Шуннан соң Үзәк Комитетны Кельнга, практик эшкә якынрак күчерергә карар ителде. Майда Кельн союзының унбер җитәкчесе кулга алынды. Фрейлиграт Англиягә күчеп өлгерде, югыйсә аны да төрмәгә утыртачаклар иде.

Ел ярымнан соң хөкем башланды. Властьлар һәм алар кубызына биюче газеталар һәртөрле ялганны эшкә җиктеләр.

Төп шаһит — полициянең яшерен агенты, Коммунистлар союзыннан куылган кеше иде. Курку һәм вөҗдан газабы кичерүдән ул Англия судьясы янына үз ирке белән килеп, Коммунистлар союзының беркетмәләр китабын полиция офицеры әйтеп торуы буенча үзе язганлыгын сөйләде.

Маркс һәм Либкнехт, ялган документларны өйрәнеп, газеталар һәм адвокатлар өчен фаш иткеч кәгазьләр әзерләделәр. Эш киеренке булды — һәр кәгазьне ишәйтергә, ашыгыч рәвештә континентка озатырга кирәк иде. Почтаны ачалар, шунлыктан Энгельс һәм Веерт хатларны үз фирмалары пакетларында җибәрә торган булдылар. Барысы да властьларның процессны оттырганын, хурлыкка калганын аңлый иде. Тик шулай да биш атнадан соң гаепләнүчеләрнең җидесе хөкем ителде.

1852 елның 17 ноябрендә Коммунистлар союзының Маркс җитәкчелегендәге Лондон округы үз-үзен таратуын һәм Коммунистлар союзының киләчәктә яшәве хәзергә кирәксез булуын хәбәр итте.

* * *

*Энгельс — Маркска*

*Манчестер, 31 январь, 1860 ел*

*Лондонга*

*«Бер генә тапкыр булса да үз эшеңә игътибарсызрак бул; бу юньсез халыкка ул болай да әйбәт инде. Иң мөһиме — әйбернең язылган булуында, дөньяга чыгуында; синең күзеңә ташланган йомшак якларны ишәкләр күрмәячәк тә... Сиңа комачаулаган башка кыенлыкларны да мин яхшы беләм; ләкин тоткарлыкның төп сәбәбе — синең һәрвакыт гадәттән тыш бөртекчел булуың икәне дә билгеле».*

Бу вакытка Энгельс «По һәм Рейн» дигән хезмәтен язган иде, ул Берлинда имзасыз гына басылды. Ул сугыш фәнен, төрле гаскәрләрнең тактикасын өйрәнде. Кырым сугышы вакытында күренекле газеталар аның хәрби күзәтүләрен басып бардылар. Маркс инде күптәннән гаҗәпләнә: Энгельс сугыш кырыннан алынган төгәл булмаган берничә хәбәр буенча да сугышның анык

картинасын күз алына китерә, нәрсә белән бетәсен алдан әйтә ала. Энгельсның хәрби күзәтүләрендә кисәтелгән нәрсәләр бер-ике көннән чыннан да раска чыга, шуңа күрә бик күпләр ул күзәтүләр генераль штабның берәр кешесе тарафыннан язылалыр дип уйлыйлар иде. Менә шуңа күрә Маркс инде күптән Энгельсны — генерал дип, ә аның Манчестердагы йортын генераль штаб дип атады. Маркснең исә студент еллардан ук Мавр дигән кушаматы саклана, өйдә аңа үз кызлары да шулай дип дәшәләр иде.

Бу елларда Энгельс рус телен өйрәнде, мөстәкыйль рәвештә «Евгений Онегин»ны укып чыкты. Аннары фарсы теленә тотынды, чөнки Шәрык тарихын өйрәнергә керешкән иде.

«Яңа Америка энциклопедиясе» өчен Маркс белән бергәләп алар берничә зур мәкалә яздылар. Әмма төп экономик хезмәт — Маркс һәр көнне Британия музеенда утырып эшләгән, Энгельс шуның хакына конторада утырырга, Лондонга акча җибәреп торырга мәҗбүр булган төп хезмәт әле һаман тәмамланмаган иде.

1850 елда Маркс бу эшкә берничә ай китәр дип исәпләгән иде. Аннары, бер ел, диде. Ә хәзер инде ун ел үтеп китте.

«Политик экономияне тәнкыйть итүгә карата» дигән кереш мәкалә 1859 елда чыкты.

Энгельс аны бик шәп хезмәт дип атады. Буржуаз газеталар ике рецензия белән чикләнде, алары да әле хезмәтнең кереш өлешенә генә багышланган иде.

...Алҗыган Маркс кайвакыт берничә көнгә Манчестерга килә.

Энгельс аны юаш Россинантка атландыра, үзе йөгерек атны иярли, шуннан бергәләп кырга чыгалар. Төлке ауларга чыккач, Энгельсның төпләр, чокырлар аша сикертеп шашынып чаптыруын күреп, Маркснең коты очты.

— Бу ике сәгать буена башымда: «Муенын гына сындырмаса ярар иде!» — дигән уй булды,— диде ул, Энгельс, ниһаять, аның янына килгәч.— Гел шулай эшлисеңме?

— Елына күп дигәндә биш тапкырдан артмый,— дип тынычландырды Энгельс.

Аннары алар өйгә кайтырга кузгалдылар. Мери кечке аш янында:

— Фредны уза алдыгызмы соң? — дип сорады.— Ул биредә, Манчестерда, чабышларда гел беренче урынга

чыгар идем, ди. Мин һаман: «Менә доктор Маркс килсен әле, күрербез!» — дип торам.

Лупус керде, Энгельсның дуслары ярдәме белән аңа хосусый дәресләр бирү мөмкинлеге тудырылган иде, шулар аңа көн итәргә мөмкинлек бирде.

Маркс аларга булачак «Капитал»ның аерым битләрен укый. Шуларны бергәләп тикшерәләр.

Маркснең хатларыннан һәр яңа бит турында Энгельс белеп торса да, һәр яңа идеяне Маркс белән бергәләп тикшерсә дә, монда сөйләшкән чакта бөтен язылган белән яңабаштан танышкандай була.

Мери аларны тагын чәй белән сыйлый.

— Беләсезме, Мавр, Фред, картаям, ди. Чынлыкта бер дә үзгәрми, һаман яшь егет кебек, шулай бит? — Мери кинәт көлеп җибәрде.— Илле алтынчы елны Фред белән Ирландиягә баргач булган бер хәл исемә төште,— диде ул, көлүенең сәбәбен аңлатып.— Болай булды, бер генә минутка мин аның үзен генә калдырган идем, шунда кинәт...— Мери сүзен әйтеп бетерә алмады, тиз генә диванга утырды.— Аннары сөйләрмен,— диде ул пышылдап диярлек.

— Тагын йөрәгеңме? — дип куркып сорады Энгельс.

— Юк ла,— Мери елмайды,— бер генә минутка, хәзер үтә ул.

Сүзләр иске дусларга әйләнеп кайтты. Фрейлигратны кызгандылар, ул, банк эше белән мавыгып, шигырь язуын бөтенләй ташлады диярлек. Гарнины ачуландылар, анысы, либераллар кубызына биеп, коммунистлардан һаман ераклаша бара иде.

Икенче көнне Маркс Лондонга китте. Ул иртәләрен кара зонтын күтәреп тагын китапханәгә йөри башлады. Анда язылган берничә битен сызгалап ташлап, яңадан язарга тотына иде.

* * *

*Энгельс — Маркска*

*Манчестер, 7 январь, 1863 ел*

*Лондонга*

*«Кадерле Мавр!*

*Мери үлде... Күңелемдә ниләр булганын сиңа язып аңлатырга хәлемнән килми. Мескен кызый, бөтен җанытәне белән ярата иде бит мине. Синең Ф. Э.»*

Шушы авыр көннәрдә алар чак кына бер-берсен югалтмадылар.

*Маркс — Энгельска*

*Лондон, 8 январь, 1863 ел*

*Манчестерга*

*«Кадерле Энгельс!*

*Мериның үлеме турындагы хәбәр мине таң да калдырды, тетрәтте дә. Шулкадәр шәфкатьле, үткен акыллы иде, сиңа бөтен җаны-тәне белән бирелгән иде.*

*Шайтан белсен, нишләптер, безнең даирәдә хәзер гел бәхетсезлекләр генә булып тора. Мин бөтенләй башымны югалттым. Франция белән Германиядә бераз акча юнәтергә тырышуым уңышсыз булды... Итче белән күмәччедән башкаларның (алары да атна ахырына бирүдән туктаячак) бурычка бирмәүләрен әйтмим дә инде, мәктәп өчен дә, квартир өчен дә — дөньядагы барлык нәрсә өчен бугазымнан буып сорыйлар... Шуның өстенә балаларның урамга чыгарга аяк киеме дә, өс киеме дә юк. Кыскасы, Манчестерга киткәнче фараз иткәнемчә, иблис чылбырдан ычкынды...*

*Сәлам.* *Синең К. М.»*

*Энгельс — Маркска*

*Манчестер, 13 январь, 1863 ел*

*Лондонга*

*«Кадерле Маркс!*

*Минем үз бәхетсезлегем һәм синең аңа боздай салкын мөнәсәбәтең бу юлы сиңа иртәрәк җавап язарга мөмкинлек бирмәвен син, әлбәттә, аңларсыңдыр.*

*Барлык дусларым, шул исәптән таныш обывательләргә кадәр, мине тирәнтен тетрәткән бу шартларда, үзем көткәннән дә күбрәк кайгырту һәм дуслык күрсәттеләр. Ә син үзеңнең салкын акылыңның өстенлеген күрсәтү өчен шушы минутны уңайлы дип санадың. Әйдә, шулай булсын!*

*Синең Ф. Э.»*

*Маркс — Энгельска*

*Лондон, 24 январь, 1863 ел*

*Манчестерга*

*«Кадерле Фридрих!*

*Сиңа җавап язганчы бераз көтеп тору яхшырак булыр дип санадым.*

*Бер яктан синең хәлең, икенче яктан минеке бу эшне «салкын кан» белән тикшерү мөмкинлеген кыенлаштыра иде.*

*Ул хатны язуым — минем зур хатам, аны салып җибәрүемә үкенеп бетә алмыйм. Ләкин бу миһербансызлык нәтиҗәсе түгел... синең хатыңны алгач (ул иртүк килде), мин, иң якын кешем үлгәндәй, хәсрәткә чумдым. Ә кич белән, сиңа хат язарга утырганда, мин бик авыр хәлдә калган идем. Өйдә йорт хуҗасы җибәргән брокер[1] утыра, итче протест ясаган вексель өстәлдә ята, өйдә ни күмер, ни ашарга ризык юк, ә Женничка авырып урын өстенә егылган. Мондый хәлләрдән мин гомумән дорфалык белән генә котылам.*

*...Шуннан соң үткән өч атна, ниһаять, хатынымны мин күптән ясаган тәкъдим белән килешергә мәҗбүр итте... Өлкән ике кызым Каннингем гаиләсе аша гувернантка урыны алачаклар. Ленхен икенче бер өйгә эшкә урнашачак, ә без хатыным һәм Туссинька белән бергә Ситидагы мебельле өйләрнең берсенә күчәбез...*

*Һәртөрле түбәнлек һәм ялган вәгъдәләр ярдәмендә хуҗаны һәм итчене, брокер һәм вексельләре белән бергә, өйдән чыгып китәргә күндергәнче озак маташырга туры килде. Яңа чиректә балаларны мәктәпкә җибәрә алмадым, чөнки иске счет буенча да түли алганым юк, җитмәсә, өс-башлары да кеше күзенә күренерлек түгел...*

*Азакта — алда язылганнарга бәйле булмаган икенче бер нәрсә. Китабымның машиналар турындагы бүлегенә җиткәч, мин зур кыенлык алдында калдым. Миңа сельфакторларның эрләү процессын ничек үзгәртүе элек-электән үк аңлашылмый иде...*

*Шуны аңлатсаң, бик шат булыр идем...*

*Синең К. М.»*

---

[1] Брокер — бурычлар өчен әйберләр исемлеген төзүче чиновник.

*Энгельс — Маркска*

*Манчестер, 26 январь, 1863 ел*

*Лондонга*

*«Кадерле Мавр!*

*Эчкерсезлегең өчен рәхмәт. Моннан алдагы хатың миңа ничек тәэсир иткәнен үзең дә аңлыйсыңдыр. Күп еллар бергә яшәгән хатынымның үлеме тетрәтми кала алмый. Мин аның белән бергә яшьлегемнең соңгы өлешен җирләгәнемне аңладым... Ярар, монысын шуның белән бетерик, Мери белән бергә иң иске һәм яхшы дустымны да югалтмавыма бик шатмын...*

*Мин болай гына акча ала алмыйм, Эрменның кире кагуы ихтимал, дөресрәге, бирмәс тә, ә мин моңа бара алмыйм! Монда өченче бирәүдән, ростовщиктан бурычка алып тору Эрменга минем белән араны өзү өчен бик уңайлы сылтау булачак. Шулай да миңа язган ниятеңне тормышка ашыруың белән һич тә килешмим. Шуңа күрә мин, Хилл картка мөрәҗәгать итеп, шушы 100 фунтлык вексельне алдым да менә сиңа хатка салып җибәрәм...*

*Бу вексель — акчага бәрабәр. Фрейлиграт бик рәхәтләнеп аны исәпкә алыр, әйләнештә моннан да ышанычлырак кәгазь юк диярлек хәзер...*

*Синең Ф. Э.»*

*Маркс — Энгельска*

*Лондон, 28 январь, 1863 ел*

*Манчестерга*

*«Кадерле Фредерик!*

*Хатың белән векселеңне алу турында сиңа кичә үк хәбәр итәргә күп санлы гадәттән тыш хәлләр мөмкинлек бирмәде.*

*Шушы рәвештә миңа зур һәм көтелмәгән ярдәм күрсәтү синең өчен ни дәрәҗәдә х ә в е ф л е булуын мин яхшы аңлыйм. Сиңа рәхмәтемнең зурлыгын сүзләр белән генә аңлата алмыйм, дуслыгың ни дәрәҗәдә фидакарь булуын өйдәгеләр алдында исбатлау өчен я ң а дәлилләр кирәкми дә иде инде. Хәер, балаларымның шатлыгын күрсәң, бу — сиңа соклангыч бүләк булыр иде.*

*Тагын шунысын да турыдан-туры әйтә алам, соңгы атналарда мине изеп килгән нәрсәләр арасында дуслыгыбызның чатнавыннан куркудан да көчлерәге булмады...*

*Иртән хатыным Мерины кызганудан һәм синең югалтуыңа аянудан бик каты елады, хәтта ул көнне үзенең иң югары ноктасына җиткән хәсрәтләрен дә онытты...*

*Синең К. М.»*

* * *

1860 елның язында Энгельс энеләреннән: «Әти каты авырый» дигән телеграмма алды.

Пруссиягә кайту тыелган иде. Рөхсәт алып йөргән арада, әтисе үлеп китте. Энгельс аны күмәргә генә кайтты.

Соңгы елларда әтисе сирәк кенә килеп чыккалый, Манчестерда вәкилләр өчен яллаган квартирда туктала иде. Улының эшеннән ул канәгать иде. Аның улын бәхетле коммерсант итеп саныйлар иде.

Фридрих турындагы сорауга Готфрид Эрменның җавабы бик коры була иде:

— Начар булса, күптән куар идем.

Шулай да әтисе улының башка эш белән яшәвен белә, тик сөйләшкәндә алар моңа кагылмаска тырышалар иде.

Энеләре Барменда яши. Һәркайсы үз өлешен өмет итә.

— Без синең Энгельскирхен фабрикасыннан процент алырга өмет итүеңә гомумән гаҗәпләнәбез. Син Манчестерда яшисең, шулай булгач, монда бертөрле дә дәхелең юк,— диделәр аңа беренче көнне үк.

Энгельс, бәхәс кузгатып, энисен борчырга теләмәде, энеләре әйткәнгә килеште.

Бу юлы урамга чыккан саен аңа элекке шәриктәшләре очрый торган булды. Греберларның олысы Түбән Бармен чиркәвенең пасторы икән. Энгельслар йортына ул үзе килде. Пеләш, төссез. Аның белән биш минутлап сөйләшеп утыргач, Энгельс, яшь вакытта ничек итеп моның белән якын була алдым, уйларым, ачышларым, шикләремне шуның белән ничек уртаклаша алдым икән, дип гаҗәпләнде.

Яңа контракт буенча Энгельсның өлеше ун мең фунт итеп билгеләнде, табышлардан тия торган өлеше артты. Берничә елдан соң ул фирманың өченче компаньонына әйләнде. Ләкин, контрактта язылганча, элеккечә үк «фирмага бөтен буш вакытын һәм игътибарын бирергә, Готфрид Эрменның барлык законлы күрсәтмәләрен җиренә җиткереп үтәргә, бухгалтерлык отчетларын һәм

балансларын дөрес һәм төгәл алып барырга, ясала торган килешүләрне теркәргә һәм эшлекле сөйләшүләр алып барырга» тиеш иде.

* * *

1857 елда Энгельс промышленность үсешенең тоткарлана башлавын сизде.

Урамда очрашкач, Руге:

— Сезнең фараз итүләрегезгә ышансаң, хәзер политик тормыш җанланырга тиеш,— диде.— Ләкин мин хәзерге буынга безнең кирәгебез булачагына ышанмыйм.

Тормыш җанлана башлады. Энгельс Америкада гражданнар сугышына аеруча зур өмет баглады. Аныңча, йокымсырап яткан Европаны, узган гасырдагы кебек, шул сугыш уятырга тиеш иде.

Маркcның сөекле баласы Эдгар үлгәннән соң туган кече кызы, барысы да яратып Тусси дип йөрткәне, президент Линкольн минем киңәшләремнән башка җиңә алмаячак, дип саный. Озын-озын хатлар яза. Маркс аларны, почтага илтәм, дигән булып өйдән алып чыгып китә иде.

Германиядә тагын эшчеләр хәрәкәте кузгала башлады, Франциядә дә, монда, Англиядә дә аның җанлануы сизелә иде.

1864 елның 28 сентябрендә Изге Мартин залында инглиз һәм француз эшчеләре җыелды. Алар Маркстан немец иптәшләре исеменнән оратор җибәрүне үтенделәр. Маркс Эккариусны тәкъдим итте. Ул үзе дә трибунада булды. Зал шыгрым тулы иде.

Шул җыелышта Эшчеләрнең халыкара товариществосы туды. Соңыннан аны Беренче Интернационал дип атадылар. Вакытлы советка Германиядән Маркс белән Эккариус керде.

Маркска Оештыру манифестын язуны тапшырдылар.

«Эшчеләргә дигән Манифестны түземсезлек белән көтәм»,— дип язды Энгельс.

Бу айларда ул үзе шатланды да, кайгырды да. Шатлыгы — Маркс белән алдан әйткәннәренең чынга ашуыннан, кризис нәтиҗәсендә эшчеләрнең политик хәрәкәте һаман көчәя барудан; кайгыруы — фирма компаньоны буларак Товариществода халык алдында чыгышлар ясарга ярамаудан иде.

Оештыру манифесты, элекке Коммунистлар манифесты кебек үк: «Барлык илләрнең пролетарийлары, берләшегез!» — дигән сүзләр белән тәгалләнгән иде.

* * *

Лиззи, Мериның сеңелесе, инде күптәннән Энгельска үз туганы кебек якын.

Мери кебек үк, Лиззи да Ирландиянең азатлык хәрәкәтендә катнаша.

Мери үлгәннән соң ул бөтен хәсрәтне бергә күтәрде, шәһәр читендәге өй элеккечә үк Энгельс өчен бердәнбер сыену урыны булып калды.

Әкренләп Лиззи Энгельска һаман якынрак һәм кадерлерәк була барды.

Көннәрнең берендә ул аны үзенең хатыны дип атады.

Энгельс тынчу Манчестердан ireккә омтыла, шул үк вакытта курка да — ул чакта Марксқа бирәү дә ярдәм итә алмаячак бит. Ә аңа һичшиксез «Капитал»ны язып бетерергә кирәк.

Маркснең ике кызы үсеп кәләш булдылар, чыгымнар тагын да артты. Маркс уртак дуслары Лупустан кечерәк кенә мирас алды. Вильгельм Вольф берничә көн дәвам иткән коточкыч авыртулардан соң үлеп китте. Васыятен ачкач, дуслары таң калдылар. Соңгы елларда ул, бик кысылып кына яшәп, мең фунт чамасы акча туплый алган. Шул акчаны Марксқа васыять иткән.

Энгельс, инде күп тапкырлар әйткәнчә, тагын кабатлады:

— Хәзер газеталардан акча эшләп алу өчен бүленмәскә мөмкинлек бар, шуңа күрә бер генә нәрсәне үтенәм: «Капитал»ыңны тизрәк бетер!

* * *

*Маркс — Энгельска*

*Лондон, 2 апрель, 1867 ел*

*Манчестерга*

*«Кадерле Энгельс!*

*Мин сиңа китабымның тәгалләнүен хәбәр итү мөмкин булганчыга кадәр язмаска карар иткән идем... Хәзер ул әзер...»*

*Энгельс — Маркска*

*Манчестер, 4 апрель, 1867 ел*

*Лондонга*

*«Кадерле Мавр!*

*Ура! Акка кара белән язылган беренче* **том** *әзер һәм аны кичекмәстән Гамбургка алып китәргә уйлыйм, дигән сүзләреңне укыгач, шулай кычкырмый кала алмадым».*

Дүрт ай узды...

*Маркс — Энгельска*

*Лондон, 16 август, төнге сәгать 2*

*Манчестерга*

*«Кадерле Фред!*

*Яңа гына китапның с о ң г ы (49 нчы) табагы корректурасын укып бетердем...*

*Шулай итеп, б у т о м ә з е р. Моның тормышка ашуы өчен мин бары тик сиңа гына бурычлы. Синең минем хакка эшләгән фидакарьлегеңнән башка өч том өчен кирәкле гаять зур эшне мин һич кенә дә башкарып чыга алмас идем.*

*Ихлас рәхмәт белән сине кочам...*

*Кадерле, ышанычлы дустым, сәлам сиңа!*

*Синең К. Марксың.»*

* * *

Бу — чын мәгънәсендә бөек китап иде!

Матур, төгәл тел белән язылган ул китап бөтендөнья тарихын аңлауда кискен борылыш ясады.

Анда математика формулалары да, фәнни дәлилләр дә бар, бер генә галим дә аларны кире кага алмый, чөнки алар иҗтимагый һәм экономик мөнәсәбәтләр табигате законнарыннан чыгарылган. Бу законнарның үзләрен дә «Капитал» авторы ачты.

«Капитал»да буржуаз җәмгыять шулкадәр тирәнтен һәм һәрьяклап тикшерелә ки, бу хезмәт бер үк вакытта ул стройның энциклопедиясе дә һәм капитализмның җимерелүе котылгысыз булуын исбатлаучы мәһабәт гыйльми поэма да иде.

Маркс үз тәгълиматының барлык буыннарын: тарихны материалистик аңлавын да, политик экономия закон-

нарын ачуын да, социалистик революция турындагы, пролетариатның дөньякүләм тарихи роле турындагы тәгълиматын да шушы китапта бергә туплады.

* * *

1867 елның 14 сентябрендә Отто Майснерның Гамбургтагы нәшрияты эшчесе бик яхшы итеп төпләнгән китапның — «Капитал. Политик экономиягә тәнкыйть» дигән китапның беренче данәләрен зур өстәл өстенә китереп куйды.

Китапны кибетләргә тараттылар. Беренче айда ул бик аз сатылды.

Аның турында ләм-мим дәшүче булмады.

«Китабым турында бер сүз дә әйтмәүләре мине бик пошындыра. Бертөрле дә хәбәр юк,— ди иде Маркс, борчылып.— Бер генә нәрсә — русларга хас түземлек белән көтәргә генә кала. Түземлек — рус дипломатиясенең һәм уңышларының нигезе. Ләкин безнең халыкның, бер генә тапкыр яшәүче кешенең, көтеп җиткерә алмый үлеп тә китүе мөмкин».

Шушы хатны алганнан соң, Энгельс эшкә керешергә булды.

Ул, дистә ярым чамасы рецензия язып, барлык популяр газеталарга җибәрде.

Рецензиянең берсен ул галим-экономист исеменнән, икенчесен обыватель исеменнән язды, өченчесе коммерсант-практик исеменнән иде. Һәр рецензиядә, уйдырма автор теленә яраклашып, Маркс ясаган бөек ачышларның төп эчтәлеген бәян итте.

Рецензияләр үз вазифаларын үтәде. Бер тапкыр, очраклы рәвештә Берлин газетасын ачкач, ул доктор Маркс китабы турында басылган мәкаләне күрде. Мәкалә ихтирам белән язылган, аны атаклы профессор язган иде.

Тиздән рецензияләр, китапка карата төрле фикерләр ташкын булып агыла башлады.

Хәтта яшьлек дусты һәм күпьеллык дошманы булган Арнольд Руге да Марксның җиңүен таныды.

Китап, дип язды ул, «зур бер ачыш булып тора, ул төрле тарихи чорларның үсешенә һәм һәлакәтенә, туу газапларына һәм җәфалы коточкыч көннәргә соклангыч, вакыт-вакыт күз камаштыргыч эз сала. Маркс зур гыйлемгә һәм соклангыч диалектик талантка ия. Китап бик

күп кешеләрнең һәм газеталарда чыгыш ясаучы хәсрәт-язучыларның карашыннан өстен, ул, һичшиксез, гомуми аңга үтеп керәчәк һәм, алдына куйган бурычларның зур булуына карамастан, дөресрәге, нәкъ менә шулар аркасында, гаять зур йогынты ясаячак».

Готфрид Эрмен үз компаньоныннан котылырга булды. Энгельс белән төзелгән контракт әле бер елдан гына гамәлдән чыгарга тиеш иде, шуңа да карамастан, Эрмен аңа кичекмәстән эштән китәргә тәкъдим ясады.

— Әлбәттә, сез, үз өлешегездән тыш, минем эштән чыккан өчен компенсация дә алырсыз,— диде ул, Энгельс шул тәкъдимгә ике куллап ябышыр дип уйлап.

Энгельс, чыннан да, ябыша язды. Тик Маркс гаиләсенә киләчәктә дә ярдәм кирәген исенә төшереп кенә туктап калды.

Ул арада Эрмен үз фикерен бәян кылуны дәвам иттерде:

— Сез мөстәкыйль эш башламаска, конкурент фирмаларга компаньон булып кермәскә өстегезгә йөкләмә аласыз...

— Монысы инде минем иркемне чикләү,— диде Энгельс, канәгатьсезлек белдергән булып.— Бу алай җиңел генә эшләнми. Миңа уйларга кирәк. Үзегез дә беләсез, мондый чикләү яхшы түләү бәрабәренә генә була ала.

Менә шул түләү хакына Энгельс тагын бер ел түзәргә булды.

Нәкъ шул көннәрдә Маркска илле яшь тулды.

«Нәрсә генә булмасын, ярты гасырлык юбилееңбелән котлыйм, сүз уңаенда әйтим, миңа да ерак калмады.

Ә моннан 25 ел элек, бу вакытка башларыбыз инде күптән чабылган булыр дип уйлаган чакта, нинди яшь энтузиастлар булганбыз без»,— дип язды Энгельс Лондонга.

Дженни, Лаура һәм нәни Элеонора Манчестерга, Энгельсларга кунакка килергә яраталар иде. Энгельс аларның серләрен белә, һәркайсына аерым-аерым хат яза.

Кубада туган егерме биш яшьлек креол[1] Поль Лафарг Лаурага тәкъдим ясагач, Маркс:

— Син хәзер Лауранын кияве буласы кеше, сиңа Энгельс белән танышырга кирәк,— диде.

«Капитал» чыккач та Лаура белән Лафарг шул турыда француз газеталарына хәбәрләр җибәрделәр. Алар

---

[1] **Креол** — Европадан Көньяк Америкага күчеп киткән кешеләрнең шунда туган балалары.

«Коммунистлар партиясе манифесты»н, Маркс һәм Энгельс мәкаләләрен француз теленә тәрҗемә иттеләр. Лафарглар Бордода яшиләр, Интернационалның француз секцияләрендә эшлиләр иде.

Энгельс янына аеруча еш килгәне Тусси — Элеонора булды. Ул Энгельсның җирән эте белән урамда йөрергә ярата. Туссига киткән хатларга этнең тәпие басыла. Энгельс Туссиның укуына җитәкчелек итте, бергәләп, бик күп иске китапларны укып чыктылар.

1869 елның июнендә Энгельс үз каршына махсус календарь элеп куйды, анда һәр көнне сызып бара башлады. Ай азагында көлеп һәм биеп торган кеше рәсеме ясала иде.

Утызынчы июньдә кич белән Тусси һәм Лиззи табын әзерләделәр, Энгельс Ирландия тарихы турындагы китабының чираттагы битен төгәлләп килә иде. Шулчак Лиззи атарга алып барылган иптәшләрен коткармакчы булган Ирландия революционерының моннан берничә атна элек үзләрендә качып ятканын Туссига сер итеп кенә әйтте.

— Фредка бу турыда ләм-мим, серне ачкан өчен ул мине ачуланачак.

Энгельс нәкъ шул минутта язуын төгәлләде.

— Мисс Тусси, нәрсә турында пышылдашасыз анда? — дип сорады ул.

Лиззи югалып калды, тик Тусси бик тиз җавабын тапты:

— Иртәгә кире уйларсыз, дип куркабыз, Генерал.

— Һичкайчан! Эрмен бөтен фирмасын бүләк итәргә теләсә дә, ниятемнән кире кайтмыйм. Каһәр суккан коммерция белән араны тәмам өзәм!

Иртән Элеонора аның кычкырып җырлаганын ишетте. Энгельс итеген кия-кия төрле көйләргә:

— Соңгы тапкыр! Соңгы тапкыр! Соңгы тапкыр! — дип суза иде.

— Сез мине иртәрәк көтегез, шампанскийны суытырга онытмагыз! — дип кычкырды ул, капкадан чыккач.

Лиззи капка алдында җәелеп яткан болынга көн буена берничә тапкыр чыгып карады, тик Энгельс һаман күренмәде.

Тусси белән бергә чыккач кына алар болынның аръягыннан кайтып килүче Энгельсны күрделәр.

— Бәхетле син, Тусси,— диде Лиззи.— Менә, бергә чыгу белән Фред пәйда булды.

Энгельс, таягын селки-селки, акрын гына биеп килә.

— Генерал, кире уйламадыгызмы? — дип кычкырды Тусси.

— Мин ирекле кеше, ура! — дип җавап бирде Энгельс ерактан ук.

* * *

Элекке полковник, яшерен «Земля и воля» революцион оешмасының элекке члены, политик җинаятьче, Себердә каторга елларын тутыручы Чернышевскийның элекке дусты, педагогика, философия буенча атаклы мәкаләләр авторы, Герценның «Колокол»ында хөкүмәткә каршы басылган шигырьләр авторы Петр Лаврович Лавров ходай каргаган өяз шәһәре Кадниковта инде менә өч ел эчпошыргыч гомер кичерә.

Шәһәрчек Вологда губернасының төньяк урманнары һәм сазлыклары арасыннан агып ятучы Кадьма елгасы буена урнашкан. Монда шау-шуны җил, сыерлар, этәчләр һәм тиешле сәгатьтә бер-берен уздырып чаң каккан өч чиркәү генә тудыра.

Заманында ул Петербургта халыкка искиткеч кызыклы лекцияләр укыган, студентларны яклап чыгышлар ясаган иде. 1866 елның дүртенче апрелендә, Каракозов Җәйге бакчадан чыгып килүче Александр Икенчегә аткач, шуларның барысына да чик куелды.

Россиянең хөр фикерле йөзләрчә кешесе белән бергә Петр Лаврович та кулга алынды, хәрби суд тарафыннан хөкем ителеп, менә шушы аулак почмакка сөрелде.

Кадниковта кичләрен кытыраючы исерекбашлардан тәрәзәләрне капкач белән томалыйлар. Петр Лаврович кабинеты тәрәзәсен томалаган капкачның тар ярыкларыннан караңгы урамга якты нурлар сузыла торган иде: хуҗа туктаусыз эшли, 1870 елның январена аның «Тарихи хатлар» дигән зур хезмәте төгәлләнгән диярлек иде инде.

Ул һәр көнне качып китү турында хыяллана. Ниһаять, качу планы төзелде. Петр Лавровичны Парижда Герцен көтә, ул аны килеп төшүе белән чит илләрдәге партияләр даирәсенә кертеп җибәрәчәк. Беренче кар төшкәнен генә көтәсе калды.

Әмма беренчесе дә яуды, икенчесе дә, тәрәзә төпләренә кар көртләре дә өелде, ә Петр Лаврович әле һаман Вологданың аулак почмагында. Тиздән хәбәр килде: качуны оештырырга җыенган кияве кулга алынган,

Петропавел крепостена ябылган, аның анда чахоткадан теләсә кай көнне үлеп китүе ихтимал иде.

Өметсез яшәве — бер газап, өмет чаткысы кабынып яңадан сүнүе — икеләтә газап.

1870 елның январенда Лавров өе янында отставкадагы хәрби кеше киеменә киенгән киң җилкәле, алыптай гәүдәле берәү якынлашты. Лавров, аны кабинеты тәрәзәсеннән күреп, өйалдына каршыларга чыкты. Лавров кергән кешенең черкескасын һәм дворян фуражкасын күздән кичерде, ишеккә аркасы белән басып, килүенең сәбәбен сорады.

— Кызыгыздан, аның кушуы буенча хәлегезне белергә...— дип башлаган иде дә отставкадагы офицер, өй янына күршеләр күпләп җыела башлагач, сүзен өзәргә мәҗбүр булды.

Лавров һәммәсен өенә чакырды. Хәрби үзен отставкадагы штабс-капитан Скримут дип таныштырды һәм җыелган кешеләрне Петербургның яңа мәзәкләре белән сыйларга тотынды.

«Сөйкемле, тик бик җилбәзәк күренә», дип уйлап куйды Лавров.

Кунакларга штабс-капитан бик тә ошады, аны үзләренә кунакка чакырдылар, тик ул соңрак керергә вәгъдә бирде. Кунаклар артыннан ишек ябылуга, Лавров: «Йә, ни йомыш, Скримут әфәнде?» — дип сорарга авызын ачарга да өлгермәде, хәрби кеше сынын турайтып катты да калын тавыш белән:

— Мин Скримут та, штабс-капитан да түгел, мин — Лопатин, Ставропольдә кулга алган җирдән качтым, хәзер сезне Парижга алып китәргә килдем. Тиз җыеныгыз,— диде.

— Мин, әлбәттә, әзер, тик документлар, рәсми кәгазьләр кирәк бит,— диде Лавров, аптырый төшеп.

— Кәгазьләр әзер. Ялган кәгазьләр, ләкин бик яхшы эшләнгән. Сез доктор Веймар буласыз.

— Алайса, башта Вологдага киттек. Конспирация йөзеннән кулъязмаларымны мин шунда күчертергә биргән идем.

— Вологдага барырга ярамый, анда сезне таныйлар. Кулъязмаларны мин үзем алырмын,— диде Лопатин, эшлекле генә итеп.— Кулъязмалар иртәгә бездә булачак, ә сез юлга җыеныгыз.

Билгеләнгән кичтә Герман Александрович Лопатин Лавровның яңагын яулык белән бәйләде, мамык та тыкты: качам дип сакалны кырып ташламассың бит, шул ук

вакытта танымаслык та булырга кирәк. Лавровның энисе, тәрәзә капкачларын ябып, улы гадәтенчә эшләп утыра дип уйласыннар өчен, кабинетта шәмнәр яндырып куйды, икесен дә чукындырды. Шуннан соң чанага утырып, алар аулак урман юлы буйлап атларны куа башладылар.

Ярославль янындагы бер кечкенә станциядә Лопатин Лавровны, чанадан төшереп, Мәскәүгә бара торган поездга күчереп утыртты. Мәскәүдән Петербургка да алар поездда бардылар.

1870 елның 1 мартында Лавров Парижга килеп җитте һәм шундук паспортын кире җибәрде. Берничә атнадан соң шул паспорт белән Лопатин да чик аша үтте. Аның акчасы юк дәрәҗәсендә, шуңа күрә ул ярлы студентлар һәм зимагур рәссамнар яши торган Латин кварталында кечкенә генә бер бүлмәгә урнашты.

Париж буйлап йөрергә чыккач, Лавров:

— Герценның үлүе, эстафетаны аның үз кулыннан алып кала алмавыбыз — зур бәхетсезлек! — диде Лопатинга.— Бу ике атнада мин аңладым — монда бар нәрсә революция якынлашуын күрсәтә.

Тиздән төпләүче эшче Варлен — «Интернационалның Франциядәге ныклы таянычы» — аларны Интернационалның Париждагы бер секциясенә алып керде.

Кичләрен үз чарлагында Лопатин зур тырышлык белән «Капитал»ны өйрәнә. Петербургта, беренче һәм икенче тапкыр кулга алынулар арасында, ул үзенең дусты һәм фикердәше Даниельсон белән әле яңа гына басылып чыккан ул китапны укыган иде инде. Аның буенча фикер алыштылар, кичекмәстән тәрҗемә итәргә кирәк, дигән уйга да килделәр.

Уйлавы җиңел дә, ләкин Маркс гыйльми хезмәтендә кулланган бик күп сүзләр һәм төшенчәләр рус телендә бөтенләй юк чакта ничек эшкә ябышасың? Бу — күңел ачкыч роман тәрҗемә итү түгел бит, биредә тикшерелә торган барлык күренешләрнең мәгънәсенә тирәнтен төшенергә, немец терминнарына тиң төгәл рус терминнары табарга кирәк.

Лопатин Маркcның кияве Лафарг белән дуслашты, тәрҗемә турында аның белән күп тапкырлар киңәште.

— Лондонга барып Маркcның үзе белән киңәшегез,— диде Лафарг.

— Ул мине кабул итәрме соң? — дип шик белдерде Лопатин.

— Һичшиксез. Мин сезгә хат язып бирермен.



*Маркс — Энгельска*

*Лондон, 5 июль, 1870 ел*

*Манчестерга*

*«Кадерле Фред!*

*... Лафарг миңа Лопатин дигән бер яшь рус кешесенең хат алып киләсен хәбәр иткән иде. Лопатин миндә шимбә көнне булды, мин якшәмбегә чакырдым (ул бездә көндезге бердән төнге уникегә кадәр утырды), ә дүшәмбе көнне үзе тора торган Брайтонга кайтып китте.*

*Ул яшь әле, ике ел төрмәдә, аннары Кавказда крепостьта утырган, шуннан качкан. Ярлы дворян баласы, Санкт-Петербург университетында укыганда дәресләр биреп көн күргән.*

*Бик акыллы, тәнкыйтьчел карашлы егет, күңелле кеше, булганына разый булып яшәүче рус крестьяны кебек түземле һәм чыдам...*

*Лопатин сөйләгәннән мәгълүм булганча, Чернышевский 1864 елда Себер рудникларына каторгага хөкем ителгән, аңа камытны әле тагын ике ел муенында йөртергә туры киләчәк икән.*

*Синең Мавр».*



Алар беренче кичтә үк дуслаштылар. Лопатинга егерме биш яшь, Маркска илле өч иде инде.

Лопатин немец сүзләре арасына француз, инглиз әйләнмәләрен кушып сөйләшә, латинча да кыстыра.

Маркс аның сөйләгәннәреннән шаркылдап көлә, кече кызы белән хатынын да аның сүзләрен тыңларга чакыра иде.

Ундүрт яшьлек үсмер Тусси шунда ук Лопатинны инглизчә дөрес сөйләргә өйрәтә башлады.

Маркс белән Герман берничә сәгатькә кабинетта икәүдән-икәү генә калдылар. Лопатин «Капитал»ның тәрҗемә иткән урыннарын русча укыды.

— Сез монда тикшерә торган автор хезмәтләрен мин махсус өйрәнеп чыктым,— диде ул Маркска.— Мин төшенчәләрнең сез күрсәткәннән күбрәк буталуын күрдем.— Лопатин, Маркcның үпкәләвеннән, көлүеннән куркып, үз фикерен кинәт кенә әйтергә батырчылык итмәде.

— Бик әйбәт! — диде Маркс, шатланып.— Җентекләбрәк аңлатыгыз әле.

Лопатин аңлатырга кереште.

Маркс, китабының төзәтергә дип тотылган данәсен алып, шунда ук тамгалар сала башлады.

— Әлегә китабымны сезнең кебек тирәнтен өйрәнгән бер рус кешесе дә юк, хәер, ватандашларым арасында да андыйлар күп табылмастыр,— диде Маркс, Лопатин тынгач.— Искәрмәләрегез бик кыйммәтле, яңа басмасын әзерләгәндә мин аларны файдаланачакмын.

Кич белән өстәл янына утыргач, Маркс:

— Женни! Бу баһадир яшь егет өстәвенә зур акыл иясе дә! — диде.

Женни, шаяртып:

— Зур гәүдәгә һәм зур акылга Брайтонның азыгы җитәрлек түгелдер, дип куркам,— диде. Аннары, җитди генә итеп:

— Безгә күчегез,— дип тәкъдим ясады.— Эмигрантның ничек яшәвен, бигрәк тә беренче елда нихәлдә булуын мин яхшы беләм. Безнең өйдә сезгә һәрвакыт аерым бүлмә булыр, берәү дә комачауламас, кирәге чыкса, теләгән кадәр зимагурлыкта йөреп кайтырсыз, өстәлдә сезнең өчен һәрвакыт ризык әзер булыр.

— Әнием,— диде Тусси хөрмәт белән,— Лопатин әфәндегә боларның берсе дә кирәкми. Ул Брайтонда түләүсез пляжда иркенләп коена ала, ашарга дисә, кыслалар бар!

— Җанкисәгем, син кысла ашыннан өч көннән әллә кайларга качачаксың! Күчегез безгә! — диде янә Женни Лопатинга.

— Өстәвенә сезгә байтак китап кирәк булачак, ә Брайтонда аларны табуы мөмкин түгел,— диде Маркс та.

Алар тагын кабинетка керделәр, Маркс Чернышевский турында бик тәфсилләп сорашты.

— Мин аның хезмәтләрен уку өчен рус телен махсус өйрәнә башлаган идем,— диде ул.

Лопатин бөек каторжан турында Петербургта һәм аның дусты Лавровтан ишеткәннәрен төкми-чәчми сөйләп бирде.

— Без монда сөйләшеп утырабыз, ә анда богаулы Николай Гавриловичны һәр көнне каторга эшләренә йөртәләр,— диде Маркс.— Заманыбызның иң зур акыл иясен кешелектән аерып тотулары — зур җинаять!

— Ә эмиграциягә чыккан руслар арасында тулы таркаулык, Россиядән качкан Бакунин һәммәсен алдый,— дип өстәде Лопатин.— Чернышевский менә монда иң кирәк кеше булыр иде, мин моны яхшы аңладым. Без аны коткара алырбыз дип уйлыйм.

— Алай җиңел генә эшләнә торган эш түгел шул ул, кадерле Герман,— диде Маркс әкрен генә.— Монда артык мавыгырга ярамый, тагын да мөһимрәге — бөтен эшне бик астыртын башкарырга кирәк. Эмигрантлар арасында шымчылар бик күп.

Лопатин соң гына китте, аны Маркcның бөтен гаиләсе озатып калды.

Икенче көнне Маркс, ярым шаяртып, Женнига:

— Шәп егет! — диде.— Безнең Туссины әллә шуңа кияүгә бирәбезме? Кызый аңардан күзен ала алмады бит!

Женни белән Ленхен, якын урамнарны әйләнеп, Риджентс-парк-родта Энгельска бик кулай йорт таптылар. Йөз дә егерме икенче номерлы йорт иде ул. Кыйммәт тә түгел, Маркслар өеннән нибары ун минутлык юл. Женни Энгельска хат салды, күчәргә ашыктырды. Энгельс үзен тоткарлаган эшләрне тәмамлаган иде инде.

Ул соңгы тапкыр Альберт клубының зур китапханәсенә сугылды, күп еллар буена үзе председательлек иткән Шиллер җәмгыяте утырышында катнашты. Элекке «Эрмен һәм Энгельс» фирмасының конторасы яныннан үтте, тел чыгарып күрсәтүдән үзен чак тыеп калды.

Берничә көннән Лиззи һәм аның бер сеңелкәше белән бергә Энгельс Лондонга күчте. Ул нәни кызчыкка Энгельс Пуппс дигән кушамат биргән иде.

1870 елның 20 сентябрендә, Маркс тәкъдиме белән, Энгельсны да, Лопатинны да Интернационалның Генераль советы члены итеп сайладылар.

Лопатин егерме беренче сентябрьдә Лесснер белән бергә инглиз эшчеләренең Франция республикасын яклауга багышланган демонстрациясен оештырырга китте.

Өч айдан Лопатин югалды.

Европада берничә кеше генә аның Россия чиген үтеп чыгып Себергә — Чернышевскийны каторгадан коткарырга киткәнен белә иде. Үзе белән ул «Капитал»ны тәрҗемә итеп бетерергә кирәкле материаллар алып китте. Теге яки бу хәл була-нитә калса дип, аларны Петербургта, Даниельсонда калдырды.

Саубуллашканда:

— Мине кулга алсалар, син тәрҗемә итеп бетерерсең,— диде ул Даниельсонга.— Ләкин мин эш уңышлы барып чыгар, *аның белән* яз көне Европада булырбыз дип уйлыйм.

Ялган паспорт белән, География җәмгыяте члены Николай Любавин исеме астында ул чанада бөтен Себерне үтте.

Лопатинны патшаның Женевадагы агенты әләге буенча февраль башында Иркутскида кулга алдылар. Тентегән чакта берничә паспорт табылды.

Җәй башында ул беренче тапкыр качарга тырышып карады. Каравылчылар аны шундук тоттылар, кылыч белән чак чабып үтермәделәр.

1871 елның 30 августында Даниельсон Маркска җибәргән хаттан:

«...Безнең уртак дустыбыз крепостьта берьялгызы утыра. Нәрсә буласы билгесез. Хөкүмәт аны хөкемсез генә бик озак ялгыз бикләп тотарга җыена шикелле».

Даниельсон «Капитал»ны үзе генә тәрҗемә итеп бетерде.

1872 елның 15 мартында ул Маркска болай дип язды:

«Капитал»ның рус теленә тәрҗемәсе, ниһаять, басылып бетте. Мин Сезгә аның бер данәсен җибәрә алам. Китапның басылып чыгуын хәбәр итү миңа түгел, «уртак дустыбыз»га туры килер, дип уйлаган идем».

Тиздән Маркснең җавабы килде:

«Иң әүвәл, бик әйбәт төпләнгән данәсе өчен зур рәхмәт. Тәрҗемә оста ясалган. Британия музее өчен төпләнмәгән тагын бер данәсен аласым бик тә килә».

Баһадир Шаппер үләргә ята, шабыр тиргә төшеп саташа. Кайвакыт аңына килә, шундый чакларда ул якыннарыннан Марксны чакыруны гозерләп сорый. Ул көннәрдә Маркс болай да аның янында еш була иде. Буяулары уңып беткән фәкыйрь йортның ишеген ачып керүгә, Шаппер тартынып кына сүз башлады:

— Мин, дустым Маркс, тормышта күп ялгышлар ясадым, барысы да теория дөньясында адашып йөрүемнән булды. Сез мине гафу итегез, Энгельска да әйтегез: кичерсен... Мин бит берничә көннән үләм, әйе-әйе, баш селкемәгез, үз хәлемне үзем беләм, бар кешегә әйтегез, эшебезгә турылыклы булып үләм...

Дусларны югалту һәрвакыт авыр. Исәннәрен югалтуы бигрәк тә аяныч.

Шагыйрь Фрейлиграт әкренләп партиядән читләште. Шигырьләрне ул азрак яза башлады, аның каравы,

банкта карьера ясап, шәп кенә акча тапты. Ул да теорияне йомшак белә, Маркс «Капитал»ның бер данәсен бүләк итеп җибәргәч, рәхмәт хатында: «Минем белүемчә, Рейнның күп кенә яшь коммерсантлары һәм фабрикантлары синең китабың белән мавыгалар. Ул даирәдә синең китабың үзенең төп бурычын үтәр; галимнәр өчен ул көндәлек кулланма һәм белешмәләр чыганагы булыр»,— дип язды.

Энгельс, бу юлларны укыганда, эчен тотып көлде: «Чеп-чи наданлык! Ул бит үзенчә яхшы сүз әйтергә теләгән, тик нинди мәгънәсезлек эшләвен аңламаган».

Фрейлиграт гаиләсе белән Маркс гаиләсе арасындагы элемтәләр күптән өзелгән иде инде.

1868 елда ул, Англиядән чыгып китеп, Пруссиягә кайтып урнашты. Тиздән «Немец рухы»н күкләргә чөеп мактаучы шигырьләр язып чыгарды. Кабул итү мәҗлесләрендә ул шунда катнашкан түрәләр исәнлегенә бокаллар күтәрде, хөкүмәт шуңа рәхмәт йөзеннән аны орденнар белән бүләкләргә әзер иде.

— Бу — вак буржуа вәкилләреннән күбесенең, хәтта талантлыларының да фаҗигасе,— ди иде Энгельс.— Күтәрелеш вакытында алар революция белән, җиңелгәч, аңа хыянәт итеп, җиңүче лагерена күчәләр...

* * *

Лопатин тагын качарга тырышып карады.

Ул Ангара бусагалары аша көймәдә үтте, тайга аша чыкты, һәм Томскида бер полицейский, аны рәсеме буенча танып, тотып алды.

Лопатин, үтеп-сүтеп йөрүчеләрне гаҗәпкә калдырып, полицейскийны үзе губернаторга сөйрәп алып китте һәм анда фотографиядәге качкынның үзенә — Петербург врачына караганда президент Линкольнга күбрәк охшавын исбатлады.

Губернатор инде ышанган да иде, гафу үтенеп, Лопатинны җибәрергә дә кушкан иде, тик полицейский Иркутск төрмәсеннән кайтып килүче бер кешене ияртеп керде.

Ул кешенең йөзенә чыккан гаҗәпләнү, аптырау бөтен эшне бозды.

Лопатинны яңадан Иркутск төрмәсенә озаттылар.

Тагын качарга хәтта төзәлмәс җинаятьчеләр дә булыша башлады. Барысына да кызык иде — барып чыгармы, юкмы?

Бервакыт аны сак астында округ судына сорау алырга китерделәр. Лопатин бераздан тәрәзә аша бер офицерның атта килүен, атын бәйләп куеп үз эше белән каядыр китүен күрде. Лопатин «тышка чыгарга» сорады. Сакчы күз алдында атка сикереп менде дә аны җанфәрманга куып Иркутскидан чыгып китте.

Полиция, солдатлар берничә атна буе аны тайгадан эзләделәр, ә ул шәһәр үзәгендә качып ятты, хәтта исправник ярдәмчесе өендә дә булды.

Эзләүләр тына төшкәч, крестьян киеменә киенеп, үз атын-арбасын җигеп, олаучылар төркеменә кушылды, олаучыга тиешле бөтен эшне төгәл үти-үти Томскига барып җитте. Аны гади халыкка хас булмаган күрә каравы гына аерып тора иде.

Лопатин Петербургка да крестьян киемендә килеп керде.

Чик аша үтеп чыгуга, ул Маркска хат салды. Маркс шул хат белән Тусси бүлмәсенә йөгереп керде, аны кулларыннан тотып, шатланып кызны бүлмә буйлап әйләндерә башлады.

Шул вакыттан соң Чернышевский янында Лопатинны яхшы белгән жандармнарны гына тота торган булдылар.

* * *

1871 елның 19 мартында Маркс, иртәнге аштан соң сигарасын кабызып, «Капитал»ның икенче томыннан бер бүлекнең яңа вариантын уйлап утырганда, өйгә кабаланып Энгельс килеп керде.

Ул кулындагы газетасын селки-селки кычкырып җибәрде:

— Революция! Парижда эшчеләр баш күтәргән!

Маркс, сикереп торып, газетаны алды.

Франция вакыйгаларын алар инде бер ел буена игътибар белән күзәтеп баралар иде.

Булдыксыз хаким — Луи Бонапарт Пруссиягә сугыш игълан иткән иде.

Энгельс гаҗәеп бер төгәллек белән һәр бәрелешнең кайда һәм кайчан буласын, нәрсә белән бетәсен алдан әйтә, ә газеталар, аның хәрби күзәтүләрен басып, үзара бәхәс куерталар иде.

Энгельс алып килгән газетадан күренгәнчә, Наполеон бәреп төшерелгән, пруcс гаскәрләре Париж янында тора, ә Версальдә — генерал Тьер.

Эшчеләр баррикадаларга иртәрәк чыкканнар — монысы көн кебек ачык.

— Ә без аларга булышырбыз. Аларга бөтен Европа пролетарийлары ярдәм итәргә тиеш,— диде Маркс, газетаны бер читкә алып куеп.

Ике көннән соң Энгельс Генераль совет утырышында революцион сугышларның барышы турында сөйләде. Бу — пролетариатның чын мәгънәсендә беренче кораллы восстаниесе иде. Ул үзеннән-үзе башланды, тик баш күтәрүчеләрнең беренче сафларында еш кына Интернационалның Париж секциясе членнары баралар иде.

Җитмеш дүрт яшьлек генерал Тьер, король Луи-Филиппның элекке премьер-министры, корольнең шәһәр артындагы резиденциясендә, Версальдә, үзенә турылыклы гаскәрләрнең калдыкларын җыеп, баш күтәргән Парижга кузгалырга әзерләнә.

Шәһәр эчендә аның агентлары эш йөртә.

Егерме икенче мартта Парижның байлар кварталларында яшәүче купшы киенгән ике мең әфәнде тыныч демонстрациягә чыкты. Аларны барон де Геккерн, Россиядән куылган, Пушкинны үтергән Дантес алып бара иде. Кесәләренә корулы пистолетлар салган бу купшы әфәнделәр милли гвардия штабына таба баралар. Кулларына тоткан таякларына хәнҗәрләр яшергәннәр. Алар революция штабына якын килеп, аны алырга ният тоталар. Ләкин беренче туп тавышын ишетүгә, аларның кайсы кая сызып бетә.

Егерме алтынчы мартта азат Парижда сайлаулар уздырылды.

Егерме сигезенче мартта, йөзләрчә мең бәхетле кеше җыелган Ратуша мәйданында, «Марсельеза» уйнаган оркестр авазлары астында, Париж коммунасы игълан ителде.

— Алар белән кичекмәстән элемтәгә керергә кирәк!— диде Энгельс.

Лафарг аша, Интернационал члены Петр Лаврович Лавров аша Парижга берничә хат тапшырылды.

— Нигә сузалар? — Энгельс борчыла иде.— Һөҗүм итәргә кирәк! Тьерны тиз арада Версальдә тар-мар итәргә кирәк.

Тьер гаскәре көннән-көн ишәя.

— Моннан бер атна элек һөҗүм итсәләр, версальчеләрне бер көндә җиңәчәкләр иде. Әле бүген дә соң түгел,— ди иде Энгельс.

Коммуна җитәкчеләре, Тьер солдатлары революцион отрядларга якынлашу белән мылтык түтәләрен өскә күтәрәчәкләр, дип саныйлар, һөҗүм итәргә ашыкмыйлар иде.

Икенче апрельдә Тьер үзе гаскәрен һөҗүмгә җибәрде.

Берничә көннән Коммунаның бер бәрелеш артыннан икенчесен оттыра баруы ачык күренде.

Интернационал членнары Европа шәһәрләрендә Коммунаны яклап митинглар уздырдылар. Рейхстагның пролетар депутаты токарь Бебель баш күтәрүчеләрне Германия парламенты утырышында ук яклады.

Егерме беренче майда версальчеләр Парижга бәреп керделәр. Урамнарда рәхимсез сугышлар тагын бер атна барды.

Версаль гаскәре Парижда зур бер җәзачылар отряды кебек хәрәкәт итте. Эшчеләрне, аларның хатыннарын, нәни балаларны һич кызганмый аттылар. Бер Пер-Лашез каберлегендә генә дә бер мең алты йөз кеше берьюлы атып үтерелде.

Егерме сигезенче майда баррикадаларда коммунарларның соңгы отрядлары үз командирлары белән бергә һәлак булдылар.

Восстание җиңелүгә, Маркс Генераль советның «Франциядә гражданнар сугышы» дигән өндәмәсен язды. Ул аны утызынчы майда уздырылган утырышта кычкырып укып чыкты, Генераль совет аны бертавыштан кабул итте.

— Бу өндәмәнең әһәмияте чиксез зур. Аны күп телләрдә зур тираж белән басып таратырга кирәк, һәм моны кичекмәстән эшләргә кирәк,— диде Энгельс.

Шуннан соңгы атналарда ул тәрҗемәчеләр белән килеште, үзе аны немец теленә тәрҗемә итте, көненә берничәшәр тапкыр типографиягә сугыла торган булды. Тиз арада өндәмә һәр секциягә барып җитте.

Интернационал үз өндәмәсендә ачыктан-ачык коммунизмны яклавын белдерә, шунлыктан Франция хөкүмәте Европа илләрен Интернационалны мәңгегә бетерергә чакырды. Буржуаз газеталар аны әзәрлекләргә өндәделәр.

Күрше йортның хуҗасы, карт рантье[1] бер тапкыр Энгельсны урамда туктатты.

---

[1] Рантье — капиталистик җәмгыятьтә көч түкмичә алынган доходка, рента исәбенә яшәүче.

— Гафу итегез, сез газеталарда күп телгә алына башлаган Энгельс буласызмы?

— Бәлки, миндер.

Рантье канәгатьсезлек белән иреннәрен җыерды:

— Нииндидер аңлашылмаучылык бу. Сезнең турыда рәхимсез, вәхши фанатик, дип язалар, ә сез бөтенләй башка кеше. Менә шуннан соң ышан инде бу газетчыларга!

Энгельс һичкайчан да Бакунинны аңлый алмады. Кайвакыт ул якын булып, фикердәш булып күренә, аннары кинәт кенә иң явыз дошманга әйләнә. Максаты еш кына бик буталчык була, ә шул максатка ирешү өчен ул теләсә нинди чараны яхшы дип саный.

1848 елгы революция чорында Бакунин панисламизм идеясе белән аеруча гаҗәпкә калдырды.

— Без «Барлык илләрнең пролетарийлары, берләшегез!» дигән лозунгны алга сөрәбез, ә ул безнең лозунгтагы «пролетарийларны» «славяннар» белән алыштыра, шуннан соң да бар кешене үзенең революционер булуына ышандырырга тырыша. Шәп! — дип көлде Энгельс.— Славяннарны берләштерергә ризалык бирсә, рус патшасын да союзник итәргә әзер ул.

— Патша — чара гына,— диде Бакунин.— Бөек максат начар чараларны да изгегә әйләндерә.

Революция җиңелгәннән соң Бакунинны Саксониядә атарга хөкем иттеләр. Аннары, ярлыкап, Австриягә тапшырдылар. Анда тагын атарга хөкем иттеләр, тагын ярлыкадылар. Аннары рус жандармнары кулына тапшырдылар.

Ул Петропавел крепостенда, Шлиссельбургта утырды. Бу турыда Европага ирешкән хәбәрләр бик томанлы була иде. Соңыннан Герцен Бакуниннан Себердән, сөргеннән хат алганын хәбәр итте. Төрмәне ул сөргенгә алыштыруга ничек ирешкәндер — бу хакта берәү дә белә алмады. Ул көннәрдә Бакунин төрмәдән Николай Беренчегә җибәргән тәүбәне әле берәүнең дә укыганы юк иде.

«Сездән, Государь, ике нәрсә турында гына гозерләп сорыйм! Беренчедән, сүзләремнең хаклыгына шикләнмәсәгез иде, ант итеп әйтәм: минем каләмемнән бер генә тамчы да ялган, хәтта аның меңнән бер өлеше дә тammас»,— дип язган иде Мишель патшага.

Ул ышандыра белә иде. Үгетләргә, ышандырырга оста иде. Хәтта үзе дә кайда дөрес, кайда ялган сөйләвен инде

куптәннән белештерми иде. Николай Беренче — каты күңелле кеше, ул Бакунинга ышанмады.

Александр, аның улы исә, ышанды һәм гафу итте, Себергә хезмәткә җибәрде.

Бакунин Себердән качуы турында Сан-Францискодан хәбәр иткәч, Герцен аны шундук «Колокол»да басып чыгарды. Озакламый Бакунин үзе дә Англиягә килеп җитте. Ул хәзер атаклы кеше иде. Аны төрле җәмгыятьләргә чакыралар, Италиядә хәтта масонлыкка алдылар. Интернационалга да керде, һәм, әллә ни уйлап тормастан, Маркска, бар нәрсәдә сезнең белән килешәм, шәкертегез булырга әзермен, дип белдерде.

Ул Европада һәм Россиядә азатлык хәрәкәтенә байтак файда китерде, әмма зыяны да аз булмады.

Хәзер менә Гаагада Интернационал конгрессы җыелды, Энгельс анда Бакунинны һәм аның яклыларны Товариществодан чыгару турында махсус доклад ясады.

Бакунин яшерен альянс оештырган. Лозунглары аның мәгънәсез, ләкин көчле янгырый торганнардан, менә шулар кайбер революционерларны кызыктырган. Өстәвенә хәзер Бакунинның даны да зур иде бит!

Ломбардстраат залындагы өстәлләр янында унбиш илдән килгән алтмыш биш делегат утыра. Энгельс конгресс алдында Бакунинның гаепләрен фаш итә.

Бакунинчыларның берсе:

— Дәлилләр! — дип кычкырды. Алар, ун-унбишләп кеше, конгресска үтеп керә алганнар иде.

Моннан берничә ай элек Энгельс кулында дәлилләр юк диярлек иде. Аннары аларны Лафарг китерде, ә иң җитдиләрен рус эмигранты, Интернационал члены Утин бирде.

Энгельс Бакунин язган яшерен күрсәтмәләрне һәм мөрәҗәгатьләрне укып чыккач, зал ярсыды. Бакунин альянс булышлыгы белән Интернационалда властьны үз кулына алырга, диктатор булырга җыенган.

— Эшчеләр сыйныфының көрәш тарихында эшчеләр сыйныфының үз эчендә туган яшерен заговор белән без беренче тапкыр очрашабыз, ул заговор яшәгән эксплуататорлар строен шартлатуны түгел, бәлки шул стройга каршы кискен көрәш алып баручы Товариществоны җимерүне үзенең максаты итеп куя. Бу — пролетариат хәрәкәтенең үзенә каршы юнәлтелгән заговор.

Конгрессның күпчелеге Бакунинны Интернационалдан чыгаруны яклап тавыш бирде.

* * *

Менә дигән физикларның, математиклар, химиклар һәм табигатьне тикшерүчеләрнең әле һичкайчан болай, унтугызынчы гасыр уртасындагы кебек, берьюлы күпләп дөньяга чыкканы юк иде. Фән мода булып китте, алачыкларда да, сарайларда да бөтен сүз гел шул турыда.

Гаҗәеп фактлар, гүзәл теорияләр, чуп-чар тулы келәтләрдәге кебек, тәртипсез бер рәвештә кешелек аңында тупланды.

Вакыт-вакыт шул ачышларны бердәм системага салырга тырышучы кешеләр килеп чыга, ләкин шуның белән алар тагын да зуррак буталчыклык кына тудыралар иде. Берлин университетының приват-доценты Дюринг әнә шундый бутаучыларның берсе булды. Немец социалистларының кайберләре аның идеяләре белән мавыгып киттеләр. Аның белән килешмәгән Либкнехт Маркс белән Энгельстан теориягә ачыклык кертүне үтенде.

Табигать фәннәре Энгельсны инде күптәннән мавыктыра иде. Ул Дарвин хезмәтләрен иң әүвәл укучыларның берсе булды, белемнең барлык өлкәләрендәге яңа ачышларны ул игътибар белән күзәтеп бара иде. Дюрингка каршы хезмәт табигать белеменең төрле өлкәләренә диалектик материализм ноктасыннан күз салу өчен бик уңайлы сылтау булды. Энгельс Германия социал-демократларының «Алга» газетасында «Евгений Дюринг фәндә ясаган кискен борылыш» дигән гомуми баш астында берничә мәкалә бастырды. Бер елдан соң бу мәкаләләр «Анти-Дюринг» дигән исем астында аерым китап булып басылды. Маркс ул китапның «Политик экономия» бүлегенә бер башлам язды.

Энгельсның икенче хезмәте — «Табигать диалектикасы» «Анти-Дюринг»ның дәвамы булды, ләкин ул анысын язып бетерә алмады. Шулай да бу китаплар дөньяны — пространство һәм вакытны, материя һәм хәрәкәтне фәнни, философик танып белү өчен нигез булдылар. Алар марксистик белем энциклопедиясенә әверелде, вакытлар үтү белән фикер йөртүче һәр эшче аларны үзенә кулланма итте.

* * *

Лопатин һәр елны диярлек чикне үтеп Россиягә кайта. Маркс, Энгельс, Лавров аңа сак булырга кушалар, киткән саен аның кайтуын борчылып көтәләр. Әлегә эшләр гел уңай бара иде.

— Мәскәүдә чит кеше исеме астында атаклы электрик Яблочковны, теге электр шәмен уйлап тапкан кешене, судта яклатым, оттым бит,— дип сөйләде Лопатин бер тапкыр, әйләнеп кайтканнан соң.

— Сез, дустым, башсыз кеше,— диде аның белән яңарак кына танышкан язучы Иван Сергеевич Тургенев.— Россиягә мин дә куркып кына кайтам. Ә сезне анда нәрсә тарта?

Бу сөйләшү язучының Париждагы квартирында булды. Иван Сергеевич карт инде, шөһрәт казанган кеше. Лопатинга исә егерме сигез генә әле. Иван Сергеевич бу дуслыгы белән горурлана иде. «Яшь буынга мин элеккечә үк кирәк!» дип уйлый иде ул эченнән генә.

— Политик көрәшче ватаныннан аерылып озак яши алмый. Халык күңелендә ниләр булуын ул тиресе белән тоеп торырга тиеш. Менә шунлыктан кайтам мин Россиягә,— диде Лопатин, үзенең тәвәккәллеген аңлатып.

Лопатин Лондонга, Маркcларга баргач, анда да сак булырга өндәделәр.

— Ә мин теләсә кайсы төрмәдән качам ла,— дип юатты аларны Лопатин.

Ул тагын һәм тагын Россиягә чыга, анда әле берәү дә укымаган яңа басмаларны алып кайта, революцион түгәрәкләрдә тәртип урнаштырып йөри, чит илдәге дусларына хатлар яза.

Париждагы агент Воронович Лопатинның коллежский секретарь Севастьянов паспорты белән тагын чик аша узуын Петербургка хәбәр итте.

Ул вакыт Тургенев та Петербургта иде.

— Сез башсыз, акылдан язган кеше! — дип каршылады ул Лопатинны.— Китегез, качыгыз тизрәк! Мөмкин кадәр тизрәк! Мин беләм, мин ишеттем — сезне бүгенме-иртәгәме кулга алачаклар!

— Иван Сергеевич, мондый юк-бар өчен шулкадәр борчылырга ярыймыни?

— Юк-бар түгел бу! Мине, карт кешене, бер генә тапкыр булса да тыңлагыз! — Иван Сергеевич ачынып башын селкеде: Лопатинны күндерә алмавын белү аның өчен бик авыр иде.

— Юк, китә алмыйм. Үзегез дә беләсез, эшләрем бар, кешеләр белән очрашасым бар...

Бер көннән соң аны кулга алдылар. Бик күп гаепләрдән аклана алса да, аны барыбер сак астында Таш-

кентка сөргенгә озаттылар. Хәзер аны Россия үзәгенә якынрак күчерту бик мөһим иде.

Унөч айдан соң ул тагын качты.

Чик буе постында чираттагы ялган паспортын күрсәткәндә ул: «Парижга кайтып җитеп, Лавров белән күрешүгә үк Лондонга, Маркс янына китәм»,— дип уйлап куйган иде.

Тик бу сәгатьләрдә Лондонда Маркснын үлеп ятканын ул, әлбәттә, белми иде әле...

* * *

Моннан күп еллар элек, якын кешесе Иосиф Молль үлгәч, сугыштан үзе дә чак исән котылып чыккан Энгельс елаган иде.

Маркс гаиләсендә нәни балалар үлә, Энгельс аларның һәркайсы өчен кара кайгыга бата иде.

Аннан дуслары үлә башлады. Вильгельм Вольф, Георг Веерт дөнья куйдылар.

Веерт исән чагында үз шигырьләренең бер генә җыентыгын да бастырмаган булып чыкты, ул үлгәч, бу эшне Энгельс үз өстенә алды.

Мери үлде, болары кара көннәр булды.

Күптән түгел Энгельс Лиззины җирләде...

Үлем әкренләп Маркс йортына да якынлашкан икән.

1880 елда Женни Маркснын бавырында яман шеш таптылар. Терелергә өмет югын барысы да беләләр. Женни һаман зәгыйфьләнә барды, көннән-көн ябыкты. Маркснын моңа ышанасы килмәде.

Женни инде урын өстеннән дә тора алмый. Ленхен хәленнән килгәнчә аны да, Женни өчен борчылудан авыруга сабышкан Марксны да карый.

Женниның соңгы сүзләре:

— Карл, минем көчем бетте,— булды.

* * *

Энгельс, башын түбән иеп, кайгыдан тын калган йортка кергәч, әкрен генә итеп:

— Маркс та вафат,— дип куйды.

Аның бу сүзләре Туссига урынсыз булып тоелган, гаҗәпләндергән иде. Соңыннан гына ул аларның мәгънәсенә төшенде.

Бергә озак яшәү чорында Карл белән Женни аерыл-

гысыз булып бәйләнгәннәр, алар бер-берсеннән башка тора алмаячаклар иде.

Врачлар, Маркснын рухи халәте өчен бик борчылып, аңа хатынын күмәргә бармаска куштылар.

Энгельс, күз яшьләрен яшермичә, тотлыга-тотлыга речь сөйләде.

Маркснын кабинетында инде менә сигез ел буена «Капитал»ның рус телендәге басмасы тора. Француз телендәгесен, авторлаштырып тәрҗемә ителгәнен исәпкә алмасаң, бу — башка телгә күчерелгән бердәнбер басма иде.

Маркснын чәчләре ап-ак булды, авырулар һаман көчәя бара, аларны җиңүе һаман читенләшә иде. Шулар белән тартыша-тартыша Маркс «Капитал»ның икенче томы өстендә эшли. Ул аны Женнига багышларга тели иде.

Кинәт кызы Дженни Лонге үлде.

Сеңелесенең үлү хәбәрен ишетү белән, Элеонора әтисе йортына ашыкты.

«Әтиемә үлем хөкеме алып барам», дигән уй иде аның башында, бу коточкыч хәбәрне ничек җайлырак итеп әйтергә? Күпме генә баш ватса да, ул моның әмәлен таба алмады.

* * *

*Энгельс — Шарль Лонгега*

*Аржантейга (телеграмма)*

*Лондон, 14 март, 1883 ел*

*«Маркс бүген көндезге өчтә кинәт үлде; хат көтегез. Энгельс».*

*Энгельс — Иоганн Филипп Беккерга*

*Лондон, 15 март, 1883 ел*

*Женевага*

*«Күптәнге якын дустым!*

*Узган көз Марксны күрүеңә сөен, син аны инде һичкайчан күрә алмассың. Кичә көндез, 2 сәгать 45 минутта, ике генә минутка калдырып торганнан соң кире керсәк, без аны креслода мәңгелек йокыга талган хәлдә күрдек. Партиябезнең иң зур акылы фикер йөртүдән туктады, мин белгән иң куәтле йөрәк тибүдән туктады. Күрәсең, эченә кан саугандыр.*

*Без, мөгаен, 1848 елга кадәрге карт гвардиядән калган соңгы кешеләрдер инде. Нишлисең, без постта калабыз. Пулялар сызгыра, дуслар егыла, тик безгә таныш нәрсә инде бу. Әгәр берәребезне пуля бәреп екса, нык-лап кына бәрсен, озак бөгәрләнеп ятарга гына язмасын.*

*Синең иске сугышчан дустың*
*Ф. Энгельс».*

*Энгельс — Фридрих Адольф Зоргега*

*15 март, 1883 ел, кичке 11 сәг. 45 мин.*

*Хобокенга*

*«...Кешелек дөньясы бер башка тәбәнәгрәк булып калды, һәм безнең заман башлары арасыннан ул иң акыллысын югалтты. Пролетариат хәрәкәте үз юлы белән алга бара, ләкин хәлиткеч минутларда французлар, руслар, американлылар, немецлар үз күреп мөрәҗәгать иткән һәм барлык белемнәргә ия булган даһи гына бирергә сәләтле, инкяр итмәслек анык киңәш ала алган үзәк пункт юк инде. Примитив атаклыларның, вак талантларның һәм гади шарлатаннарның куллары чишелде. Азакны җиңү тәэмин ителгән ул, ләкин болай да котылгысыз булган әйләнгеч юллар, вакытлыча һәм өлешчә адашып йөрүләр хәзер күбрәк булачак, нишлисең, без аларны җиңәргә тиешбез, шуның өчен яшибез бит. Шуңа күрә без һич тә кыюлыкны югалтмыйбыз.*

*Синең Ф. Энгельсың».*

*Энгельс — Петр Лаврович Лавровка*

*Лондон, 24 март, 1883 ел*

*Парижга*

*«Кадерле Лавров!*

*Мин Мәскәүдән бик озын телеграмма алдым, анда Петров Игенчелек академиясе студентлары исеменнән Маркс каберенә венок куюымны үтенәләр...*

*Мин ул әйбәт егетләргә телеграммаларын алуым һәм өстемә йөкләгән йомышларын үтәвемне хәбәр итәргә теләр идем...*

*Сезгә чын күңелдән бирелгән Ф. Энгельс».*

* * *

Маркс гәүдәсе салынган табутны Хайгет зиратында моннан 15 ай элек Женни күмелгән кабергә төшерделәр.

* * *

*Г. А. Лопатин — Энгельска*

*Париж, 28 март, 1883 ел*

*Лондонга*

*«Кадерле Энгельс!*

*Маркsның үлемен ишетү минем өчен нинди авыр булуын Сезгә әйтеп тору кирәк микән? Кайгыгызны ни дәрәҗәдә ихлас күңелдән һәм тирәнтен уртаклашуымны әйтеп тору кирәк микән?*

*Мин Лавровтан аңа җибәргән соңгы хатыгыз турында ишеттем, Мәскәү студентларының берсе аша ул телеграмманы суккан кешеләрнең фамилияләрен белергә тырышырмын.*

*Бөтен фәнни һәм социалистик дөнья белән бергә мин дә Маркс кәгазьләрен беренче тапкыр карап чыгуыгызны түземсезлек белән көтәм.*

*Тагын бер тапкыр кайгыгызны тирәнтен уртаклашам, һәрчак бирелгәнлегемне белдереп,*

*Сезнең Г. Лопатиныгыз».*

*Г. А. Лопатин — Элеонора Маркска*

*Париж, 28 март, 1883 ел*

*Лондонга*

*«Кадерле мисс Тусси!*

*Әтиегезнең үлеме турындагы хәбәр миңа ни дәрәҗәдә авыр тәэсир итүен һәм кайгыгызны ни дәрәҗәдә тирәнтен уртаклашуымны әйтеп бирерлек сүзләрне мин чыннан да таба алмыйм. Лавров бусагасын атлап керүем белән ишеткән беренче нәрсә хөрмәтле һәм сөекле дустымның үлеме турындагы хәбәр булды! Маркс нәкъ мин Россия чиге аша узган көнне үлгән. Шулай итеп, берничә көнгә соңга калуым дустым итеп яраткан, остазым итеп зурлаган һәм атам итеп хөрмәтләгән кешене тагын бер тапкыр кочаклау бәхетеннән мәхрүм итте...»*

* * *

«Сәнгать — чиксез, безнең гомер генә чикле». «Капитал»ның чираттагы томнарын төгәлләргә ашыктырганда, Гётенын бу сүзләрен Женни да, Энгельс та Маркска әйтергә яраталар иде.

Хәзер бу сүзләр шомлы һәм котылгысыз бер күрәзәлек булып тоела.

Марксны күмгәннән соң берничә атна үткәч, Энгельс газеталарда мәсхәрәле бер мәкалә укыды. Маркс «Капитал»ның дәвамын язарга уйламаган да, яңа томнар турындагы сүзләр күз буяу гына булган, диелгән иде анда.

Әсәрнең дәвамы булырга тиешлегенә Энгельснең шиге юк. Авыру булуына да карамастан, Маркс бөтен көчен куеп эшләгәнен ул яхшы белә.

Моннан берничә ел элек Маркс, тау кадәр кәгазьләр өеменә күрсәтеп, моңсу бер шаярту белән:

— Мин алдан үлсәм, Энгельс, болардан яраклы берәр нәрсә укмаштыр әле,— дигән иде.

Ул кәгазьләр арасында «Капитал»ның яңа томнары булырга тиеш. Ләкин алар нихәлдә — берәү дә белми. Энгельс борчулы бер тынгысызлык белән дустының бушап калган кабинетында шул кәгазьләрне актара башлады.

Калын һәм юка төргәкләр бихисап. Аларның кайберләре инде саргаерга да өлгергән. Димәк, хуҗа аларга берничә дистә ел кагылып та карамаган.

Энгельс төргәкләрне сакланып кына сүтә, һәр яңа кәгазь аны тирәнтен дулкынландыра. Менә «Немец идеологиясе» томнары. Алар аны Брюссельдә бергәләп язганнар иде. Яшь вакытлары, чая һәм шук вакытлары иде. Ул томнарны бер генә нәширгә дә биреп бастырып булмады. «Унсигезенче брюмер» һәм «Философия хәерчелеге»нең караламалары аерым-аерым төреп куелган икән. Хатлар — аерым төргәк, алар бик күп. Энгельс, үзе дә сизмәстән елмаеп, моннан утыз ел элек җибәргән хатларын укып чыкты.

Ниһаять, ул «Капитал»ның яңа томнарын тапты.

Маркснең үзе өйрәнә торган материалга ни дәрәҗәдә каты ябышуын Энгельс белә, шулай да сызгалап, бозгалап бетерелгән, кат-кат кучереп язылган кулъязмаларны күргәч, аның тагын бер кат исе китте. «Капитал»ның икенче томы гына да берничә вариант булып чыкты. Маркснең язганын чит кеше таныйрлык түгел. Аның кулын ике генә кеше — Женни белән Энгельс кына таный. Менә хәзер шул сырлап-чуарлап бетерелгән барлык вариантларны Энгельска дикъкать белән өйрәнергә кирәк. Аннары ул вариантларны чагыштырып, Маркснең төп фикерен югалтмыйча, кирәкле һәм бердәнбер дөрес вариантын эшләргә туры киләчәк.

Өстәлдә Энгельс яза башлаган зур гыйльми хезмәтләр: «Табигать диалектикасы» һәм «Германия тарихы» ята. Энгельс аларны ике-өч елда төгәлләргә җыенган иде. Насыйп түгел икән — ул аларны шкафка ук җыеп куйды.

Маркс «Капитал»ын яза алсын өчен Энгельс егерме ел буена конторада эшләде. Хәзер менә тагын үзенең гыйльми эшен читкә куярга мәҗбүр.

Картайган Ленхен торырга Энгельс өенә күчте, аның хуҗалыгын алып бара башлады. Маркснын архивын һәм аның креслосын да Энгельсның эш бүлмәсенә күчереп куйдылар. Кресло — хәзер кадерле истәлек.

Энгельс беренче томның өченче басмасын әзерли башлады, «Капитал»ның икенче томы тиздән дөньяга чыгачагы турында игълан бастырды.

* * *

Утыз беренче октябрьдә, Маркс үлгәнгә ярты ел тулганда, Лопатин тагын Петербургка кайтып төште.

Александр Икенче патша үтерелгәннән соң революционерларның көчләре таркалган чак иде.

Лопатин Россия шәһәрләренең берсеннән икенчесенә чапты, исән калган вак төркемнәрне бер-берләре белән элемтәгә кертте.

Бер елдан соң шул төркемнәрдән яңадан революцион партия оешты.

1884 елның 5 октябрендә ул үзенең яхшы танышы Илья Ефимович Репин рәсемнәре күргәзмәсен карарга керде. Репин белән алар моннан күп еллар элек Парижда, Тургенев квартирында очрашканнар иде.

Лопатин «Көтмәгәннәр иде» дигән картинаны карап торганда, аның янына ике жандарм офицеры килеп басты.

Бер секундка йөрәк шып туктады.

Жандармнарның берсе:

— Олы рәссам, тик үз талантын революционер әфәнделәргә һәм башка юк-барга әрәм итә,— диде. Аннары Лопатинга таба борылып сорады:— Сезнеңчә ничек, энекәш?

— Сәнгать җиңүчеләрдән дә, җиңелүчеләрдән дә йөзен читкә бормый,— диде Лопатин һәм тирән сулады.

Икенче көнне Лопатинны шул жандарм каршына китереп бастырдылар. Фамилиясе аның Лютый булып чыкты. Кичәге иптәше дә шул ук бүлмәдә иде.

Лопатинны 1884 елның 6 октябрендә Петербург уртасында, Казан күперендә тотып алдылар.

Халык арасында барганда, ике агент көтмәгәндә аңа ташланып, кулларын артка каерды. Жандармнарның урамда болай итеп беренче тапкыр гына кулга алулары иде.

Аның кесәсендә Россиядәге революцион түгәрәкләрнең адреслары язылган унөч бит юка кәгазь ята. Аларны гел үз янында йөртергә кирәк иде, чөнки әледән-әле килеп адрес сораучылар була иде. Йокларга ятканда, ул аларны тиз генә юкка чыгарырга мөмкин булсын өчен эскәмиягә өскә генә куеп калдыра иде.

Лопатин кискен селтәнеп жандармнарны як-якка мәтәлдереп җибәрде, тик файдасы булмады, якында гына торган алтысы аның өстенә ташланды, полиция каретасына сөйри-сөйри кулларын каерып, дөмбәсләп бетерделәр.

Ул һаман тартышты, халыкны күбрәк җыю өчен юри каты кычкырды, халык арасында бер генә булса да таныш килеп чыгар, үзенең кулга алынуын башкаларга хәбәр итәр, дип өметләнгән иде ул.

Халык күп җыелды, ләкин танышлар күренмәде.

Ниһаять, аны коляскага утырттылар. Ул анда тагын берсен этеп җибәрде, икенчесе өстенә ыргылды, тик тагын ябырылдылар, тагын җинделәр.

Жандарм идарәсенә җиткәнче кулыннан тотып бардылар.

Шунда, идарәдә ул соңгы мөмкинлектән файдаланырга теләде. Аңа күп кирәкми: бер генә минутка кулларының буш булуы гына таләп ителә иде.

Ул тагын ыргылды, кулларын тартып алып, кесәсендәге язуларны чыгарды да кипкән авызына капты.

Тик тагын аның өстенә ташландылар, бугазыннан будылар, һәм ул аңын югалтты.

Әле кичә генә Репин рәсеме янында очраган жандарм офицеры Лютый өстәлдә яткан унөч кәгазь кисәген җирәнә-җирәнә шомартып маташа. Ул кәгазьләргә сүзләр вак, ләкин бик ачык хәрефләр белән язылган иде.

Лопатин күп елларга Шлиссельбургка ябылды.

Аны бары тик 1905 елгы революция коткарды.

* * *

Кулъязма битләренә аркылы-торкылы язылган бу сүзләр турында Энгельсның Маркс белән күп тапкырлар фикер алышканы бар. Ул аларны инде күптәннән белә

иде кебек, тик менә хәзер Марксның фикерләре, чагыштырулары, көтелмәгән һәм сәер нәтиҗәләре тирәнлегенә үтеп керә башлагач кына дустының даһилыгы аңа тагын да ныграк ачылды, дусты өчен шатлыгы тагын да көчәйде. Бу язмаларны укыганда Маркс аның каршында утыра, әкрен генә фикерләрен бәян итә кебек тоелды Энгельска.

Маркс үлеменнән соң ике ел узгач, «Капитал»ның икенче томы бастырыр хәлгә килде. Кереш сүздә Энгельс: «Мин кулъязманы төгәл сакларга тырыштым. Маркс үзе кертердәй төзәтмәләрне генә керттем»,— дип язды. Әлбәттә, ул үз эшен киметеп күрсәтте, ә чынлыкта аның кереш сүзе генә дә политик экономия теориясенә кертелгән кыйммәтле өлеш иде.

*
* *

«Мин бөтен гомерем буена үз өстемә төшкәнен генә эшләдем — мин икенче скрипка булдым. Маркс кебек соклангыч беренче скрипкам булуына мин бик шатмын»,— дип язды ул үзенең иске дусты Беккерга.

Икенче том дөнья күрде. Инде өченчесен әзерли башларга кирәк иде.

Лаура Лафарг, икенче томны алгач: «Башкарган эшең өчен бер мин генә түгел, барлык социалистларыбыз, барлык илләрнең социалистлары сиңа зур рәхмәт әйтергә тиеш»,— дип язды.

Бик гади дә, шул ук вакытта гаҗәеп тә бер нәрсә инде бу: әле кайчан гына Марксның нәни кызлары Генералның килүен түземсезлек белән көтәләр, балаларга гына хас самими хатлар җибәрәләр иде. Ә хәзер алар — искиткеч чибәр ханымнар, эшчеләр хәрәкәтенең башында торалар.

Әле күптән түгел Лаурага язган хатында Маркс: «Бу бәйләнчек егет — Лафарг мине үзенең прудонизмы белән йөдәтә, мөгаен, мин аның башына күсәк белән каты итеп сукканчы тынычланмас»,— дип шаярткан иде. Лаура исә — ялкынлы революцион речьләре өчен Париж университетыннан куып чыгарылган элеккеге студент-медик Поль Лафаргның башта кәләше булды, ә хәзер хатыны.

Аннары алар Интернационалның француз секциясендә бергә эшләделәр, Париж коммунасы җиңелгәч, Версаль җәлладларыннан чак качып котылдылар, хәзер тагын Франциянең эшчеләр хәрәкәте башында торалар.

Лаура Франциянең замандаш шагыйрьләрен ярата, аларны инглиз теленә тәрҗемә итә. Энгельс Бодлер, Беранже шигырьләрен аның тәрҗемәсендә укыды. «Сенатор» поэмасының тәрҗемәсе өчен Беранже сиңа «Molodeц!» дияр иде, русча хатын-кызларга «Молодца!» дип әйтеп буладырмы, белмим»,— дип язды Энгельс Лаурага.

* * *

«Капитал»ның өченче томы өстендә эшләү Энгельсның ун елдан артык вакытын алды.

Маркс караламасын язып бетерә алмаган икән, төшеп калган урыннары байтак иде. Аларны тутырырга, Маркс җыярга гына өлгергән бик зур материалны эшкәртергә, берничә бүлекне дусты урынына йә тулысынча язарга, йә язып бетерергә туры килде.

Күзләре авырта, бигрәк тә кичләрен каты сызлый иде.

Энгельс еш кына, төгәлли алмам, дип хафалана, аннары Маркс кулъязмасын берәү дә таный алмаячак бит. Ул хәтта яшь дусларын да эшкә тартырга: заманында Маркс бик күп кыскартулар ясап, ашыгып, түземсезлек белән тутырган сәхифәләрне укырга өйрәтергә тырышып карады.

Бер үк вакытта Энгельс элекке томнарның яңа басмаларын әзерләде, аларга кереш сүзләр язды, өстәмәләр һәм төзәтмәләр кертте.

Маркс авырлык белән бастырган, аннары басылып чыгуга ук тыелган мөһим кулъязмаларны Энгельс бу елларда яңадан бастырды.

1894 ел азагына «Капитал»ның өченче томы әзер булды.

Лаура Лафаргтан Энгельска тагын хат килде:

«Нинди генә рәхмәтләр әйтергә инде сиңа!

Китапны эшкәртү һәм төгәлләү өчен сиңа нинди зур эш башкарырга туры килгәнен уйласам, башларым әйләнә... иң аянычы шул — бу эштә сиңа берәү дә ярдәм итә алмады бит...»

* * *

Үләренә ике ел кала Маркс борынгы культура тарихын өйрәнгән, бик күп гыйльми хезмәтне конспектлаштырган булган.

Энгельс та кешелек тарихын балачагыннан ук өйрәнгән иде. Шуңа күрә Маркс белән күп сөйләшенгән китапны язуны ул дустының васыятен үтәү дип санады.

Китап «Семьяның, хосусый милекнең һәм дәүләтнең килеп чыгуы» дип аталды. Ул 1884 елда басылып чыкты, Энгельс аны язганда Маркспың конспектларын һәм тәнкыйть фикерләрен өлешчә файдаланды. Шул заман һәм киләчәктәге уннарча еллар өчен әһәмиятле булган бу җитди гыйльми хезмәтне Энгельс гади дә, мавыктыргыч та итеп язды. Китап маҗаралы роман кебек укыла, шул ук вакытта ул төгәл фәнни нигездә Маркснык дәүләт, җәмгыять һәм аерым шәхеснең анда яшәве теориясен тагын да үстерә иде.

*
*   *

Энгельс үзе дә сизә: кай яктандыр ул Маркстан бәхетлерәк булды.

Маркс бөтен гомерен багышлаган төп хезмәтенең тулысынча басылып чыгуын да күрә алмыйча үлде. Беренче Интернационал таратылды, икенчесен оештыру турында хыялланырга гына мөмкин иде әле ул вакытларда. Маркс фәнни коммунизм, халыкара эшчеләр хәрәкәте кырларын зур көч куеп эшкәртте, ә менә шытымнарын күрү Энгельска насыйп булды.

Маркс Россиядән, «Капитал»ның беренче томын басып чыгарырга җыенабыз, дигән хәбәр алгач, гаҗәпләнеп бетә алмаган иде. Ә хәзер Маркс һәм Энгельс әсәрләрен ничәмә-ничә телдә укыйлар, аларның исеме һәр аңлы эшчегә билгеле.

Ленхен үлде. Гадәти асраудан ул Маркс семьясының һәм бик күп эмигрантларның чын дустына әйләнгән иде. Энгельс аның табуты өстендә хушлашу сүзе сөйләде. Женни һәм Маркс ихтыярын үтәп, Ленхенны алар белән янәшә күмделәр...

Өй эшләрен алып бару өчен Энгельс Каутскийның беренче хатыны Луизаны чакырды. Карт көнендә аның таныш булмаган кешеләр белән яшисе килми иде. Луиза озакламый яшь кешегә — бик җитез доктор Фрейбергерга кияүгә чыкты. Алар өчәүләп зуррак йорт табарга карар иттеләр, озакламый андый өй шул ук урамда табылды.

Энгельс инде җитмештән өстә, шулай да ул Фрейбергерны, минем өйдә сиңа әле бик озак эшсез утырырга туры килер, дип үрти иде.

...Һәр көнне почтальон Энгельс әфәндегә кочак-кочак хат китерә. Почтальонны гаҗәпкә калдырып, хатлар дөньяның төрле илләреннән килә. Кайбер илләрне почтальонның ишеткәне дә юк, аларның барлыгын ул хатлардагы кире адресларны укып кына белде. Англиянең почта хезмәткәрләре түзем булулары белән аерылып торалар, гаҗәпләнүләрен сиздермиләр. Әмма бер тапкыр, хатлар аеруча күп килеп, Энгельс аларны почтальон алдында ук ача башлагач, аның тәкате бетте, сорамыйча булдыра алмады:

— Гафу итегез, мистер Энгельс, шулкадәр күп илләрдән хат алгач, сез, мөгаен, география белгечедер? Әйтүләренә караганда, сез аларны тәрҗемәчесез генә укыйсыз икән, дөресме? — диде.

Француз «Юманите»сы бервакыт, Энгельс унике телдә тотлыга да ала, дип язып чыккан иде. Ул, чыннан да, хәбәрчеләре белән аларның туган телендә генә түгел, хәтта диалектында сөйләшә һәм язышa иде.

Ә андый хәбәрчеләр елдан-ел арта.

Энгельс яхшы аңлый: ул Маркcның гыйльми васыятен генә үтәп калмаска, бәлки политик көрәштә аның урынына басарга тиеш.

Бу елларда алга киткән илләрнең эшчеләр партияләре массовыйга әйләнде. Тыя торган законнар юкка чыгарылгач, Германия социалистлары тагын рейхстагка сайландылар, аерым фракция оештырдылар.

Шул ук вакытта партияләр эчендә көрәш тә көчәйде.

Берәүләр, революция һәм пролетариат диктатурасы заманнары узды инде, дип саныйлар. Энгельс үзенең мәкаләләрендә, көлеп, андыйларны «намуслы оппортунистлар» дип атый, алар «иске дуңгызлыкның тыныч-сабыр-ирекле-хуш күңел белән социализм җәмгыятенә үсеп керүе» турында хыялланалар, дип яза.

Башка төрләре дә бар. Алары шапырынкы анархистик фразалар күтәреп чыгалар, кичекмәстән гомуми забастовка үткәрүне таләп итәләр, парламентка катнашуны танымыйлар, революция җиңүгә үк дәүләтне юкка чыгару турында сүз алып баралар. Энгельска аларны авызлыкларга туры килә. Капитализмның тыныч үсеш чоры мәңгелек булмавын, буржуаз легальлек елларының бөек революцион сугышлар чоры белән алышынасын һәр мәкаләсендә диярлек андыйларның исенә төшереп торырга мәҗбүр була иде.

Һәр көнне төрле телләрдәге хатлар килгән кебек, якшәмбе саен Энгельс өенә төрле телләрдә сөйләшүче ке-

шеләр җыела. Күп кешегә җитәрлек итеп аш-су әзерләнә, өстәл янына картлар да, яшьләр дә утыра. Беришеләре яшеренми-нитми ачыктан-ачык килә, алар инде үз илләрендә парламент депутатлары булган кешеләр, ә икенчеләре качып-посып яшәргә мәҗбүр булучылар, аларны тоткан өчен ул илләрнең хөкүмәтләре бүләк вәгъдә итәләр, мондыйлар Англиядә дә чит кеше исеме белән генә яшиләр иде. Аларны уртак эш берләштерә, бердәнбер тылмачлары еш кына өй хуҗасы — Энгельс үзе була.

Тусси — Элеонора Маркс-Эвелинг Энгельс йортына бик күп русларны иярләштерде. Ул Плехановның «Анархизм һәм социализм» дигән хезмәтен инглиз теленә тәрҗемә итте.

Энгельс руслар белән русча бик тәмләп сөйләшә, кызып-кызып бәхәсләшә.

— Сез Россиядә крестьяннар мәсьәләсен күздән ычкындыргансыз,— диде ул бервакыт Плехановка.— Мин сезгә аграр мәсьәлә буенча махсус хезмәт язарга киңәш итәр идем.

Әңгәмәләрнең берсе вакытында Плеханов аны: «Хөрмәтле остаз»,— дип атады.

Энгельс, шаярткан булып:

— Мин гап-гади Энгельс кына! — диде.— Остаз дип атамасагыз иде.

* * *

1878 елның 4 августында, җомга көнне, иртәнге якта Петербург урамнарында йөрүчеләр арасында чабыш арбасына җигелгән кара юртакка сокланмый калучы булмагандыр.

Бу иртәдә жандармнар башлыгы генерал-адъютант Николай Владимирович Мезенцев үзенең дусты, отставкадагы полковник Макаров белән ашыкмыйча гына чиркәүдән кайтып килә иде.

Көн аяз, йомшак кына җылы җил исә.

Жандармнар башлыгы төнтек һәм рәхимсез кеше иде. Ул йөзләрчә яшьләрне һичбер кызганусыз Себер каторгаларына, дар агачларына озатты. Хәзер аның үз нәүбәте җиткән, тик гаҗәеп бер тәкъвалек белән атлап барган шушы минутлар гомеренең соңгы мизгелләре икәнен ул белми иде әле.

Аның каршына уртача буйлы, гадәти җәйге пальто кигән, күзлекле бер яшь егет килә. Кулына газета төреп тоткан.

Генерал-адьютантка өч адымнар кала яшь кеше туктады, уйчан бер кыяфәт белән күзлеген төзәтте, аннары газета эченнән хәнҗәр тартып чыгарды.

Жандармнар башлыгы отставкадагы полковник артына качмакчы иде дә, анысы үзе дә каушап калып, йорт стенасы янына чигенә башлады.

Яшь кеше гаҗәеп бер тынычлык белән, бөтен халык күз алдында, хәнҗәрен жандармнар шефының күкрәгенә кадады, аннары кара юртак җигелгән чабыш арбасына сикереп менде дә, Малая Садовая урамы буйлап чаптырып китеп, күздән дә югалды.

Бер сәгатьтән бөтен Петербург гөж килде. Чәнчегән урында зур төркем җыелды. Берәүләр ачудан кайный, икенчеләр эчтән генә сөенә. Җинаятьченең башы өчен илле мең сум акчалата бүләк билгеләнгән, дип тә сөйләделәр.

Ә «уртача буйлы, күзлекле» яшь кеше яшерен квартирында утыра, муеннан эшкә чумган иде...

Аны тота алмадылар.

Төрмәдә утырып чыккан студент хатыны белән ул чит илгә китеп барды.

Аның исемен тиздән бөтен дөнья белде. Элекке фамилиясе Кравчинский иде.

Степняк псевдонимы белән ул «Яшерен Россия» дигән китап бастырды. Аны кичекмәстән төрле телләргә тәрҗемә иттеләр.

Ә Степняк-Кравчинский Гарибальдиның көрәштәше, үзенең дусты Джованьолиның «Спартак» китабын тәрҗемә итәргә кереште.

Ул Лондонга күчте, китап арты китап бастырды, тиздән бөтен Европага танылган язучыга әйләнде.

Лондонда ул Энгельс белән дуслашты. Ул үзе дә, хатыны Фанни да якшәмбе саен диярлек аңа көндезге ашка килә торган булдылар.

1890 елның 4 мае, якшәмбе көн, үзенчәлекле көн булды. Степняк-Кравчинский Энгельсларга ул көнне иртүк килде.

Бу көнгә эшчеләрнең май демонстрациясе билгеләнгән иде. Поль Лафарг шунда катнашу өчен Париждан махсус килде. Эдуард Эвелинг белән алар да Энгельс өендә туктадылар.

Ниһаять, барысы бергә җыелып, урамга чыктылар.

— Беләсезме, Сергей, мин бик дулкынланам,— диде Энгельс, Гайд-паркка барышлый.— Инде ничәмә-ничә митингта булдым, ә һаман дулкынланам.

Лафарг көлеп җибәрде:

— Ә мин, кара, безнең Генерал нинди тыныч, дип барам тагын.

Барысы да әсәрләнгән иде. Барысы да бүгенге демонстрациянең гадәти генә булмаячагын беләләр.

Гайд-паркта алар «4 нче трибуна» дип аталган биек арбага, яшь булса да инде танылып өлгергән язучы Бернард Шоу янына менеп бастылар.

Күп тә үтмәде, беренче колонна күренде.

Демонстрация башланды...

«4 майда, якшәмбе көнне, Лондонның Гайд-паркында сигез сәгатьлек эш көне таләп итеп бик зур демонстрация уздырылды. Манифестантлар саны никадәр күп булгандыр, әйтүе кыен. Берәүләр, 200 000, икенчеләр хәтта, ярты миллион кеше катнашты, ди. Әмма шунысын әйтүе дә җиткән: «Журналь де Женев»ның Лондондагы хәбәрчесе сүзләренә караганда, гаять зур митинглар ягыннан тиңдәшсез булган Англиянең бөтен унтугызынчы гасыр дәвамында моңа тиңдәш митингны күргәне булмаган әле»,— дип язды Плеханов рус революционерларының «Социал-демократ» журналында.

«Дүртенче майда монда үткән демонстрация чынчынлап искиткеч зур булды...— дип язды Энгельс Берлинга, Август Бебельгә.— Эвелинг, Лафарг, Степняк минем трибунадан нотык сөйләделәр, үзем тамашачы гына булдым. Лафаргның көчле француз акценты белән булса да инглиз телендә сөйләгән менә дигән речь һәм көньяк кешеләренә хас кайнарлыгы зур шатлык давылы тудырды. Степняк та шундый тәэсир калдырды...

Бу — биредә үткән җыелышларның иң зуры булды... Мин иске платформадан башымны горур күтәреп төштем...»

* * *

1893 елны Швейцариядә, Цюрихта, Икенче Интернационал конгрессы җыелды.

Эшчеләр партияләрен берләштерү өчен Энгельс күп айлар буена зур эш алып барды. Юлбашчыларга хатлар язды, бәхәсләште, ялгышларын газета мәкаләләрендә тәнкыйтьләде. Менә шуңа күрә марксистлар партияләре конгресста өстенлек иттеләр. Рус делегаты Кулешова тәкъдиме белән Энгельсны почетлы председатель итеп сайлагач, ул, җитмеш өч яшьтә булуына карамастан, сынын туры тотып җиңел, кызу адымнар белән зал аша

үткәндә, делегатлар аны аягүрә торып көчле алкышлар белән тәбрикләделәр.

Континентка аның бу кайтуы гаять шатлыклы булды.

Аннары, конгresстан соң, ул Берлинда, Венада уздырылган тантаналы зур митингларда чыгышлар ясады.

Һәркайда меңнәрчә эшче җыела. Алар аны күрүгә чиксез шатланалар. Маркс белән бергәләп кыен эзләнүләр аша тапкан, газаплы көрәштә ныгытып урнаштырган фәнни коммунизм идеяләренең, ниһаять, киң таралуына, халык идеяләренә әйләнүенә шундый һәр очрашудан соң Энгельсның ышанычы арткannан-арта барды.

* * *

Башта өмет бар иде: мондый нәрсәнең башкаларда гына булуы ихтимал, миндә буламы соң, дип юата иде ул үз-үзен.

Ә аннары көннән-көн көче кими башлавын сизде. Әле моннан бер ай элек кенә Энгельс икенче катка, үз кабинетына йөгереп кенә менә иде. Шундый хәрәкәтчән булуына ул эчтән генә сөенеп тә бетә алмый иде. Урамда күлләвекләрне әйләнеп тормый, сикереп кенә чыга. Баскычтан менгәндә дә өчәр басма аша гына атлый.

Һәм менә кинәт аның көче бетә башлады...

Көченең күп өлеше хәзер элеккечә дәртле, шаян булып күренүгә сарыф ителә, монысы уңышлы чыкканда, якыннарының күзләрендәге шом тарала.

Нәкъ менә үз янына килеп йөрүчеләрнең күзләрендәге сагыш, карашларындагы шик күңелгә курку сала иде.

Кыш башында ул Лаура Лафаргка үзе турында болай дип язып җибәрде:

«Минем хәлем мондыйрак: җитмеш дүрт яшь үзен сиздерә, эшем дә кырыгар яшьлек ике кешегә җитәрлек. Әгәр мин үземне 40 яшьлек Ф. Энгельска һәм 34 яшьлек Ф. Энгельска бүлә алсам, алар икесе бергә барыбер 74 яшьтә булырлар иде, бар нәрсә бик тиз иске эзенә төшәр иде. Ләкин хәзерге шартларда кулымнан бөтен килгәне — бүген эшемне дәвам иттерү, мөмкин кадәр күбрәк һәм яхшырак эшләү генә».

Ул хәзер дә элеккечә эшләргә тырыша, тамагыннан кинәт буып ала торган авыртуларны онытырга тырыша.

Якыннарының чиктән тыш зур игътибары, доктор Фрейбергерның көн саен карап-тикшереп торуы артыграк бернәрсә, фикерне тарата торган бернәрсә булыбрак тоела. Энгельс өйдә ялгызын гына калдырмаска ты-

рышуларын да бердән генә аңлый алмады. Эшкә утырам дип торганда, Луиза Каутскаяның кинәт килеп кереп:

— Генерал, минем бераз йөреп керәсем бар иде. Бу сәгатьләрдә өйдә Кравчинскийның хатыны, Фанни булачак. Сез аны беләсез, ул Россиядән,— диюеннән соң гына аңлады ул моны.

Шундук уңайсызланудан битенә кызыллык йөгергән Фанни килеп керде. Ул әкрен генә исәнләште дә Маркс-ның почмакта торган креслосына барып утырып тын калды.

Энгельс аның күзләрендә дә шик һәм сагыш күрде.

— Инглизчәгез нишли? — дип сорады Энгельс.

— Рәхмәт, әйбәт бара,— диде Фанни, шатланып. Күрәсең, ул үзе сүз тапмый утыра иде.— Урамда сөйләшкәннәрнең барысын да аңлап бетерә алмыйм әле алуын, әмма мин әйткәннәрне аңлыйлар инде.

Аның күзләрендәге шом бер генә секундка югалып торды, шуннан соң яңадан пәйда булды.

Энгельс көлеп җибәрде.

— Көзлектә, якшәмбе көнне ирегез белән сезне бергә Тусси-Элеонора Эвелингның ничек алып килгәне исемә төште. Мин сезне үз яныма утыртмакчы булдым, ә сез Элеонорага чат ябыштыгыз да: «Үз яныгыздан җибәрмәгез мине, Элеонора, мин Энгельстан оялам»,— дип пышылдапмы-пышылдыйсыз. Аның каравы, хәтерлисезме, аннары «Евгений Онегин»ны бергәләп ничек укыдык? Сез инде, киресенчә, миннән аерыла алмадыгыз.

— Сез мине шаккатырган идегез! — Фанни җанланып китте һәм күзләрендәге шом тагын юкка чыкты.— Менә күз алдыгызга китерегез әле, Энгельс әфәнде, инглиз телен белмим, нәрсә сөйләгәннәрен бераз чамалый гына алам, шунда сез, әйе, сез, рус телендә Пушкинны яттан укыйсыз...

— Пушкиннан Маркснын да өзекләр китергәне бар. Хәтерлисезме:

Аңлый алмый этисе бу хакта,
Сала бирде җирне закладка.

Маркс бу юлларны үзенең «Политик экономияне тәнкыйть итүгә карата»сында рус телендә китерә.

— Әйе, әйе, ишеткәнем бар, ирем әйткән иде,— дип күтәреп алды Фанни.

— Сез — яшь ханым, әлеге зирәк фикернең сезгә аңлашылып җитмәве дә ихтимал,— дип дәвам итте Энгельс, һаман елмаеп.— Маркс Пушкиннан бу өзекне,

буржуаз политик экономия идеяләре крепостнойлар хезмәтенә нигезләнгән җәмгыятьтә кулланыла алмый, дигән фикерне раслау өчен китергән иде... Ә сез менә Маркс-ның яраткан креслосында утырасыз.

Фанни уңайсызланып сикереп торды, кызарды, креслога ихтирам белән карады.

— Шундый гади,— диде ул,— арзанлы гына. Һич тә башыма килмәс иде... Мин үземчә мөмкин кадәр гадирәк нәрсәгә утырырга тырышкан идем.

— Маркс үлгәннән бирле ул минем кабинетымда тора... Менә, карагыз әле, бу — яшь Маркс рәсеме. Ул университетта укыган чагында төшкән булган. Мин аның яшь чагында язган әсәрләрен яңадан бастырмакчы булам, менә шунда бу фоторәсемне дә бирергә уйлыйм.

Фанни саклык белән генә фоторәсемне кулына алды.

— Сез ул вакытта ук дуслар идегезме?

— Юк, без берничә елдан соң гына таныштык... Маркс, коеп куйгандай гел үз портретыңа охшагансың дип әйтәләр, дип шаярта иде.

Энгельс Фаннининың күңелен күтәрә алды, ахры. Үзенең хәле дә җиңеләеп киткәндәй булды, авыртулары тынды.

Тиздән Вера Засулич килеп керде.

Плеханов моннан берничә атна элек аңа ярдәм итүне үтенгән иде. Вера Лондон климатында кинәт кибә-корый башлады, Плеханов аның үпкәсе авырта башламадымы икән дип шикләнә иде.

Доктор Фрейбергер аны тыңлап, микстура язып биргәч, Вераның хәле шактый җиңеләйде.

Засулич килеп керүгә, Энгельс аның күзләрендә дә шул ук шомны күрде.

— Менә мин дә, карт Гёте кебек, яшь ханымнар арасында калдым бит әле,— диде Энгельс, шаяртмакчы булып.

Ләкин Фанни аның шук сүзләрен тыңлап бетермәде, Верага таба иелә төшеп, рус телендә:

— Каутская тиздән кайтыр, миңа монда утырып торырга ул кушкан иде,— диде.

Аннары алар бүлмәдән чыктылар. Ишеккә якын килеп тыңлап торуның хаҗәте юк, сүзләре кабинетка болай да ап-ачык ишетелә.

— Нинди эш инде бу, Вера, Верочка! — дип пышылдады Фанни Кравчинская.— Шулай ярыймы инде! Күз күне, беренче тапкыр күргәндә, тап-таза ир иде бит ул.

Барыбыздан да яшьрәк иде! Ә хәзер — шәүлә генә булып калды бит, Вера! Сырхау, бөтенләй көчсез! Шулай ярыймы инде!

— Тормыш — тормыш инде ул, Фанни! — диде Вера Засулич, гаҗәеп бер сабырлык белән.

Тормыш шул! Кабинетында утырган көе Энгельс Вера сүзләрен җөпләп баш какты.

* * *

Энгельс борынгыларның: «И хода, мин синнән җиңел тормыш сораган идем, җиңел үлем сорыйсым калган икән»,— дигән бер әйтемен исенә төшереп елмайды. Җиңел тормыш сорарга аның вакыты булмады. Ә җиңел үлемне һәр кеше үзенә дә, якыннарына да болай да тели.

Көчем барда дип, Энгельс Истборнга, кыялар һәм ком арасында, диңгез дулкыннары шавы астында наратлар чайкалган күркәм яр буена барырга булды.

«Ялгызлыкта үләр өчен кешеләрдән качам түгелме?» дип уйлады ул.

Бәлки, шулайдыр да, бәлки, ул күңеленә якын урын белән хушлашырга теләгәндер. Тик Луиза Каутская һәм Фрейбергер аны ялгызын гына җибәрергә теләмәделәр, ияреп киттеләр. Хәер, ул карышмады да, ялгызы гына калу мөмкин түгеллеген аңлый иде инде.

Доктор Фрейбергер элеккечә бик күтәренке тонда сөйләшә, дарулар әзерли. Энгельс аларның шифасына ышанган була, берсүзсез эчә.

Ул үзе белән эшен дә алды, Германия һәм Франциядән җибәрелгән берничә монография иде болар. Алар арасында Лафарг белән Бебельның да кулъязмалары бар. Аларны игътибар белән укып чыгарга, авторларына үз фикерен язып җибәрергә кирәк иде.

...Бераздан Лаура килде. Икәүдән-икәү генә калгач, кызыйның балачагындагы кебек, шаяртып сөйләште, киләчәккә планнар кора башладылар.

Кинәт сүзләре өзелде. Энгельс Лаураның йөзенә карады, анда табигый булмаган елмаю катып калган һәм шул елмаюлы йөз буйлап яшьләр тәгәри иде.

— Курыкма, кызым, Генералың һәммәсен белә, киләчәген сабырлык белән көтә,— диде ул җитди бер төс белән тыныч кына. — Беләсеңме, кичә миннән алла турында, аңа мөнәсәбәтем турында сорадылар. Шунда Манчестерга килгәч булган бер көлке хәл исемә төште.

Кунакта чакта хуҗалар миннән якшәмбе көнне кайсы чиркәүдә булуым, кайсы пасторны тыңларга яратуым турында сораганнар иде. Мин аларга, якшәмбе көнне болыннарда йөрергә яратам, дип җавап бирдем. Хуҗалар: «Гаҗәеп мәзһәптә торасыз икән!» — дип шаккаттылар. Ул буржуйлар алласыз яшәп булуны күз алларына да китерә алмыйлар иде... Беләсеңме, моннан ун еллар чамасы элек миңа: «Сез атеист, ләкин азаккы көннәрегез якынлашуын сизгәч, уйга калырсыз әле. Һәркем анда да нәрсәдер булыр, дип өмет итә бит»,— дигәннәр иде. Нәрсә әйтим: азаккы көннәрем инде якынлашты кебек, шулай да мин һаман, барысы да — монда, ә анда — берни юк, дигән фикердә.

Лаура тынычланды, хәтта Энгельс белән чак кына бәхәсләшеп китмәде. Ул, әлбәттә, рухның үлемсезлегенә ышану — үз-үзеңне алдау гына икәнен белә. Ләкин кешеләрнең бүгенге тормышында нәрсәне аңа каршы куеп була? Генералның моңа ничек җавап бирәсен дә чамалый Лаура. Ул, мөгаен, үзеңнең киләсе заман кешеләрендә, кешелекнең эшләрендә дәвам итүеңне каршы куярга кирәк, монысы — дингә ышанучыларның үз-үзләрен садә алдауларыннан күп тапкыр өстенрәк, дияр иде.

Июльнең егермеләре тирәсендә шеш үңәчне томалады. Тавышы бетте. Энгельс сыек ризык кына йота ала башлады.

Аның янына аякларга беркетеп эшләнгән кара такта белән грифель куйдылар.

«Сезнең белән бергә тапалган ит ашый алмавым бик кызганыч,— дип язды ул Фрейбергерга.— Әйдә, киттек Лондонга».

Ридженс-парк-родка кайтканда, ул йөри дә алмый диярлек иде инде.

Берничә көннән соң сөремгә күмелгән Ноттингемнан Лондонга Элеонора Маркс-Эвелинг кайтты һәм туп-туры Энгельс кабинетына күтәрелде. Генералның сөйләшә алмавын белә иде инде ул.

«Кайтып җитүең әйбәт булды бит әле, Тусси,— дип язды Энгельс кара тактага.— Нишләптер ябыккансың, кызыкай. Бик арыдыңмы? Чыгышларың уңышлы булдымы?»

Тусси Ноттингемдагы очрашулар, эшчеләр партиясенә керергә өндәве турында сөйләргә тотынды.

Энгельс аңа сорау арты сорау язды. Ә доктор Фрейбергер:

— Нинди газап кичергәнен әйтеп тә аңлатырлык түгел бит аның,— дип ишек артында үрсәләнде.

Энгельс әле һаман бар кешегә саф, соры күзләре белән карый. Тик хәзер алар ябыгып калган биттә чиксез зур булып күренә иде.

* * *

Аның йөрәге бишенче августта, унберенче яртыда тибүдән туктады.

* * *

Энгельсның васыяте дә, теләге дә билгеле иде: гәүдәсен яндыру, шау-шусыз гына күмү — мөмкин булса, көле салынган урнаны Истборн кыялары янында диңгезгә ташлау.

Бу көннәрдә Ридженс-парк-родтагы кырык беренче йорт тынып калды. Һәммәсе пышылдап кына сөйләшә. Хәтта дөньяның төрле почмагыннан сумка-сумка хат һәм телеграмма китерүче почтальоннар да, бу кайгылы тынлыкны бозарга батырчылык итмичә, кыңгырауны әкрен генә тарталар иде.

Шимбә көнне, унынчы августта, көндезге икедә Ватерлоо вокзалының көтеп тору залында хушлашу башланды. Халык күп түгел — нибары сиксәнләп кенә кеше, иң якын кешеләр генә.

Европа илләренең эшчеләр оешмаларыннан килгән венокларга күмелгән табут янына төрле телдә сөйләшүче кешеләр баскан. Хәсрәтле тынлыкта башларын түбән иеп Степняк-Кравчинский, Вера Засулич басып торалар. Россия социал-демократлары исеменнән алар да венок куйды.

Вера Засулич чыгыш ясаучы Поль Лафаргтан, Август Бебельдан, Эдуард Эвелингтан күзләрен алмый, аларның кайгылы һәр сүзе белән килешә. Энгельс энесенең улы, сәүдәгәрләр һәм фабрикантларның диндар гаиләсе исеменнән чыгыш ясаган Шлахтендаль әфәнде, һәммәсеннән үзгә буларак, бик аптыраган, югалып калган кыяфәттә иде.

Дүртенче яртыда цинк табутны вагонга керттеләр, махсус поезд аны Лондоннан утыз миль ераклыктагы кечерәк кенә Уокинг шәһәренә алып китте, крематорий шундагы наратлар арасында иде. Мәетне якыннарыннан берничә кеше генә озата барды.

* * *

Егерме җиденче августта Элеонора (хәзер аңа инде берәү дә Тусси дип эндәшми), аның ире Эвелинг, Лесснер Англиянең кыялы көньяк ярына килеп бастылар.

Алда, кыялардан ике йөз метр чамасы ераклыкта, дулкыннар арасында Истборн маягы агарып утыра.

Аларга дигән көймә әзер.

Өстә наратларның башларын җил чайкый, монда, аста, дулкыннар күбек чәчә.

Ирләр ханымга көймәгә утырырга булыштылар, яр буеннан тын гына кузгалып киттеләр.

Маяк янына җитәрәк, алар ишкәкләрен күтәреп куйдылар.

Соңгы минут җитте.

Энгельс барысының да күз алдында. Ул исән, шаярта, сөйләгәннәрне колак салып тыңлый, бәхәсләшә иде кебек.

Алар аны шундый итеп кенә күз алдына китерәләр.

Ирләр баш кактылар, Тусси урнаны әкрен генә дулкын өстенә куйды.

— Хуш, Генерал,— диде ул пышылдап кына.

Урна яшел упкынга чума башлады. Элеоноранын кулын икенче дулкын килеп какты... Бөек кешенең көле диңгез төбенә мәңгегә төшеп югалды.



## ЭЧТӘЛЕК



Воскобойников Валерий Михайлович

УТРЕННИЕ КОЛОКОЛА

(на татарском языке)

Редакторы Ф Зыятдинова
Рецензентлары Ф. Әгъзәмов, Р. Гәрәй
Художество редакторы Ф. Хасьянова
Техник редакторы А. Газизҗанова
Корректорлары М. Мирсалихова, М. Хәкимова

ИБ № 3657

Наборга бирелде 20.05.85. Басарга кул куелды 13.09.85. Формат 84×108¹/₃₂. Типография кәгазе № 3. Гарнитура литературная. Печать высокая. Учетно-изд. табагы 18,3+форзац 0,4. Якынча басма табагы 17,6+форзац 0,2. Усл. кр. отт. 18,2. Заказ А-329. Тираж 7500. Бәясе 75 тиен.

Татарстан китап нәшрияты. 420084. Казан, Бауман ур., 19.

Татарское книжное издательство. 420084. Казань, ул. Баумана, 19.

Татарстан АССР Нәшрият, полиграфия һәм китап сәүдәсе эшләре Дәүләт комитетының Камил Якуб исемендәге полиграфия комбинаты. 420084. Казан, Бауман ур., 19.

75 тиен

---

Җитештерү средстволарының иҗтимагый милеккә әйләнүе хәзерге вакытта производствога комачаулык итеп килә торган ясалма киртәләрне бетерү белән генә калмый, бәлки шулай ук җитештерүче көчләрнең һәм продуктларның әрәм ителүен һәм юкка чыгарылуын да бетерә... Иҗтимагый җитештерү эчендәге анархия план буенча, аңлы рәвештә оештыру белән алыштырыла. Индивидуаль яшәү өчен көрәш туктала. Шуның белән кеше хәзер билгеле бер мәгънәдә бөтенләйгә хайваннар дөньясыннан аерыла һәм ерткычларча яшәү шартларыннан чыннан да кешеләрчә яшәү шартларына күчә.

Кешеләрнең иҗтимагый яшәеше — әлегә кадәр кешеләргә югарыдан табигать һәм тарих тарафыннан көчләп тагылган һәм аларга капма-каршы куелган булса, хәзер аларның ирекле, үз эше булып әверелә.

(«Социализмның утопиядән фән булып үсүе»)

Ф. Энгельс

ТАТАРСТАН КИТАП НӘШРИЯТЫ, 1985

В. М. ВОСКОБОЙНИКОВ